زولو



# INCAZELO YESIGAMU SESHUMI SOKUGCINA SEKURANI EHLONIPHEKILE

KANYE NE:

ZINKAMBISO EZIBALULEKILE KWI-MUSILIMU

www.tafseer.info

بسم الله الرحمن الرحيم

# ISANDULELO

**Udumo malube ku Allah. Futhi ukuthula nezibusio zika Allah mazibe kuMhlonishwa wethu Othandekileyo wethu, iSithunywa sika Allah.:**

**Mafowethu nodadewethu abangamaMusilimu, u Allah anibusise, yazini ukuthi kunezinto ezine ekufanele nakanjani sizazi:**

## EYOKUQALA: ULWAZI

Lokhu ukwazi ngo Allah neSithunywa saKhe nangenkolo yeIsilamu. Ngoba akuvumelekile – kunjalo nje akuphusile – ukukhonza u Allah ungenalwazi. Owenza lokho uzibeka engcupheni yokunhlanhlatha alahleke, futhi lokho kwenza kwakhe kufana nokwamaNasarina (abaKrestu).

## EYESIBILI: UKWENZA

Lowo otholwa ulwazi kepha angalulandeli, ufana namaJuda, wona athola ulwazi angalulandela. Kantike kuyisu lika *Shayitani* ukubulala ugqozi lokuthola ulwazi futhi ukhohlisa umuntu ngokuthi akanacala uma engazi. Leli kwaba isu labantu baka Nuhu (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) mhla bevala izindlebe zabo ngeminwe yawo bazimboza ngezimbatho ukuze bangabi necala ngokungazi kwabo. Kepha uyakhohlwa*uShayitani* ukuthi lowo obe nethuba lokhuthola ulwazi wangalisebenzisa unecala.

## EYESITHATHU: IDAWA (UKUSABALALISA LO LWAZI)

U Allah wasiqalekisa isizwe sakwa Isirayeli ngoba babenganqandani kokubi ababekwenza, - kwabe kukubi impela ababekwenza. Ngoba ukwenza iDawa nokufundisa abantu kuyinto ephoqelekile ize ifezeke, okusho ukuthi uma kunabantu abenele abenza lokhu ngokwanele, abanye angeke basaba nacala. Yingakhoke izinzululwazi nabenza iDawa beyizindlalifa zeZithunywa.

## EYESINE: UKUBEKEZELA

Kudingeka ukubekezela ekufezeni konke lokhu okubalulwe ngenhla.

Lonake umzamo wethu ekulekeleleni ukuqeda ukungazi futhi nokwenza lula ukuthola ulwazi. Kulencwadi efingqiwe, siqophe lokho okuyikona okubalulekile olwazini lwezinkambiso ze Isilamu. Senza futhi nencazelo yeziqhephu ezintathu zokugcina zeKurani Enhloniphekile, ngenxa yokuthi izona ezifundwa kakhulu. Kanti njengoba sisho isisho, lokhu ongakhonanga ukukuthola konke, bambelela koncane okutholile.

Siqikelele kukho konke lokhu ukufingqa. Saqikelela ukugxila kulezo zimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) eziqinisekisiwe. Alikhoke isoka elingenasici, u Allah kuphela ongenasici. Kepha lokhu umzamo nje ongatheni, uma ulungile, lokho kuvela ku Allah, kepha uma kunamaphutha lokho kuvela kithi noShayitani, kanti u Allah neSithunywa saKhe abahlangene nalokho. U Allah ambusise lowo oyosibonisa lapho siphaphalaze khona ngendlela eyakhayo.

Siyakhuleka ku Allah ukuba abusise wonke umuntu obe nesandla ekuhlanganiseni nasekushicilelweni nasekusabalileseni nasekufundweni kanye nasefundisweni kwalencwadi. Akwamukele lokho kubo futhi abaphe umvuzo ophindaphindiwe.

U Allah owazi kangcono. Ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kowathunyelwa kithi uMuhamadi ka Abdula nomndeni wakhe kanye nabalandeli bakhe bonke.

**Lencwadi inhlonzwe ithimba lezinzululwazi nabafundi bolwazi ezindaweni zamaMusilimu.**

Ukuthola ulwazi oluthe xaxa noma ufuna ukuxhasa noma ukulekela noma ukuthola lencwadi:

**www.tafseer.info Email: zulu@tafseer.info**

| | | |
|---|---|---|
| 1. | IZIBUSISO ZEKURANI | 2 |
| 2. | INCAZELO YESIGAMU SESHUMI SOKUGCINA SEKURANI EHLONIPHEKILE | 4 |
| 3. | ZINKAMBISO EZIBALULEKILE KWI-MUSILIMU | 68 |
| 4. | Kantike lowo ohlaziya iZambulo zeKurani kanye nezimfundiso zeSunna eziqinikisekisiwe uyokhona ukuwaqoqa amaGama ka Allah Amahle, yiwoke lawa | 70 |
| 5. | IZENZO ZENHLIZIYO | 86 |
| 6. | INGXOXO | 97 |
| 7. | ISIFUNGO: "AKEKHO OFANELE UKUKHONZWA NGAPHANDLE KUKA ALLAH" | 112 |
| 8. | ISIFUNGO: UMUHAMADI (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) UYISITHUNYWA SIKA ALLAH | 113 |
| 9. | TAHARA (UKUHLANZEKA) | 115 |
| 10. | IZINKAMBISO ZABESIMAME | 120 |
| 11. | OWESIMAME KU ISILAMU | 122 |
| 12. | iSWALA - UMTHANDAZO | 126 |
| 13. | IZAKA – ISABELO NGCEBO | 132 |
| 14. | SWAWUMU - UKUZILA | 136 |
| 15. | UHAMBO LWEHAJI NE UMRA | 139 |
| 16. | IZIFUNDO EZAHLUKENE | 144 |
| 17. | IRUKIYA | 151 |
| 18. | IDU'A - UMKHULEKO | 160 |
| 19. | AMADU'A ABALULEKILE OKUMELE AFAKWE EKHANDA | 162 |
| 20. | UHWEBO OLUNENZUZO | 168 |
| 21. | ISABELO SANSUKU ZONKE | 170 |
| 22. | EZINYE ZEZINTO EZIKHUTHAZIWE | 173 |
| 23. | EZINYE ZEZINTO EZINQATSHELWE | 180 |
| 24. | UHAMBO LWAPHAKADE | 185 |
| 25. | INDLELA YOKWENZA IWUDU | |
| 26. | INDLELA YOKWENZA ISWALA | |
| 27. | ULWAZI LUZALA IZENZO | |

# IZIBUSISO ZEKURANI

**Ikurani ingamazwi ka Allah, futhi ukuphakama kwayo kwezinye izinkulumo kufana nokuphakama kuka Allah uqobo endalweni yakhe.**

## EZINYE ZEZIBUSISO ZOKUFUNDA NOMA UKUFUNDISA IKURANI

## UMVUZO WOKUYIFUNDISA

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: "**Ongcono kini yilowo ofunda iKurani bese ayifundisa abanye**" **[Bhukgari]**

"**Lowo ofundisa omunye isambulo esisodwa seNcwadi ka Allahuyohlala ethola umvuzo uma nje lokhu sifundwa**". **[Abu Sahali]**

UMVUZO WOKUYIFUNDA

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: "**Lowo ofunda uhlamvu olulodwa eNcwadini ka Allah, uyothola ngahlamvu lunye umvuzo owodwa, kanti wonke umvuzo uphindaphindwa kashumi**". **[Tirmidi]**

**U *Ibin Rajabu* uyachaza:** *"Ukuphindaphindwa ngomvuzo kashumi into vele eqinisekisiwe. Njengoba izwi lika Allah likucacisa lokho lapho esho ukuthi lowo owenza isenzo esisodwa esihle uyothola umvuzo njengowenze eziyishumi zazo. Kepha ukwengezwa ngaphezu kwalokho okuphindaphindwe kashumi, kutholwa yilowo u Allah athanda ukumphindaphindela".*

Ukuphindaphinda lokhu kuye kufike kumahlandla aphindaphindwe amakhulu ayisikhombisa noma ngaphezulu. Unombangela walokho ngale komusa ka Allah, ukuzotha kwenhliziyo nokujula nokuqonda njalonjalo.

## UMVUZO WOKUYIFUNDA NGOBUNGCWETI UYIFAKE EKHANDA

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: "**Lowo ofunda kahle iKurani futhi ayifake ekhanda ufana nalayo osezingeni lezingelosi ezihloniphekile eziqotho. Kuthi loyo ofunda ezikhandla nakuba inzima kuye, uyothola imivuzo emibili**". **[Bhukgari no Musilimu]**

"**Funda uphakame njengoba wawufunda emhlabeni, ngokuba indawo yakho iyoba kusambulo sokugcina osifundayo**" **[Tirmidi]**

**U*Khatabi* wathi:** *"Kunemibiko eveza ukuthi izigaba zeJana zingangenani lezambulo zeKurani. Ngakhoke kuyothiwa kumfundi weKurani: 'yenyuka kuzigaba zeJana ngokwenani lezambulo zeKurani obukade uzifunda emhlabeni'. Lowo oyofunda yonke iKurani uyonyuka afinyelele eqongweni lezigaba zeJana. Kuthi lowo oyofunda ingxenye, enyuke ngokulingene lokho. Okusho ukuthi umvuzo uyophelela la kuphelela khona ukufunda".*

## UMVUZO WALOWO INGANE YAKHE IFUNDA IKURANI

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: "**Lowo ofunda iKurani futhi waphila ngendlela yayo; abazali bakhe bayogqokiswa umqhele wokukhanya okufana nokwelanga. Futhi bayokwembeswa izambatho ezimbili ezibiza ukundlula umhlaba wonke, bayobuzake: 'sembeswelweni lezambatho na?' kuyothiwa: 'kungenxa yokufunda kwengane yenu iKurani**" **[Hakimu]**

## IKURANI IYOBAKHULUMELA ABAYIFUNDAYO

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi:" **Fundani iKurani, ngokuba yona iyobakhulumela abayifundayo ngoSuku lokwaHlulela**" **[Musilimu]**

"**Ukuzila neKurani, kuyoyikhulumela inceku ngoSuku lokwaHlulela**" **[Ahmadi no Hakimu]**

## UMVUZO WOKUBUTHANA NGENHLOSO YOKUFUNDA NOKUFUNDISANA IKURANI

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi:" **Lapho abantu bebuthana kwezinye zezindlu zika Allah befunda iKurani futhi befundisana ngokwabo; behlelwa ukuthula, benganyelwe umusa, bezungezwe izingelosi. Futhi ubaqhakambisa kulabo abanaYe**" [Musilimu]

## IMITHETHO YOKUFUNDA IKURANI

### IMIBANDELA YOKUFUNDA IKURANI

**U Ibin Katiri ubalule eminye yemibandela okudingeka ingcininwe lapho umuntu efunda iKurani, kweminye yawo ukuba;**

✷ Aqinisekise ukuba uhlanzekile ngaphambi koku thinta noma ukufunda iKurani. ✷ Asebenzise iSiwaki ukuhlanza umlomo ngaphambi kokufunda iKurani. ✷ Agqoke kahle ngokusemandleni. ✷ Ahlale abheke eKibila. ✷ Ame kancane ukufunda uma ezamula. ✷ Anganqamuli ukufunda kwakhe ngokukhuluma, ngaphandle uma kunesidingo. ✷ Angandwazi. ✷ Acele lapho efunda isambulo sesethembiso futhi acele ukuvikeleka lapho efunda isambulo sesijeziso. ✷ Angashiyi iKurani ivuliwe noma abeke utho phezu kwayo. ✷ Angakabalasi lapho efunda funa aphazamise abanye. ✷Angayifundi iKurani emakethe noma ezindaweni ezisanga.

## INDLELA YOKUFUNDA IKURANI

Ukufunda *iKurani* noma ukwenza *iDikiri*, kufanele umuntu afundele phezulu azaze azizwe kepha engaphazamisi abanye. Futhi kumele afunde ngesineke angajahi. U *Anasi* wabuzwa ukuthi iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sabe siyifunda kanjani iKurani, wathi: *"**wayedonsa lapho efunda (iKurani)**"* [Bhukgari]

## INANI LEKURANI ELIFUNDWAYO

Abalandeli beSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) babenokuzibekela inani elithize leKurani abalifundayo ngosuku. Kwakungavama ukuthola ozoqeda iKurani ngaphansi kwezinsuku eziyisikhombisa. Empeleni kunqatshelwe ukuqeda iKurani ngaphansi kwezinsuku ezintathu.

## UKUFUNDA IKURANI NGEKHANDA

Kuvamile ukuthi uma ufunda iKurani ngekhanda, kuyaye kube lula ukugxila kokufundayo, kunokuba uma ufunda ubhekile. Yingakhoke ukufunda kungcono kunokufunda ubhekile. Kepha uma kufana kuwe, ukufunda ubhekile yikona okungcono.

## ISALULEKO

Mnewethu, qikellela ukuchitha isikhathi sakho ekufundeni iKurani, futhi uzibekele inani elithize njalo ngosuku ozolufunda kumyama kubomvu.Ukhumbule ukuthi into enhle encane eyinziwa njalo ingcono kunokuningi okwenziwa ngaleso sikhathi.Uma kwenzeka ukhohlwa noma uzunywa ubuthongo qikelela ukukkhokha ngakusasa. Njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasho: "**Lowo ophuthwa inani lakhe azibekele lona noma ingxenye yalo, ngenxa yobuthongo; wayifunda phakhathi kweFajari neDuhuri. Uyobhalwa njengaloyo oyifunde ebusuku (ngayizolo)**" [Musilimu]



# AL-FAATIHA

1 Egameni lika Allah[1], Onomusa Onesihawu.

2 Udumo malube kuAllah, iNkosi[2] yezizwe zonke.

3 Onomusa Onesihawu.

4 UMbusi woSuku lokwaHlulelwa.[3]

5 Sikhonza Wena kuphela, futhi kuWena kuphela esicela usizo.

6 Siholele endleleni eqondile.

7 Indlela yalabo Obabusisile[4], kungabi eyalabo abehlelwe ulaka noma abadukileyo.

---

[1] Igama elithi "Allah" lisho uMvelinqangi ngokolwimi lwesi-Arabhu.Liyigama elikhethekile imbala ngoba kuzo izinto ezikhonzwayo ngaphandle kwaKhe, akukho neyodwa yazo ebizwa ngaleligama.Okunye okukhethekile ngaleligama ukuthi alinabo ubuningi, ngalokho ligcizelela UBUNYE bukaMdali.

[2] Igama elisetshanzisiwe kwiKurani elithi "Rabb".Akukho ncazelo encamashi engachaza leligama.Empeleni lichaza lowo onguMelawuli nonguMdali noMnakekeli nonguMondli wendalo yonke.

[3] Lolu usuku lapho yonke indalo ka-Allah iyobe imi phambi kwaKhe ukuziphendulela ngezenzo zabo besemhlabeni mayelana nokugcina intando Yakhe, u-Allah uyobe esahlulela umuntu ngamunye abanike imivuzo yezenzo zabo ngobulungiswa.

[4] Ababusisiwe; yilabo abakholelwa ku-Allah, uMvelinqangi naseBunyeni baKhe futhi benze intando yaKhe emnhlabeni, balandele izimfundiso nemiyalo yeziThunywa zika-Allah.

# AL-MUJAADALAH

## IMVUNGE

سُورَةُ المُجَادلَة — آياتها 22 — ترتيبها 58

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيٓ إِلَى ٱللَّهِ
وَٱللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَآۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ١ ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ
مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمْۖ إِنْ أُمَّهَٰتُهُمْ إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔي
وَلَدْنَهُمْۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ ٱلْقَوْلِ وَزُورًاۚ وَإِنَّ
ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٢ وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ
لِمَا قَالُواْ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّاۚ ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ
بِهِۦۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٣ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ
مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَآسَّاۖ فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ
مِسْكِينًاۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِۗ
وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ كُبِتُواْ
كَمَا كُبِتَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْۚ وَقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٍۚ وَلِلْكَٰفِرِينَ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ٥ يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا
عَمِلُوٓاْۚ أَحْصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٖ شَهِيدٌ ٦

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Ngempela u *Allah* uyizwile inkulumo yalowo obebalisa ngomyeni wakhe kuwe [*Muhamadi*] futhi ekhala ku *Allah*, belu u *Allah* uyayizwa inkulumo yenu nobabili. Ngokuba u *Allah* uzwa futhi ubona konke.

(2) Labo abaphimisa i*Dihari*[1] kubafazi babo – abasibona onina babo; onina babo yilabo ababazala kuphela. Empeleni bakhuluma ichilo [ngokufanisa umkakhe nonina] na-manga. Kepha u *Allah* unesihe uyathethelela.

(3) Futhi labo abaphimisa *iDihari* kubafazi babo, kepha bazisole ngalokho abakushilo; [inhlawulo yabo] kumele bakhulule isigqila esisodwa ngaphambi kokuba bathintane. Yikho lokhu eniyalelwe kona. Futhi u Allah ukwazi konke enikwenzayo.

(4) Kepha lowo ongenaso [isigqila] kumele azile izinyanga ezimbili ezilandelanayo ngaphambi kokuba bathintane.Kepha uma engakhoni makondle amahlwempu abangamashumi ayisi-thupha. Lokhu ukuze nikholwe ku Allah neSithunywa Sakhe. Leyo imincele ka Allah, kanti abangakholwa bayothola isijeziso esibuhlungu.

(5) Ngempela labo abaphambana no *Allah* neSithunywa Sakhe bayohlaziswa njengalabo ababandulelayo bahlaziswa. Belu sambulela imibhalo ecacile. Futhi labo abangakholwa bayothola isijeziso esihlazayo.

(6) Ngosuku lapho u *Allah* ayobabuthanisa bonke abazise ngezenzo zabo [emhlabeni]. Bheka ngoba u *Allah* uziqophile kepha bona bazikhohlwa, ngokuba u *Allah* uziqaphile zonke izinto.

---

[1] Ukuthi indoda ithi kumkayo: "Wena ufana nomhlane kamama wami" okusho ukuthi, angeke aye naye ocansini njengoba engekwenze lokho nonina.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ
مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ
وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ
نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ بِٱلْإِثْمِ
وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ
بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ
جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٨﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا
تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟
بِٱلْبِرِّ وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾ إِنَّمَا ٱلنَّجْوَىٰ
مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ لِيَحْزُنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا
إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا۟ فِى ٱلْمَجَٰلِسِ فَٱفْسَحُوا۟ يَفْسَحِ
ٱللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ ٱنشُزُوا۟ فَٱنشُزُوا۟ يَرْفَعِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
مِنكُمْ وَٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ دَرَجَٰتٍ ۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾

(7) Awuboni ukuthi u *Allah* wazi konke okusemazulwini nasemhlabeni na. Lapho abathathu bekhuluma ngasese, Yena ungowesine, uma bebahlanu, yena ungowesithupha, futhi noma bengaba bancane kunalokho noma bendlulele, uhlala enabo noma bengaba kuphi. Kuthi ngoSuku loKwahlulelwa abazise ngabakwenzile. Ngokuba u *Allah* wazi konke.

(8) Awubheke laba abayalelwa ukuba bangabi nezigungu zangasese, kepha bona baphikelela ukwenza lokhu abanqatshelwe kona, ngokuba nezigungu zangasesebedingida impambuko, nokuphula umthetho kanye nokweyisa iSithunywa. Belu umabefika kuwe bakubingelela[2] ngendlela u *Allah* angakubingeleli ngayo, kuthi lapho bebodwa bathi: "Kungani u *Allah* angasijezisi ngesikushoyo na?" *IJahanamu* abayobhandla kuyo iyobenela, okuyindawo embi impela.

(9) Nina enikholwayo! Uma ninezigungu zangasese, ningadingi impambuko, nokuphula umthetho kanye nokweyisa iSithunywa; kepha dingidani ngokulunga nokugcina imiyalelo, futhi nithobele u *Allah* Lona eniyobuthaniswa Kuye.

(10) Empeleni lezigungu zangasese zivela ku *Shayitani* ukuze akhathaze labo abakholwayo. Kepha akasoze abalimaza ngalutho ngaphandle kwemvumo ka *Allah*, ngakho-ke labo abakholwayo kufanele bathembele ku *Allah*.

(11) Nina enikholwayo! Uma niyalelwa ukuthi; 'vulani isikhala' uma nihlezi, anibosivula, funa u *Allah* anivulele nani. Futhi uma niyalelwa ukuthi: 'sukumani' anibosukuma; u *Allah* uyobaphakamisa labo abakholwayo kini nalabo abaphiwe ulwazi izigaba ngezigaba.

---

[2]Indlela ebekwe u Allah yokubingelela, ethi: "Salam Alayikum" okusho ukuthi 'ukuthula makube kuni', kunalokho, abangakholwa bebembingelela ngeyabo indlela enokweyisa, bethi: "Sam Alayika" okusho ukuthi 'ukufa makube kuwe!'.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نَٰجَيۡتُمُ ٱلرَّسُولَ فَقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ
صَدَقَةٗۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ لَّكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ
١٢ ءَأَشۡفَقۡتُمۡ أَن تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيۡ نَجۡوَىٰكُمۡ صَدَقَٰتٖۚ فَإِذۡ لَمۡ تَفۡعَلُواْ
وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمۡ فَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٣ ۞ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا
غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِم مَّا هُم مِّنكُمۡ وَلَا مِنۡهُمۡ وَيَحۡلِفُونَ عَلَى ٱلۡكَذِبِ
وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ١٤ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدًاۖ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ١٥ ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمۡ
عَذَابٞ مُّهِينٞ ١٦ لَّن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ
شَيۡـًٔاۚ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١٧ يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ
ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ
إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨ ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ
ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ
١٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡأَذَلِّينَ ٢٠
كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١

12 Nina enikholwayo! Uma nifuna ukukhuluma neSithunywa ngasese, nikelani ngotho ngaphambi kokuba nixoxe. Lokho kuyinto engcono nenhle kini. Kepha uma ningenalutho, u *Allah* Uyathethelela Unesihawu.

13 Ingabe beninqena ukunikela ngotho ngaphambi kwengxoxo yenu na? Uma nehlulekile no Allah wanithethelela, qikelelanike ukwenza i*Swala* nikhiphe ne*Zaka* futhi nithobele u *Allah* neSithunywa Sakhe. Belu ukuqaphe konke enikwenzayo.

14 Awubabonanga na, labo abazibandakanya nalabo abathukuthelelwe ngu *Allah*; abekhongakini futhi abekho ngakubo, baphinde bafunge ngamanga ngabomu.

15 U *Allah* ubalungisele isijeziso esinzima; ngempela kubi lokhu abakwenzayo.

16 Basebenzisa izifungo zabo [zamanga] njengesihlangu, baba yizivimba endleleni ka *Allah*, kanti bayothola isijeziso esihlazayo.

17 Kepha ingcebo yabo nozalo lwabo, akusoze kwabasiza ngalutho ku *Allah*. Yobo kanye labo abayobhadla emlilweni, bahlale kuwo unaphakade.

18 Ngosuku lapho u *Allah* ayobabuthanisa khona bonke, bayophinda bafunge naKuye njengoba bafunga nakini, belu bacabange ukuthi banotho; empeleni bangaqambi manga.

19 Baphicwe u*Shayitani* bakhohlwa intando ka Allah; laboke ibutho lika *Shayitani*, bheka ngoba ibutho lika *Shayitani* aliphumeleli.

20 Labo abaphambana no Allah neSithunywa Sakhe, yibo kanye labo abasehlazweni.

21 Ngokuba u Allah wanquma ukuthi: “Yimina neZithunywa Zami esiyonqoba”, u Allah Unamandla unguSomandla.

لَّا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ يُوَآدُّونَ مَنْ
حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوْ كَانُوٓا۟ ءَابَآءَهُمْ أَوْ أَبْنَآءَهُمْ
أَوْ إِخْوَٰنَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَتَبَ فِى قُلُوبِهِمُ
ٱلْإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٍ مِّنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى
مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ رَضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟
عَنْهُ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حِزْبُ ٱللَّهِ ۚ أَلَآ إِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٢٢

سُورَةُ الحَشۡرِ — آياتها 24 — ترتيبها 59

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ
١ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَخْرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمْ
لِأَوَّلِ ٱلْحَشْرِ ۚ مَا ظَنَنتُمْ أَن يَخْرُجُوا۟ ۖ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمْ
حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوا۟ ۖ وَقَذَفَ
فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ ۚ يُخْرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيْدِيهِمْ وَأَيْدِى ٱلْمُؤْمِنِينَ
فَٱعْتَبِرُوا۟ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ٢ وَلَوْلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمُ
ٱلْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣

(22) Awusoze wathola abantu abakholwa ku Allah noSuku lokuGcina bethakasela labo abaphambana no Allah neSithunywa Sakhe, noma benga abazali babo noma izingane zabo noma abafowabo noma imindeni yabo. Laboke u Allah uzinzise ukholo ezinhlizweni zabo futhi wabaqinisa nge*Ruhu* evela Kuye. Kantike uyobabeka ezivandeni okugeleza ezansi kwazo imifula, bayohlala kuzo unaphakade. U Allah uyothokoza ngabo kanti nabo bayothokoza ngaYe. Yiboke labo abayibutho lika Allah, belu ibutho lika Allah yilona eliyophumelela.

# SURA AL-HASHARU

**UKUBUTHA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Konke okusemazulwini nokusemhlabeni kudumisa u Allah, unguSomandla onoBuhllakani.

(2) Nguye owakhipha labo abangakholwa kwabeMibhalo[1] emizini yabo okokuqala nqa; naningacabangi ukuthi bayoke baphume, nabo babecabanga ukuthi izinqaba zabo ziyobavikela ku Allah, kepha u Allah wabazela lapho ababenganakile[2] khona. Wafaka uvalo ezinhlizweni zabo; babhindliza izundlu zabo ngezandla zabo nangezandla zabakholwayo; ngakhoke thathani isifundo nina enikhaliphile.

(3) Uma nje bekungesikho ukuthi u Allah wabanqumela ukuba baxoshwe, wayezobajezisa lapha emhlabeni nakweLizayo bathole isijeziso soMlilo.

---

[1] Lawa kwakungaMajuda esizwana sakwa Nadwiri esasidlondlobele impela ngokwengcebo nezakhiwo. Baphula isivumelwano ababenaso nabaMusilimu aseMadina, basebenzisa nezitha. Baba ysizwe sokuqala ukuxoshwa ezweni lama Arabhu ezizwaneni zaMajuda ezafika kwelama Arabhu zizokhosela.

[2] Babengalindelanga ukuthi u Allah uzoyalela iSithunywa Sakhe ukuba sigalele kubo nebutho lempi sibaxoshe.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٤﴾ مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَآئِمَةً
عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيُخْزِىَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٥﴾ وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ
عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْهُمْ فَمَآ أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٦﴾ مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ
وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ كَىْ لَا يَكُونَ
دُولَةًۢ بَيْنَ ٱلْأَغْنِيَآءِ مِنكُمْ ۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا
نَهَىٰكُمْ عَنْهُ فَٱنتَهُوا۟ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٧﴾
لِلْفُقَرَآءِ ٱلْمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخْرِجُوا۟ مِن دِيَٰرِهِمْ وَأَمْوَٰلِهِمْ
يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ﴿٨﴾ وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلْإِيمَٰنَ مِن قَبْلِهِمْ
يُحِبُّونَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِى صُدُورِهِمْ حَاجَةً
مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ
وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

(4) Lokho yingoba baphambane no Allah neSithunywa Sakhe; kanti kulowo ophambana no Allah, ngempela u Allah ujezisana kanzima.

(5) Lezo zihlahla zamasundu enazigawula noma naziyeka zimile ngeziqu zazo, kuyintando ka Allah nokuthi ahlazise labo abayiziphula mthetho.

(6) Lokho okwabo u Allah akunika iSithunywa Sakhe, anizange nigibele mahhashi noma amakameli, kepha u Allah opha iZithunywa Zakhe amandla phezu kwalowo afunayo; u Allah unamandla phezu kwezinto zonke.

(7) Lokho kwabantu bezigodi u Allah akunika iSithunywa Sakhe, kungokuka Allah neSithunywa nezihlobo nezintandane nabampofu nezihambi, ukuze ingazungezi kulabo abacebile kuphela; futhi lokho iSithunywa esininika kona kuthatheni kuthi lokho aninqabela kona nizithibe, nithobele u Allah ngokuba u Allah ujezisana kanzima.

(8) Nabantulayo kubafuduki laba abakhishwa emizini yabo nengcebo yabo belangazelele umusa ka Allah nokumthokozisa futhi bezimisele ukulekela u Allah neSithunywa Sakhe. Yiboke labo abaneqiniso.

(9) Labo ababe sebengaphambi kwabo bakhile futhi bathatha nokholo, bayabathanda labo abafudukela kubo futhi abanakho ukuziqhaja ezinhlizweni zabo ngalokho abanakho. Futhi bayazikhandla ekunaneleni abanye nakuba bengenakho okutheni. Kantike lowo ohlengwe emoneni womphefumulo wakhe, ngempela, ungophumeleleyo.

وَالَّذِينَ جَاءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا
وَلِإِخْوَانِنَا الَّذِينَ سَبَقُونَا بِالْإِيمَانِ وَلَا تَجْعَلْ فِي قُلُوبِنَا
غِلًّا لِّلَّذِينَ آمَنُوا رَبَّنَا إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ١٠ ۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى
الَّذِينَ نَافَقُوا يَقُولُونَ لِإِخْوَانِهِمُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ
الْكِتَابِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ
أَحَدًا أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ
١١ لَئِنْ أُخْرِجُوا لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن قُوتِلُوا لَا يَنصُرُونَهُمْ
وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١٢
لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِم مِّنَ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ
لَّا يَفْقَهُونَ ١٣ لَا يُقَاتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرًى
مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِن وَرَاءِ جُدُرٍ ۚ بَأْسُهُم بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ
جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ١٤
كَمَثَلِ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ۖ ذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ١٥ كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَانِ اكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ
قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ١٦

10 Kanti laba ababelamayo, bathi: "Nkosi yethu sithethelele thina kanye nabaFowethu abasandulelayo ngokholo futhi ungafaki inzondo ezinhlizweni zethu kulabo abakholwayo; Nkosi yethu, ngempela ungOnobubele Onesihawu.

11 Awubabonanga yini laba abangamaphixiphixi lapho bekhuluma nabanewabo beMibhalo abangakholwa, bethi: "Umna nixoshwa, siyakuphuma nani, futhi asiyukulalela muntu ngani sanhlobo; uma nilwiswa, siyakunilekelela". U Allah Uyazi ukuthi bahubha aluhlaza amanga.

12 Uma bexoshwa abayikuphuma nabo, uma belwiswa abayikubasiza; uma kwenzeka bebasiza bayothi nyawo zami ngibelethe, ngakhoke abayikusizwa.

13 Empeleni nina enikholwayo, niyesabeka kubo ukwendlula u Allah uqobo; lokho yingoba bangabantu abangaqondi.

14 Abasoze balwa nani beyibutho, ngaphandle uma besezinqabeni noma bebhace ngezindonga. Uhilizwisano phakathi kwabo lukhulu. Ungacabanga ukuthi babumbene kepha izinhliziyo zabo zahlukene; lokho yingoba bengabantu abangaphusile.

15 Befana nalabo ababandulelayo kungekudala; bawuthola umvuzo wezenzo zabo futhi bamelwe isijeziso esibuhlungu.

16 Befana noShayitani lapho ethi kumuntu: "Phika ukholo" kuthi eseluphikile athi: "Mina angihlangene nawe, mina ngizesabela u Allah iNkosi yezizwe zonke".

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي ٱلنَّارِ خَٰلِدَيۡنِ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُاْ
ٱلظَّٰلِمِينَ ١٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلۡتَنظُرۡ
نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ لِغَدٖۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ
١٨ وَلَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ نَسُواْ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمۡ أَنفُسَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ١٩ لَا يَسۡتَوِيٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصۡحَٰبُ
ٱلۡجَنَّةِۚ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٢٠ لَوۡ أَنزَلۡنَا هَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانَ عَلَىٰ جَبَلٖ لَّرَأَيۡتَهُۥ خَٰشِعٗا مُّتَصَدِّعٗا مِّنۡ خَشۡيَةِ
ٱللَّهِۚ وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَتَفَكَّرُونَ
٢١ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۖ
هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ٢٢ هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
ٱلۡمَلِكُ ٱلۡقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلۡمُؤۡمِنُ ٱلۡمُهَيۡمِنُ ٱلۡعَزِيزُ
ٱلۡجَبَّارُ ٱلۡمُتَكَبِّرُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يُشۡرِكُونَ
٢٣ هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡخَٰلِقُ ٱلۡبَارِئُ ٱلۡمُصَوِّرُۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ
يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٤

## سُورَةُ المُمۡتَحنَة

آياتها 13 — ترتيبها 60

17 Isijeziso sabo kwaba ukuba bangene eMlilweni babhandle kuwo unaphakade. Yisoke leso isijeziso sabaphambukayo.

18 Nina enikholwayo! Thobelani u Allah, nalowo muntu abheke ukuthi ulilungiseleleni iKusasa; nithobele u Allah, ngokuba u Allah uyakwazi enikwenzayo.

19 Futhi ningabi njengalaba abakhohlwa u Allah, ngalokho, wabenza bazikhohlwa nabo uqobo. Yibona labo abayizamphula mthetho.

20 Abafani laba abayongena eMlilweni nalabo abayongena e*Jana*; labo abayongena e*Jana* yibona abaphumelele.

21 Ukube nje Sehlisela le Kurani echobeni lentaba, wawuyoyibona ithamba iqhekeka ngenxa yokwesaba u Allah. Lezo izibonelo esizethula kuSintu ukuze bajule [bacabangisise].

22 Unguyena u Allah lo okungekho okufanelwe ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, Isazi sokungabonwa nokubonwayo, nguYena Onomusa Onesihawu.

23 Unguyena u Allah lo okungekho okufanelwe ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, nguYena oyiNkosi Ongcwele Onokuthula OnguMhlengi Oqaphile uSomandla iNgonyama Oyisikhondlakhondla; makangcweliswe u Allah kulokho abakubhanqayo.

24 Nguyena u Allah, uMdali uMsunguli uMbumbi; unaMagama aMahle, konke okusemaZulwini naseMhlabeni kuyamdumisa; unguSomandla Okhaliphile.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمۡ أَوۡلِيَآءَ تُلۡقُونَ
إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَقَدۡ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلۡحَقِّ يُخۡرِجُونَ ٱلرَّسُولَ
وَإِيَّاكُمۡ أَن تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمۡ إِن كُنتُمۡ خَرَجۡتُمۡ جِهَٰدٗا فِي سَبِيلِي
وَٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِيۚ تُسِرُّونَ إِلَيۡهِم بِٱلۡمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعۡلَمُ بِمَآ أَخۡفَيۡتُمۡ
وَمَآ أَعۡلَنتُمۡۚ وَمَن يَفۡعَلۡهُ مِنكُمۡ فَقَدۡ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١﴾ إِن
يَثۡقَفُوكُمۡ يَكُونُواْ لَكُمۡ أَعۡدَآءٗ وَيَبۡسُطُوٓاْ إِلَيۡكُمۡ أَيۡدِيَهُمۡ وَأَلۡسِنَتَهُم
بِٱلسُّوٓءِ وَوَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ ﴿٢﴾ لَن تَنفَعَكُمۡ أَرۡحَامُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُمۡۚ
يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَفۡصِلُ بَيۡنَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ﴿٣﴾ قَدۡ
كَانَتۡ لَكُمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذۡ قَالُواْ لِقَوۡمِهِمۡ
إِنَّا بُرَءَٰٓؤُاْ مِنكُمۡ وَمِمَّا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ كَفَرۡنَا بِكُمۡ وَبَدَا بَيۡنَنَا
وَبَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةُ وَٱلۡبَغۡضَآءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ وَحۡدَهُۥٓ إِلَّا
قَوۡلَ إِبۡرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسۡتَغۡفِرَنَّ لَكَ وَمَآ أَمۡلِكُ لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖۖ
رَّبَّنَا عَلَيۡكَ تَوَكَّلۡنَا وَإِلَيۡكَ أَنَبۡنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ﴿٤﴾ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا
فِتۡنَةٗ لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ وَٱغۡفِرۡ لَنَا رَبَّنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ﴿٥﴾

## SURA AL-MUMTAHINA

### ISIVIVINYO

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Nina enikholwayo! Ningenzi isitha Sami nesitha senu abangani nibakhombise ukubakhathalela; bheka ngoba baliphikile iqiniso elifike kini, baxoshsa iSithunywa kanye nani uqobo, ngenxa yokuba nikholwe ku Allah iNkosi yenu. Uma niphume impi endleni Yami futhi nihlose ukuzuza intokomalo yami, nibapha izimfihlo nibakhathalele, nakuba Ngazi konke enikwenza ngasese nenikwenza obala. Lowo owenza lokho kini, ngempela usephambukile endleleni eqondile.

(2) Uma bona benithola bayoba izitha zenu bagadle ngokubi ngezandla zabo nemilomo yabo; futhibafisa ukuba nibe ababphika ukholo.

(3) Ubuhlobo benu nozalo lwenu aliyikunisiza ngalutho; ngoSuku loKwahlulela Uyokwahlulela phakathi kwenu, ngokuba u Allah Ungobona konke enikwenzayo.

(4) Empeleni ninesibonelo esihle ku *Ibhirahimu* kanye nalabo ayenabo mhla bethi kubantu bakubo: "Thina asizibandakanyi nani kanye nalokho enikukhonzayo ngaphandle kuka Allah; asikholwa kini; ubutha nenzondo bumile phakathi kwethu nani kuze kube nikholwa ku Allah Yena Yedwa – ngaphandle kwamazwi ka *Ibhirahimu* lapho ethi kuyise: 'ngizokucelela intetheleo futhi ayikho into engingakwenzela yona ku Allah' - ; Nkosi yethu sethembele Kuwe futhi sizilahla Kuwe kanti neSiphetho siKuwe…"

(5) "Nkosi yethu ungasenzi isisulu salabo abangakholwa, usithethelele Nkosi yethu, ngokuba Wena unguSomandla Okhaliphile.

لَقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِيهِمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ لِّمَن كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَۚ
وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٦ ۞ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجۡعَلَ
بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ عَادَيۡتُم مِّنۡهُم مَّوَدَّةٗۚ وَٱللَّهُ قَدِيرٞۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ
٧ لَّا يَنۡهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يُقَٰتِلُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَلَمۡ يُخۡرِجُوكُم
مِّن دِيَٰرِكُمۡ أَن تَبَرُّوهُمۡ وَتُقۡسِطُوٓاْ إِلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ
٨ إِنَّمَا يَنۡهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَأَخۡرَجُوكُم
مِّن دِيَٰرِكُمۡ وَظَٰهَرُواْ عَلَىٰٓ إِخۡرَاجِكُمۡ أَن تَوَلَّوۡهُمۡۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ
مُهَٰجِرَٰتٖ فَٱمۡتَحِنُوهُنَّۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّۖ فَإِنۡ عَلِمۡتُمُوهُنَّ مُؤۡمِنَٰتٖ
فَلَا تَرۡجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلۡكُفَّارِۖ لَا هُنَّ حِلّٞ لَّهُمۡ وَلَا هُمۡ يَحِلُّونَ لَهُنَّۖ وَءَاتُوهُم
مَّآ أَنفَقُواْۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكُمۡ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّۚ
وَلَا تُمۡسِكُواْ بِعِصَمِ ٱلۡكَوَافِرِ وَسۡـَٔلُواْ مَآ أَنفَقۡتُمۡ وَلۡيَسۡـَٔلُواْ مَآ أَنفَقُواْۚ
ذَٰلِكُمۡ حُكۡمُ ٱللَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡۖ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ١٠ وَإِن فَاتَكُمۡ
شَيۡءٞ مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ إِلَى ٱلۡكُفَّارِ فَعَاقَبۡتُمۡ فَـَٔاتُواْ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتۡ
أَزۡوَٰجُهُم مِّثۡلَ مَآ أَنفَقُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ١١

6 Ngempela ninesibonelo esihle kubo, kulowo okholwa ku Allah nasoSukwini lokuGcina. Kanti lowo ophambukayo, u Allah Uzimele Uyadinyswa.

7 Maduzane nje u Allah uzokwenza kube nokuzwana[1] phakathi kwenu nalabo enibazondayo. Bheka ngoba u Allah Unamandla futhi u Allah Uyathethelela Unesihawu.

8 U Allah akanivimbi ukuba nibaphathe kahle futhi nenze ubulungiswa kulabo abanganilwisi ngenkolo yenu futhi bengezange banixoshe emizini yenu; ngokuba u Allah uyabathanda abenzi bobulungiswa.

9 U Allah univimbela kuphela ukuba nizibandakanye nalabo abaniliswa ngenkolo yenu futhi banixoshe emizini yenu baphinde balekelelane ekunixosheni. Labo abazibandakanya nabo, yibonake abaphambukile.

10 Nina enikholwayo! Uma kufika kini abakholwayo besimame bengabafuduki, bavivinyeni; u Allah kuphela owazi ngesimo sokholo lwabo. Uma seniqinisekisile ukuthi bangabakholwayo, ningabe nisababuyisela kubangakholwa, ngokuba bona [abakholwayo besimame] abavumelekile ukushada nabo kanti nabo [abangakholwa] abavumelekile ukushada nabo. Alikho icala uma nifuna ukubashada, uma nje senibanike abalobolo abo. Futhi ningagcini emshadweni abangakholwa [besimame]; nicele lokho enakukhipha, nabo [abangakholwa] bacele lokho abakukhipha. Lowo umthetho[1] ka Allah wehlulela phakathi kwenu; u Allah Wazi konke Ukhaliphile.

11 Uma abafazibenu benishiya bebuyele kwabangakholwa; bese nihlabana empini, nikani labo abahanjelwe abafazi babo okulingana nalokho abakukhipha[2]; nizithobe ku Allah, lo enikholwa Kuye.

---

[1] Ngokuba babe ngamaMuslimu baphenduke abafowenu nodadewenu okholweni.

---

[1] Lomthetho uthi; uma owesimame eshiya indoda yakhe embukele kwabangakholwa, indoda kumele ibuyiselwe ilobo layo. Kanjalo uma owesimame eba iMusilimu ashiye indoda yakhe engeleona, indoda kumele ibuyiselwe ilobo layo.

[2] Uma indoda eyiMusilimu yembukelwa umfazi wayo kubangakholwa, kepha behluleke ukumbuyisela ilobo lakhe. Uyobe

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ يُبَايِعۡنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشۡرِكۡنَ
بِٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡرِقۡنَ وَلَا يَزۡنِينَ وَلَا يَقۡتُلۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأۡتِينَ
بِبُهۡتَٰنٖ يَفۡتَرِينَهُۥ بَيۡنَ أَيۡدِيهِنَّ وَأَرۡجُلِهِنَّ وَلَا يَعۡصِينَكَ
فِي مَعۡرُوفٖ فَبَايِعۡهُنَّ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُنَّ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ
١٢ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ
قَدۡ يَئِسُواْ مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلۡكُفَّارُ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡقُبُورِ ١٣

ترتيبها 61 — سُورَةُ الصَّفِّ — آياتها 14

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ
١ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٢
كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ٣ إِنَّ
ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفّٗا كَأَنَّهُم
بُنۡيَٰنٞ مَّرۡصُوصٞ ٤ وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ لِمَ
تُؤۡذُونَنِي وَقَد تَّعۡلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيۡكُمۡۖ فَلَمَّا
زَاغُوٓاْ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

12 Sithunywa! Uma kufika kuwe abesimame abakholwayo bezofunga ukuba abasoze babhanqa nani no Allah, bebe, baphinge, balulale izingane zabo noma baqambe amanga ngamavezandlebe noma baphambane nawe kokuhle; bafungise ubacelele nentethelelo ku Allah ngokuba u Allah Uyathethelela Unesihawu.

13 Nina enikholwayo! Ningazibandakanyi nabantu abathukuthelelwe ngu Allah; bheka ngoba abanathemba ngeLizayo, kanje ngaba-ngakholwa abangenathemba ngabangcwatshiwe.

# SURA AS-SWAF

**UMUGQA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Konke okusemaZulwini naseMhlabeni kudumisa u Allah, futhi nguye uSomandla Okhaliphile.

2 Nina enikholwayo kungani nikhuluma eningakwenzi na?

3 Kumuthukuthelisa kakhulu u Allah uma nikhuluma eningakwenzi.

4 U Allah uthanda labo uma belwa endleleni Yakhe bame ngemigqa kube ngathi bayisakhiwo esihlangene.

5 Khumbula lapho uMusa ethi kubantu bakhe: “Bantu bami, kungani ningihlukumeza nibe nazi kahle ukuthi ngiyiSithunywa sika Allah kini”. Kwathi uma bephambuka, u Allah waphambukisa izinhliziyo zabo.

---

usekhokhelwa ngemcebo amaMusilimu ahlabene ngawo empini.

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِى ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ ۖ فَلَمَّا
جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٦ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ
عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ
٧ يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ
ٱلْكَٰفِرُونَ ٨ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ
عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ٩ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ١٠ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ١١
يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ
طَيِّبَةً فِى جَنَّٰتِ عَدْنٍ ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ١٢ وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا ۖ نَصْرٌ
مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوٓا۟
أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّۦنَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ
قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَكَفَرَت طَّآئِفَةٌ ۖ فَأَيَّدْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا۟ ظَٰهِرِينَ ١٤

(6) Khumbula futhi lapho *u-Isa* ka *Mariyamu* ethi: "Sizwe sika Isirayeli, ngempela ngiyiSithunywa sika Allah kini, ngifakazela lokho okufike phambi kwami futhi ngethula izindaba ezinhle ngeSithunywa esiza emva kwami ogama laso ngu Ahmadi[1]". Kwathi lapho ebalethela izibonakaliso bathi: "Lokhu ubuthakathi uqobo".

(7) Ingabe ubani ophambuke ukundlula lowo oqamba amanga ngo Allah ebe emenyelwa ku Isilamu; u Allah akabahlengi abantu abaphambukile.

(8) Bafuna ukushabalalisa inkanyiso ka Allah[2]; kepha u Allah uyoyiphelelisa inkanyiso yaKhe nakuba abangakholwa bengathandi.

(9) Phela nguyena owathumela iSithunywa Sakhe nenkolo yeqiniso ukuze ayiphakamise phezu kwazo zonke izinkolo nakuba ama*Mushiriki* engathandi.

(10) Nina enikholwayo! Ngiyinganikhombisa uhwebo oluzoniphephisa esijezisweni esibuhlungu na?

(11) Kholwani ku Allah neSithunywa Sakhe futhi nilwe endleleni Yakhe ngencebo yenu kanye nani uqobo; lokho yikona okuhle kini uma nje benazi.

(12) Uyonithethelela izimpambuko zenu aningenise eziVandeni okugeleza imifula ngaphansi kwazo, kanye nezindawo zokuhlala ezinhle eziVandeni zenhlalo engunomphela; lokho iyona kanye impumelelo enkulu.

(13) Kokunye enikulangazelelayo, usizo luka Allah nokunqoba okuseduze; yethulake izindaba ezinhle kwabakholwayo.

(14) Nina enikholwayo, yibani abasizi baka Allah[1], njenga mhla *u-Isa* ka *Mariyamu* ethi kuma*Hawariyina*: "Obani abazoba abasizi bami ku Allah na?" Athi ama*Hawariyina*: "Yithina abasizi baka Allah!".Kwaba khona labo abakholwayo esizweni sika Isirayeli futhi kwaba khona labo abangakholwa; sabe-ke sesilekelela labo abakholwayo ezitheni zabo baba ngabanqobayo.

---

[1] Isithunywa sika Allah sokugcina uMuhamadi wathi: "

[2] Ngamanga abawaqambayo ukuze bavimbe isintu ekwamukeleni i-Isilamu njengendlela yabo yokuphila.

---

[1] Ukusiza u Allah lapha, kusho ukuzikhandla ekuqhakambiseni nasekugcineni intando nemiyalo ka Allah, i-Isilamu.

آياتها 11 — سُورَةُ الجُمُعَةِ — ترتيبها 62

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ ٱلْمَلِكِ ٱلْقُدُّوسِ ٱلْعَزِيزِ
ٱلْحَكِيمِ ١ هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلْأُمِّيِّـۧنَ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُواْ
عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُواْ
مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٢ وَءَاخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُواْ بِهِمْ
وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٣ ذَٰلِكَ فَضْلُ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ
ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ٤ مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُواْ ٱلتَّوْرَىٰةَ ثُمَّ لَمْ
يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًۢا بِئْسَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ
ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥
قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓاْ إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَآءُ لِلَّهِ مِن
دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُاْ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٦ وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُۥٓ
أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٧ قُلْ إِنَّ
ٱلْمَوْتَ ٱلَّذِي تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمْ ثُمَّ تُرَدُّونَ
إِلَىٰ عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٨

# SURA AL –JUMAH

## ULWESIHLANU

Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu

1 Konke okusemaZulwini naseMhlabeni kudumisa u Allah, onguMbusi, oNgcwele, onguSomandla oKhaliphile.

2 Nguyena owaqoka kwabangafundile iSithunywa kubo esibafundela izambulo Zakhe, sibahlanze futhi sibafundisa iNcwadi kanye ne*Hikima*; nakuba endulo babesekudukeni imbala.

3 Kanti abanye babo baseza emvakwabo, futhi nguYena onguSomandla oKhaliphile.

4 Lokho kuwumusa ka Allah awupha amthandayo, bheka ngoba u Allah unomusa omkhulu.

5 Labo abathwesa ukulandela iTora kepha bangayilandela, bafaniswa nembongolo ethwele imiqulu yezincwadi; saze sasibi isifaniso salabo abaphika izambulo zika Allah; kant futhi u Allah akabaholi labo abaphambukile.

6 Ithi: “Nina eningamaJuda uma niqakambisa ukuthi ningabangani baka Allah ngale kwabanye abantu, langazelelani-ke ukufa uma ngempela niqinisile”.

7 Kepha abasoze bakulangezelela ngenxa yezenzo zabo; kantike u Allah ubazi kahle abaphambukile.

8 Ithi: “Ukufa lokhu enikubalekelayo, empeleni kuyanifica, bese nibuyiselwa kuMazi wokungabonwa nokubonwayo, abe esenazisa ngebenikwenza.

9 Nina enikholwayo! Uma sekumenyezelwa iSwala ngosuku lweJuma, phuthumelani enkumbuzweni ka Allah nishiye ukuhweba. Yikona lokho okuhle kini uma nje benazi.

10 Uma isiphothuliwe iSwala, chithekani emhlabeni nizithungathele emseni ka Allah, nikhumbule u Allah kakhulu ukuze niphumelele.

11 Uma sebebona uhwebo noma umcimbi baphuma kuwo bakushiye wena umile. Ithi: "Okuku Allah kungcono kunomcimbi nohwebo, futhi u Allah nguyen uMondli ongcono.

## SURA AL-MUNAFIKUN

**ABAZENZISI**

Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu

1 Uma abazenzisi beza kuwe bathi: "Siyafakaza ukuthi ngempela wena uyiSithunywa sika Allah"; u Allah uyazi ukuthi uyiSithunywa Sakhe kanti futhi u Allah uyafakaza ukuthi abazenzisi bangabahubhi bamanga.

2 Basebenzise izifungo zabo njengehawu; bevimba kwasani endleleni ka Allah. Ngempela yimbi lento abayenzayo.

3 Belu yingoba bakholwa babe sebeluphika futhi ukholo; izinhliziyo zabo zalukhuni ngakhoke abanakuqonda.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوۡمِ ٱلۡجُمُعَةِ
فَٱسۡعَوۡاْ إِلَىٰ ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَذَرُواْ ٱلۡبَيۡعَۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ
تَعۡلَمُونَ ٩ فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَٱبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ كَثِيرٗا لَّعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ
١٠ وَإِذَا رَأَوۡاْ تِجَٰرَةً أَوۡ لَهۡوًا ٱنفَضُّوٓاْ إِلَيۡهَا وَتَرَكُوكَ قَآئِمٗاۚ قُلۡ
مَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ مِّنَ ٱللَّهۡوِ وَمِنَ ٱلتِّجَٰرَةِۚ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١

ترتيبها 63 — سُورَةُ المُنَافِقُونَ — آياتها 11

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ
إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١
ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ
يَعۡمَلُونَ ٢ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ
فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣ ۞ وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ
وَإِن يَقُولُواْ تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ
صَيۡحَةٍ عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤

4 Uma ubabona, imizimba yabo iyakumangaza kanti uma bekhuluma uyayilalela inkulumo yabo, bafana nezigxobo ezigxunyekiwe[1]. Bahlale becabanga ukuthi sonke isambulo singabo. Bayisitha uqobo, ngakhoke baqaphele. Engathi u Allah angabahlazisa, baphambukelephi.

---

[1] Abazenzisi lapho belalele izimfundiso zeSithunywa bavane bandwaze, kungene ngapha kuphume ngale, kuhle kwezigxobo, zona ezingezwa futhi aziqondi lutho.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا۟ يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ لَوَّوْا۟ رُءُوسَهُمْ
وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ٥ سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ
أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٦ هُمُ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ
لَا تُنفِقُوا۟ عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا۟ ۗ وَلِلَّهِ
خَزَآئِنُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ
٧ يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَآ إِلَى ٱلْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ ٱلْأَعَزُّ
مِنْهَا ٱلْأَذَلَّ ۚ وَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِۦ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ
ٱلْمُنَٰفِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٨ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تُلْهِكُمْ
أَمْوَٰلُكُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُكُمْ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ٩ وَأَنفِقُوا۟ مِن مَّا رَزَقْنَٰكُم
مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَآ أَخَّرْتَنِىٓ
إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٠ وَلَن
يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَا ۚ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ١١

ترتيبها 64 — سُورَةُ التَّغَابُنِ — آياتها 18

5 Uma kuthiwa kubo: "Wozani iSithunywa sika Allah sinicelele intethelelo", bavane bagebise amakhanda phansi futhi uyobabona sebevimba bezigqaja.

6 Kuyefana nje kubo, ubacelela intethelelo noma awubaceleli, u Allah akasoze abathethelela, ngokuba u Allah akabaholi labo abayiziphula mthetho.

7 Yibo kanye laba abathi: "Ningabasizi labo abaneSithunywa sika Allah kuze bayahamba", nakuba imicebo yamazulu nomhlaba ingeka Allah, kepha abazenzisi abaqondisisi.

8 Bathi: "Uma sesibuyele eMadina, ongumhlonishwa uyokhipha ongumfokazane", nakuba ukuhlonishwa kungkuka Alllah neSithunywa Sakhe nabakholwayo, kepha abazenzisi abazi.

9 Nina enikholwayo! Umcebo wenu nezingane zenu, mazinganilibazisi enkumbulweni ka Allah; labo abenza lokho, yibo kanye abalahlekelwe.

10 Futhi nanelane ngalokho esinabele kona ngaphambi kokuba kufike ukufa komunye wenu bese ethi: "Nkosi yami, uma nje ungangipha elinye ithuba ukuze nginikele futhi ngibe ngomunye wabalungileyo".

11 U Allah akasoze amupha umuntu elinye ithuba uma sesifikile isikhathi sakhe; futhi u Allah ukuqaphe konke enikwenzayo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ لَهُ ٱلۡمُلۡكُ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُۖ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١ هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ فَمِنكُمۡ كَافِرٞ
وَمِنكُم مُّؤۡمِنٞۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّ وَصَوَّرَكُمۡ فَأَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣
يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعۡلِنُونَۚ وَٱللَّهُ
عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٤ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَبۡلُ
فَذَاقُواْ وَبَالَ أَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٥ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُۥ كَانَت تَّأۡتِيهِمۡ
رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٞ يَهۡدُونَنَا فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۖ وَّٱسۡتَغۡنَى
ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦ زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي
لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ
وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٨ يَوۡمَ
يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ
صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

# SURA TAGABUNU

## UKULAHLEKELWA

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Konke okusemazulwini nasemhlabeni kudumisa u Allah. Umbuso bungobaKhe nodumo lungolwaKhe, futhi unamandla okwenza noma yini.

2 Nguyena owanidala; kwaba khona abangakholwa kini kanye nabakholwayo. Belu u Allah ukubona konke enikwenzayo.

3 Udale amazulu nomhlaba ngeqiniso futhi wanibumba wanenza nabahle; kantiisiphetho sikuYe.

4 Wazi konke okusemazulwini nasemhlabeni futhi Wazi konke enikufihlile nenikuveze obala; ngokuba u Allah ukwazi konke okuthukuswe ezifubeni.

5 Aniyitholanga indaba yalabo abaphika ukholo endulo na?; bazivuna izithelo zemisebenzi yabo futhi bathola isijeziso esibuhlungu.

6 Lokho yingoba kwakuthi uma k iZithunywa zabo ziletha izibonakaliso, bathi: "Singaholwa umuntu na?" Baphika ukholo bafulathela; kepha u Allah akadingi lutho, ngokuba u Allah Uzimele Uyadunyiswa.

7 Labo abangakholwa baqagula ukuthi abasoze bavuswa; ithi: "Nebala, ngiyifunge iNkosi yami, niyakuvuswa futhi naziswe ngezenzo zenu, bheka ngoba lokho kuyinto elula ku Allah".

8 Kholwanike ku Allah neSithunywa Sakhe kanye neNkanyiso ayehlisela; u Allah ukuqaphile enikwenzayo.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ
ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ١٠ مَآ أَصَابَ مِن
مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ يَهۡدِ قَلۡبَهُۥۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ
شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١١ وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۚ فَإِن
تَوَلَّيۡتُمۡ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ١٢ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٣ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا
لَّكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ
فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤ إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ
فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ١٥ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُمۡ
وَٱسۡمَعُواْ وَأَطِيعُواْ وَأَنفِقُواْ خَيۡرٗا لِّأَنفُسِكُمۡۗ وَمَن
يُوقَ شُحَّ نَفۡسِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٦ إِن تُقۡرِضُواْ
ٱللَّهَ قَرۡضًا حَسَنٗا يُضَٰعِفۡهُ لَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ
حَلِيمٌ ١٧ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

ترتيبها 65 — سُورَةُ الطَّلَاقِ — آياتها 12

(9) Ngosuku lapho eyonibuthanisa ngalo, ngoSuku lokuButhana, lelo kuyakuba uSuku lokuGqama kokuLahlekelwa. Lowo okholwa ku Allah wenza okuhle Uyomuthethelela izimpambuko zakhe futhi amungenise eZivande okugeleza imifula ngaphansi kwazo, ahlale khona unaphakade; iyonake leyo impumelelo enkulu.

(10) Kepha labo abaphika ukholo bachithe nezambulo Zethu ngamanga; yiboke labo abayobhandla eMlilweni unaphakade; saze sasibi isiphetho.

(11) Asikho isehlakalo esehlayo ngaphandle kwemvumo ka Allah; lowo okholwa ku Allah uyakuyihola inhliziyo yakhe, ngokuba u Allah unolwazi lwakho konke.

(12) Thobelani u Allah neSithunywa; kepha uma nidikila, umsebenzi weSithunywa Sethu ukwethula umlayezo ocacile.

(13) U Allah, akekho omunye ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe; ngakhoke abakholwayo mababeke ithemba labo ku Allah.

(14) Nina enikholwayo! Ebafazini benu nasezinganeni zenu kunesitha senu, ngakhoke baqapheleni. Kepha uma nixolela noma needlulisa futhi nithethelele, u Allah Uyathethelela Unomusa.

(15) Nebala, umcebo wenu nezingane zenu ziyisivivinyo, kepha u Allah unomvuzo omkhulu.

(16) Ngakhoke, thobelani u Allah ngokusemandleni enu, nilalele nihloniphe futhi nanelane, ikona okungcono kini.Kantike lowo ohlengwe emoneni womphefumulo wakhe, ngempela, ungophumeleleyo.

(17) Uma niboleka u Allah imboleko enhle[1], uyakuyiphindaphinda futhi anithethelele, bheka ngoba u Allah Uyazisa Unobubele.

(18) Ungusolwazi wokungabonwa nokubonwayo, uSomandla Okhaliphile.

[1] Ukuboleka u Allah, ngukunikela ezintweni ezinhle ukujabulisa u Allah.

# SURA TALAKI

## ISEHLUKANISO

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحۡصُواْ
ٱلۡعِدَّةَۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ رَبَّكُمۡۖ لَا تُخۡرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ
وَلَا يَخۡرُجۡنَ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَتِلۡكَ حُدُودُ
ٱللَّهِۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ لَا تَدۡرِي لَعَلَّ
ٱللَّهَ يُحۡدِثُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ أَمۡرٗا ١ فَإِذَا بَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ
بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ فَارِقُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖ وَأَشۡهِدُواْ ذَوَيۡ عَدۡلٖ مِّنكُمۡ
وَأَقِيمُواْ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مَخۡرَجٗا ٢ وَيَرۡزُقۡهُ
مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ
بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ قَدۡرٗا ٣ وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ
مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ
وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ
وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤ ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ
إِلَيۡكُمۡۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Sithunywa! Uma nehlukanisa nabafazi; hlukanisani nabo ngesikhathi sabo sokuzithiba futhi nisibale kahle isikhathi sokuzithiba. Nithobele u Allah iNkosi yenu; ningabaxoshi emzini yabo futhi nabo bangaphumi, ngaphandle nje uma begila amanyala. Leyoke imiyaleleo ka Allah; lowo ophula imiyalelo ka Allah impela uyazilulaza. Belu awazi mhlawumbe u Allah kukhona angakwenza emva kalokho.

2 Uma sebephothule isikhathi sabo; buyelanani nabo noma nehlukane nabo ngokomthetho. Futhi niqoke amadoda amabili aqotho kini ukuba abe ngofakazi, ubufakazi nibenzele u Allah. Yilokho okuyalelwa ngakho lowo okholwa ku Allah noSuku lokuGcina. Lowo othobela u Allah uyakumcushisa.

3 Futhi amondle nangala ebengalindele khona. Lowo othembela ku Allah, uyomenela. Futhi u Allah uyayifeza into yaKhe. Nebala u Allah yonke into uyibekele umkhawulo.

4 Labo bafazi benu abangasakulindele ukuya esikhathini, uma ningabaza, isikhathi sabo sokuzithiba siyoba izinyanga ezintathu, kanye nakulabo abangasayi nhlobo esikhathini. Kuthi labo abazethwele, isikhathi siphela mhla bebeletha. Kantike lowo ozithoba ku Allah, uyakumenzela lula izinto zakhe.

5 Lokho kuwumthetho ka Allah awehlisele kini; lowo ozithoba ku Allah uyakumthethelela izimpambuko zakhe futhi amandisele umvuzo.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنتُم مِّن وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا۟
عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِن كُنَّ أُو۟لَٰتِ حَمْلٍ فَأَنفِقُوا۟ عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ
فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا۟ بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن
تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُۥٓ أُخْرَىٰ ﴿٦﴾ لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ ۖ
وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا
إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَا ۚ سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ﴿٧﴾ وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ
عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا
عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨﴾ فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ﴿٩﴾
أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ
قَدْ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١٠﴾ رَّسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ
لِّيُخْرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ
وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزْقًا ﴿١١﴾ ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ
سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ
ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىْءٍ عِلْمًۢا ﴿١٢﴾

(6) Hlalani nabo [abafazi enehlukanise nabo] lapho enihlala khona nibondle; ningabahlukumezi ukubathwesa ubunzima. Uma bezithwele bondleni kuze babelethe. Uma benincelisela bakhokheleni; nibonisane ngokuhle. Kepha uma ningavumelani, useyonceliselwa [uyise wengane] ngomunye.

(7) Lowo ocebile makakhiphe ngokwamandla akhe, kuthi lowo ompofu akhiphe kulokho u Allah amphe kona. Bheka ngoba u Allah akemethwesi umuntu ukudlula loko amphe kona. U Allah uyekwenza kube lula emva kobunzima.

(8) Ziningi izizwe ezaphula umthetho weNkosi yazo neZithunywa zaKhe, Sabehlulela kanzima futhi sabajezisa isijeziso esinzima.

(9) Bavuna izithelo zemisebenzi yabo; isiphetho sabo kwaba wukulahlekelwa.

(10) U Allah ubalungiselele isijeziso esinzima; ngakhoke zithobeni ku Allah nina enikhaliphile enikholwayo, ngokuba u Allah unilethele uMkhumbuzi.

(11) ISithunywa esinifundela izambulo zika Allah ezicacisayo, ukuze ahlenge labo abakholwayo futhi benze nokuhle ebumnyameni baye ekukhanyeni. Lowo okholwa ku Allah enze nokuhle, uyomngenisa ezivandeni okugelaza kuzo imifula phansi kwazo, ahlale khona unaphakade. Bheka ngoba u Allah umlungisele isondlo esihle.

(12) Nguye u Allah odale amazulu ayisikhombisa kanye nokufanayo emhlabeni, imiyalelo yehla phakathi kwawo ukuze nazi ukuthi u Allah unamandla okwenza yonke into, nanokuthi u Allah wengamele yonke into ngolwazi lwaKhe.

# SURA TAHREEM

**UKUZINQABELA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**


سورة التحريم
ترتيبها 66
آياتها 12
بسم الله الرحمن الرحيم
يا أيها النبي لم تحرم ما أحل الله لك تبتغي مرضات أزواجك والله
غفور رحيم ١ قد فرض الله لكم تحلة أيمانكم والله مولاكم
وهو العليم الحكيم ٢ وإذ أسر النبي إلى بعض أزواجه حديثا
فلما نبأت به وأظهره الله عليه عرف بعضه وأعرض عن بعض
فلما نبأها به قالت من أنبأك هذا قال نبأني العليم الخبير
٣ إن تتوبا إلى الله فقد صغت قلوبكما وإن تظاهرا عليه
فإن الله هو مولاه وجبريل وصالح المؤمنين والملائكة
بعد ذلك ظهير ٤ عسى ربه إن طلقكن أن يبدله أزواجا
خيرا منكن مسلمات مؤمنات قانتات تائبات عابدات سائحات
ثيبات وأبكارا ٥ يا أيها الذين آمنوا قوا أنفسكم وأهليكم
نارا وقودها الناس والحجارة عليها ملائكة غلاظ شداد
لا يعصون الله ما أمرهم ويفعلون ما يؤمرون ٦ يا أيها
الذين كفروا لا تعتذروا اليوم إنما تجزون ما كنتم تعملون ٧

1 Sithunywa! Kungani uzinqabela lokho u Allah akuvumele kona[1]; ingabe ufuna ukujabulisa amakhosikazi akho na? U Allah Uyathethelela Unesihawu.

2 U Allah uniqumele ukuphula izifungo zenu, u Allah unguMhlengi wenu futhi nguYena Owazi konke Okhaliphile.

3 Khumbula lapho iSithunywa sihlebela inkosikazi yaso udaba oluthile, kepha kwathi esemtshela ngalo [omunye unkosikazi], u Allah wambonisa, okunye wakukhuluma kwathi okunye wakugodla. Kwathi esemsthelile [unkosikazi amhlebela] ngalo, wathi: "Ubani okusthele lokhu", wathi: "Ngitshelwe Owazi konke Oqaphe konke!".

4 Uma nicela [nina makhosikazi amabili] intethelelo ku Allah, ngokuba izinhliziyo zithemelezilekanti uma nimuhlanganyela, bheka ngoba u Allah unguMhlengi wakhe no*Jibhiruli* nabakholwayo abaqotho, kanti futhi neZingelosi ziyamlekelela.

5 Funa iNkosi yakhe uma ehlukanisa nani amuphe abafazi abangcono kunani, angamaMusilimu akholwayo, azithobayo, acela intethelelo, akhonza-yo, azilayo, abake benda nabayizintombi nto.

6 Nina enikholwayo! Zivikeleni kanye nemindeni yenu eMlilwe ozithungelo zawo abantu namatshe; okujutshwe kuwo iZingelosi eziqatha azingenasineke, aziphambuki no Allah kulokho aziyalele kona; zenza ngqo lokhu eziyalelwe kona.

7 Nina eningakholwa!ningabiki imbiba nebuzi naMhlanje, ngokuba niyakuthola umvuzo walokho ebenikwenza.

[1] Wazinqumela ukaba angaphinde andlale nomkakhe owayeyibibi, into u Allah ayenze yavumeleka.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوۡبَةٗ نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمۡ
أَن يُكَفِّرَ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيُدۡخِلَكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يَوۡمَ لَا يُخۡزِي ٱللَّهُ ٱلنَّبِيَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
مَعَهُۥۖ نُورُهُمۡ يَسۡعَىٰ بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَبِأَيۡمَٰنِهِمۡ يَقُولُونَ رَبَّنَآ
أَتۡمِمۡ لَنَا نُورَنَا وَٱغۡفِرۡ لَنَآۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٨
يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ جَٰهِدِ ٱلۡكُفَّارَ وَٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱغۡلُظۡ عَلَيۡهِمۡۚ
وَمَأۡوَىٰهُمۡ جَهَنَّمُۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٩ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا
لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمۡرَأَتَ نُوحٖ وَٱمۡرَأَتَ لُوطٖۖ كَانَتَا تَحۡتَ
عَبۡدَيۡنِ مِنۡ عِبَادِنَا صَٰلِحَيۡنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمۡ يُغۡنِيَا عَنۡهُمَا
مِنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَقِيلَ ٱدۡخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠
وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱمۡرَأَتَ فِرۡعَوۡنَ إِذۡ
قَالَتۡ رَبِّ ٱبۡنِ لِي عِندَكَ بَيۡتٗا فِي ٱلۡجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرۡعَوۡنَ
وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِي مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١ وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ
عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا
وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢

8 Nina enikholwayo! Zithibeni ku Allah okweqiniso; hleze iNkosi yenu inithethelele izimpambuko zenu futhi iningenise eZivandeni okugeleza phansi kwazo imifula, ngoSuku lapho u Allah angeke asiphoxe iSithunywa kanye nalabo abakholwa naso; inkazimulo yabo iyohamba phambi kwabo nangekwesokudla, bathi: "Nkosi yethu phelelisa inkazimulo yethu futhi usuthethelele ngokuba Wena unamandla okwenza konke.

9 Sithunywa! Phaka impi kulabo abangakholwa kanye nabazenzisi uqinise kubo; bhekha ngoba bayophelela eJahanamu, saze sasibi isiphetho.

10 U Allah wenzele labo abangakholwa isibonelo ngomfazi ka Nuhu nomfazi ka Luti; babengaphansi kwezinceku ezimbili zezinceku Zethu, kepha ababanga neqiniso kuzo; bheka ngoba azizange zibasize ngalutho ku Allah; kwathiwa kubo: "Ngenani eMlilweni nabangenayo!".

11 Waphinde futhi u Allah wenzele labo abakholwayo isibonelo ngomfazi ka *Firawoni* mhla ethi: "Nkosi yami ngakhele umuzi kuWe eJana futhi ungitakule ku*Firawoni* nezenzo zakhe futhi ungitakule nakubantu abaphambukile.

12 NoMariyamu ka Imrani, lona owazithiba, sabe sesiphefumulela kuye uMoya weThu; wakholwa amaZwi eNkosi yaKhe neMibhalo yaKhe waba ngozithobileyo.

# AL-MULKU

## UBUKHOSI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Ubusisekile lowo uMbuso useZandleni zaKhe futhi unamandla okwenza konke.

(2) Lowo odale ukufa nokuphila ukuze anivivinye ukuthi ubabi kini ozokwenza kahle, futhi uSomandla Othethelelayo.

(3) Lowo odale amazulu ayisikhombisa izigaba, awusoze wabona ukungalinga endalweni ka Allah; qalaza, ingabe lukhona uqhekeko olubonayo na?

(4) Phinda futhi uqalaze kabili, amehlo azobuya edangele ekhathele.

(5) Futhi sisihlobisile isibhakabhaka ngezibani, sazenza ukuba kujikijelwe ngazo ama*Shayatwini* futhi siwalungiselele isijeziso seLangabi.

(6) Labo abaphika iNkosi yabo bayothola isijeziso se*Jahanamu*, saze sasibiisiphetho.

(7) Kuyothi uma belahlelwa kuyo [iJahanamu] bezwe ibubula lapho isibila.

(8) Kuthi mayiqhekeke intukuthelo; kuyothi njalo uma uquqaba luphonswa kuyo, umqhaphi wayo ababuze: "Ingabe akafikanga yini uMxwayisi kini na?"

(9) Bayothi: "Nebala, wafika kithi uMxwayisi, kepha samphika sathi: "Ayikho into u Allah ayehlisile, nisephutheni elukhulu".

(10) Bayothi: "Ukube nje salalela noma siqonde, ngabe asikho eLangabini".

(11) Bayozivuma izimpambko zabo; baqhelisiwe labo abaseLangabini.

(12) Kepha labo abesaba iNKosi yabo bengayiboni, bayothola intethelelo nomvuzo omkhulu.

آياتها 30 — سُورَةُ المُلْكِ — ترتيبها 67

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

تَبَٰرَكَ ٱلَّذِي بِيَدِهِ ٱلۡمُلۡكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ١ ٱلَّذِي خَلَقَ
ٱلۡمَوۡتَ وَٱلۡحَيَوٰةَ لِيَبۡلُوَكُمۡ أَيُّكُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡغَفُورُ ٢
ٱلَّذِي خَلَقَ سَبۡعَ سَمَٰوَٰتٖ طِبَاقٗاۖ مَّا تَرَىٰ فِي خَلۡقِ ٱلرَّحۡمَٰنِ مِن
تَفَٰوُتٖۖ فَٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ هَلۡ تَرَىٰ مِن فُطُورٖ ٣ ثُمَّ ٱرۡجِعِ ٱلۡبَصَرَ كَرَّتَيۡنِ
يَنقَلِبۡ إِلَيۡكَ ٱلۡبَصَرُ خَاسِئٗا وَهُوَ حَسِيرٞ ٤ وَلَقَدۡ زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ
ٱلدُّنۡيَا بِمَصَٰبِيحَ وَجَعَلۡنَٰهَا رُجُومٗا لِّلشَّيَٰطِينِۖ وَأَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابَ
ٱلسَّعِيرِ ٥ وَلِلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ
٦ إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧ تَكَادُ تَمَيَّزُ
مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨
قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ
إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩ وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ
ٱلسَّعِيرِ ١٠ فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١
إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣ أَلَا
يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤ هُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ
ٱلۡأَرۡضَ ذَلُولٗا فَٱمۡشُواْ فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُواْ مِن رِّزۡقِهِۦۖ وَإِلَيۡهِ ٱلنُّشُورُ
١٥ ءَأَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يَخۡسِفَ بِكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا هِيَ
تَمُورُ ١٦ أَمۡ أَمِنتُم مَّن فِي ٱلسَّمَآءِ أَن يُرۡسِلَ عَلَيۡكُمۡ حَاصِبٗاۖ
فَسَتَعۡلَمُونَ كَيۡفَ نَذِيرِ ١٧ وَلَقَدۡ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ فَكَيۡفَ
كَانَ نَكِيرِ ١٨ أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَى ٱلطَّيۡرِ فَوۡقَهُمۡ صَٰٓفَّٰتٖ وَيَقۡبِضۡنَۚ مَا
يُمۡسِكُهُنَّ إِلَّا ٱلرَّحۡمَٰنُۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيۡءِۭ بَصِيرٌ ١٩ أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي
هُوَ جُندٞ لَّكُمۡ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ ٱلرَّحۡمَٰنِۚ إِنِ ٱلۡكَٰفِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ
٢٠ أَمَّنۡ هَٰذَا ٱلَّذِي يَرۡزُقُكُمۡ إِنۡ أَمۡسَكَ رِزۡقَهُۥۚ بَل لَّجُّواْ فِي عُتُوّٖ
وَنُفُورٍ ٢١ أَفَمَن يَمۡشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجۡهِهِۦٓ أَهۡدَىٰٓ أَمَّن يَمۡشِي سَوِيًّا
عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٢٢ قُلۡ هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنشَأَكُمۡ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ
وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۖ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٢٣ قُلۡ هُوَ ٱلَّذِي ذَرَأَكُمۡ
فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٢٤ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٢٥ قُلۡ إِنَّمَا ٱلۡعِلۡمُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٢٦

(13) Khulumelani phansi noma phezulu, bheka ngoba Yena [u Allah] ukwazi konke okusezifubeni.

(14) Angahlala kanjani engayazi okunguyena uMdali futhi Owazi yonke imininingwane Oqaphe konke na?

(15) Nguyena lona onenzele umhlaba waba isendlalelo; ngakhoke guduzani emagumbini awo nizitike nganabele kona futhi niyovuselwa kuYe.

(16) Ingabe nizibona niphephile kulowo Ophezulu ekutheni anigqibe ngomhlaba lapho uzamazama.

(17) Ingabe nizibona niphephile kulowo Ophezulu ekutheni anithumele isiphepho; niyokwazike ukuthi sinjani isexwayiso.

(18) Nalabo ababandulelayo baphika, saba njanike isijeziso Sami.

(19) Ingabe abaziboni izinyoni phezu kwabo zivula zivala izimpiko na? Akhekho ozibambile [ukuba zingawi] ngaphandle koNomusa, bheka ngoba Yena Ubona konke.

(20) Ingabe iliphi lelibutho eliyonisiza ngaphandle koNomusa na? Ngempela abangakholwa bakhohlisekile.

(21) Ingabe ubani lona oyonipha ukudla uma [Allah] ekumisa okwaKhe na? Kepha basagxile shi ekuphuleni umthetho nasekugwemeni iqiniso.

(22) Ingabe lowo ohamba ehuduka ngomuso ukhanyiseleke ukudlula lowo ohamba eqondile endleni eqondile na?[1]

(23) Ithi: "Nguyena lona owanisungula wanidalela izindlebe namehlo kanye nezinhliziyo, kepha niyincosana enibongayo.

(24) Ithi: "Nguyena lona onisabalalise emhlabeni futhi niyobuthelwa kuYe".

(25) Bathi: "Kanti sinini lesi sethembiso na, uma niqinisile".

(26) Ithi: "Ulwazi liku Allah kuphela, mina nje nginguMxwayisi ocacisayo".

[1] Lona umzekelo okhombisa umehluko phakathi kokholwayo nongakholwa. Lo ongakholwa uhambe enhlanhlatha engazi ukuthi uphokophelephi. Kuthi lowo okholwayo indaba yakhe icacile, uyazi ukuthi into ayenzayo uyenzelani nayiyekayo uyiyekelani.

27 Kepha lapho sebesibona eduzane, baswaca ebusweni, kwathiwa kubo: “Yikhoke lokhu ebenikufuna”.

28 Ithi: “Ake ningitshele, uma u Allah engithatha mina nalabo abanami noma asenzele umusa, ngubanike oyosiza abangakholwa esijezisweni esibuhlungu.

29 Ithi: “NgoNomusa, sikhlolwa kuYe futhi sethembele kuYe, noyokwazike maduze ukuthi ubani osephutheni uqobo.

30 Ithi: “Ake ningitshele, uma amanzi enu ezika, ingabe ubani oyonilethela amanzi agobhozayo.

## SURA KALAMU

**USIBA LOKULOBA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Nun! Ngothi lokuloba nabakulobayo.

2 Ngesibusiso sika Allah awusilona uhlanya.

3 Futhi uyothola umvuzo ongenamkhawulo.

4 Belu usemilweni esiqotho kakhulu.

5 Uzobona futhi nabo bayobona;

6 Ukuthi ubani phakathi kwenu owuhlanya.

7 Bheka ngoba iNkosi yakho ibazi kahle labo abadukayo endleni yaKhe kanti futhi ubazi kahle labo abasendleleni eqondile.

8 Ngakhoke ungabalaleli abaqambi manga.

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى
كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ (٢٧) قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ
أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ (٢٨) قُلْ هُوَ
ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ
(٢٩) قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍۭ (٣٠)

ترتيبها 68 — سُورَةُ القَلَمِ — آياتها 52

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

نٓ ۚ وَٱلْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ (١) مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ (٢)
وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ (٣) وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ (٤)
فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ (٥) بِأَييِّكُمُ ٱلْمَفْتُونُ (٦) إِنَّ رَبَّكَ هُوَ
أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ (٧) فَلَا تُطِعِ
ٱلْمُكَذِّبِينَ (٨) وَدُّوا۟ لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ (٩) وَلَا تُطِعْ كُلَّ
حَلَّافٍ مَّهِينٍ (١٠) هَمَّازٍ مَّشَّآءٍۭ بِنَمِيمٍ (١١) مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ
أَثِيمٍ (١٢) عُتُلٍّۭ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ (١٣) أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ
(١٤) إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ (١٥)

9 Bafisa engathi ungabathambisela ukuze nabo bakuthambisele.

10 Futhi ungamlaleli lowo othanda ukufunga ongenamandla.

11 Iphixiphixi elithutha izindaba.

12 Ungoqo oyinduku iphamabana nesikhwili, ophambukile.

13 Isiqhwaga, enjalo nje uyivezandlebe.

14 Ngenxa yokuthi uyinjinga futhi enabantwana abaniningi.

15 Uma efundelwa izambulo zeThu, uthi: “Izinganekwane nje”.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ﴿١٦﴾ إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟
لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٧﴾ وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٨﴾ فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ
وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾ فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾ فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ﴿٢١﴾ أَنِ
ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰرِمِينَ ﴿٢٢﴾ فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَٰفَتُونَ ﴿٢٣﴾
أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا ٱلْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٤﴾ وَغَدَوْا۟ عَلَىٰ حَرْدٍ قَٰدِرِينَ ﴿٢٥﴾ فَلَمَّا
رَأَوْهَا قَالُوٓا۟ إِنَّا لَضَآلُّونَ ﴿٢٦﴾ بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٧﴾ قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل
لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ﴿٢٨﴾ قَالُوا۟ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾ فَأَقْبَلَ
بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَٰوَمُونَ ﴿٣٠﴾ قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ﴿٣١﴾ عَسَىٰ
رَبُّنَآ أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ﴿٣٢﴾ كَذَٰلِكَ ٱلْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ
ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾ إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ
﴿٣٤﴾ أَفَنَجْعَلُ ٱلْمُسْلِمِينَ كَٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾ مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾ أَمْ
لَكُمْ كِتَٰبٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ﴿٣٧﴾ إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ﴿٣٨﴾ أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ
عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۙ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ﴿٣٩﴾ سَلْهُمْ أَيُّهُم
بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ﴿٤٠﴾ أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ﴿٤١﴾
يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٤٢﴾

16 Sizombekisa embonjeni.

17 Nebala sibavivinye kanjengoba savivinya abanikazi besivande mhla befunga ukuthi bayosivuna basigence entathakusa;

18 Kepha abashongo ukuthi; "uma u Allah evuma".

19 Kwathi lapho belele, sehlelwa isehlekalo esivela eNkosini yakho.

20 Saphenduka safana nobusuku obumnyama bhuqe.

21 Babizana entathakusa;

22 Bethi: "Hamabani ekuseni niye ezitshalweni zenu uma nizimisele ukuvuna.

23 Bahambake behlebelana;

24 Ukuthi: "Ningangenelwa muntu oswele kuso [isivande] namhlanje".

25 Bahamba khona ekuseni bezimisele ukufeza abakuhlosile.

26 Kepha kwathi lapho besibona bathi: "Sidukile impela!"

27 Nebala siphucwe iqatha emlonyeni.

28 Wathi lowo oqotho kubo: "Anginitshelanga na ukuthi nidumise u Allah".

29 Bathi: "Mayingcweliswe iNkosi yethu, ngempela siphambukile".

30 Base bephendukelana begxekana.

31 Bethi: "Maye, ngemepela sinhlanhlathile"

32 Mhlawumbe iNkosi yethu iyosinika okungcono kunaso [isivande] ngokuba sethembele eNkosini yethu.

33 Sinjaloke isijeziso,futhi isijeziso sakweLizayo sinzima; ukube nje bebazi.

34 Kepha lalbo abathobela u Allah bayothola izivande zentokomalo eNkosini yabo.

35 Singabenza kanjani abazithobayo bafane nezigilamkhuba na?

36 Yini ngani nehlulela kanjani na?

37 Noma ninencwadi ethize enikufunde khona.

38 Okusho ukuthi iqukethe okufunwa yini.

39 Kumbe ninezithembizo Nathi kuze kuyofika uSuku lokwaHlulela; ukuthi niyothola konke enikufunayo.

40 Babuze ukuthi ubani ongakuqinisekisa lokho.

41 Kumbe mabalingani; mabalethe abalingani babo uma beqinisile.

42 Ngosuku lapho kuyovezwa Umbala bese bebizwa ukuba bakhothame bawe ngobuso, kepha bayohluleka.[1]

[1] Isithunywa uMuhamadi wathi: "(ngoSuku lokwahlulela, iNkosi yethu iyoveza Isitho saYo, bonke abakholwayo abesilisa nabesimame bayokhothama bawe ngobuso;

43 Bayogqolozela phansi behaqwe ihlazo; kakade bebebizelwa ukuba bakhothame bawe ngobuso besayimiqemane.

44 Myekele kimi lowo ophika leZwi, ngiyombamba lapho enganake khona.

45 Ngizobapha isikathi, bheka ngoba isu laMi liqinile.

46 Ingabe ubakhokhisa inhlawulo, ebahlulayo ukuyikhokha na?

47 Kumbe bazi okungabonwa ngakhoke bayakuloba.

48 Ngakhoke bekezelela isinqumo seNkosi yakho ungafani nowagwinywa umkhome, mhla ememeza ephatheke kabi.

49 Ukube nje akawutholanga umusa weNkosi yakhe ngabe wakhafulelwa ehlane ehlazekile.

50 Kepha iNkosi yakhe yamqoka yamenza waba ngomunye wabalungileyo.

51 Nakuba labo abangakholwa bacishe bakuquzukise ngokugqoloza kwabo lapho bezwa isikhumbuzo; bathi: “uyazihlanyela lo”.

52 Empeleni iyisikhumbuzo ezizweni zonke.

## SURA HAKA

### ISIKAHTHI SEQINISO

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Isikhathi seQiniso

2 Siyini Isikhathi seQiniso na?

3 Uyokwazi kanjani ukuthi siyini Isikhathi seQiniso na?

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ
٤٣ فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ
لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤ وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥ أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم
مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦ أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧ فَٱصۡبِرۡ
لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨ لَّوۡلَآ
أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩ فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ
فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠ وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ
لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١ وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢

آياتها 52 — سُورَةُ الحَاقَّةِ — ترتيبها 69

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلۡحَآقَّةُ ١ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣ كَذَّبَتۡ ثَمُودُ
وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤ فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥ وَأَمَّا
عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦ سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ
سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ
كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧ فَهَلۡ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٖ ٨

4 Isizwe sama*Tamudi* nakwa-*Adi*zasiphika Isikahthi Esithusayo.

5 Isizwe sama*Tamudi* sabhujiswa sona ngomsindo onamandla.

6 Kwathi isizwe sakwa-*Adi* sabhujiswa sona ngesivunguvungu somoya obandanyo.

7 Wawuthumela kubo ubusuku obuyisikhombisa nezinsuku eziyisishiyagalombili zilandelana; wawubona ngabantu bedindilizile okweziqu zemithi yamasundu eziwile.

8 Ingabe izinsalela zabo ozibonayo na?

---

bayosala labo ababekhothama ukukisa nokuziqhayisa, bayothi bazama ukukhothama umhlane uvele uqine ungagobi.” [Bhukari no Musilimu]

وَجَآءَ فِرۡعَوۡنُ وَمَن قَبۡلَهُۥ وَٱلۡمُؤۡتَفِكَٰتُ بِٱلۡخَاطِئَةِ ٩ فَعَصَوۡاْ رَسُولَ
رَبِّهِمۡ فَأَخَذَهُمۡ أَخۡذَةٗ رَّابِيَةً ١٠ إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلۡمَآءُ حَمَلۡنَٰكُمۡ فِي ٱلۡجَارِيَةِ
١١ لِنَجۡعَلَهَا لَكُمۡ تَذۡكِرَةٗ وَتَعِيَهَآ أُذُنٞ وَٰعِيَةٞ ١٢ فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ
نَفۡخَةٞ وَٰحِدَةٞ ١٣ وَحُمِلَتِ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةٗ وَٰحِدَةٗ ١٤
فَيَوۡمَئِذٖ وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ١٥ وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِيَ يَوۡمَئِذٖ وَاهِيَةٞ
١٦ وَٱلۡمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرۡجَآئِهَاۚ وَيَحۡمِلُ عَرۡشَ رَبِّكَ فَوۡقَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ ثَمَٰنِيَةٞ
١٧ يَوۡمَئِذٖ تُعۡرَضُونَ لَا تَخۡفَىٰ مِنكُمۡ خَافِيَةٞ ١٨ فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ
كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ ٱقۡرَءُواْ كِتَٰبِيَهۡ ١٩ إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ
حِسَابِيَهۡ ٢٠ فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٢١ فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ٢٢
قُطُوفُهَا دَانِيَةٞ ٢٣ كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَآ أَسۡلَفۡتُمۡ فِي ٱلۡأَيَّامِ
ٱلۡخَالِيَةِ ٢٤ وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِشِمَالِهِۦ فَيَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي لَمۡ أُوتَ كِتَٰبِيَهۡ
٢٥ وَلَمۡ أَدۡرِ مَا حِسَابِيَهۡ ٢٦ يَٰلَيۡتَهَا كَانَتِ ٱلۡقَاضِيَةَ ٢٧ مَآ أَغۡنَىٰ
عَنِّي مَالِيَهۡۜ ٢٨ هَلَكَ عَنِّي سُلۡطَٰنِيَهۡ ٢٩ خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ٣٠ ثُمَّ ٱلۡجَحِيمَ
صَلُّوهُ ٣١ ثُمَّ فِي سِلۡسِلَةٖ ذَرۡعُهَا سَبۡعُونَ ذِرَاعٗا فَٱسۡلُكُوهُ ٣٢ إِنَّهُۥ
كَانَ لَا يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ ٱلۡعَظِيمِ ٣٣ وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ٣٤

9 NoFirawuni nalabo abamandulelalyo kanye nalabo abasakazwa phansi beza nempambuko.

10 Beyisa Isithunywa sseNkosi yabo, bheka ngoba yabe isabajezisa kanzima.

11 Nebala kwathi lapho amanzi esegeleza ngokwendlulele Sanigibeza emkhunjini.

12 Ukuze ibe yisifundo kini futhi izwakale ezindlebeni ezilalelayo.

13 Kuyothi lapho lishaywa kanye icilongo;

14 Umhlaba nezintaba kuyophakanyiswa kuzanyazanyiswe kanye.

15 NgaloloSuku Isikhathi lapho siyokwenzeka khona iseSehlakalo.

16 NgaloloSuku isibhakabhaka siyoqhekeka bheka ngoba siyobe sesilula.

17 Izingelosi zona ziyobe zisizungezile. Futhi ngaloloSuku isiHlalo seNkosi yakho, siyobe sithwelwe eziyisishiyagalombili.

18 NgaloloSuku niyokwethulwa eNkosini yenu kungekho nencane imfihlo eyofihlakala ngani.

19 Lowo oyonikwa incwadi yakhe ngesokundla; uyouthi: "Wozani fundani incwadi yami"

20 Bengivele ngazi ukuthi ngiyowula umvozo wami.

21 Uyobe esephil impilo enentokomalo.

22 Ezivandeni eziphakeme.

23 Ozithelo zazo zilengela eduze.

24 Ndlanini, niphuze ngenakwenza ezinsukwini ezandlula.

25 Kepha lowo oyonikwa incwadi yakhe ngesokunxele; uyothi: "ngifisa engathi anginikwanga incwadi yami"

26 Futhi angazi ukuthi yini umvuzo wami.

27 Ngifasa engathi ngafa unomphela.

28 Umcebo wami awungisizanga nagalutho.

29 Sengiphelelwe nawububfakazi.

30 Mthatheni nimbophe.

31 Bese nimtshingela eJahanamu.

32 Bese nimfaka emaketangweni obude bawo bungagalo angamashumi ayisikhombisa.

33 Bheka ngoba ubengakholwa ku Allah Omkhulu.

34 Futhi ubengagqugquzeli ukondliwa kwalabo abantulayo.

فَلَيْسَ لَهُ ٱلْيَوْمَ هَٰهُنَا حَمِيمٌ ٣٥ وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٦ لَّا يَأْكُلُهُۥٓ
إِلَّا ٱلْخَٰطِـُٔونَ ٣٧ فَلَآ أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٨ وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٣٩
إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤٠ وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ قَلِيلًا مَّا تُؤْمِنُونَ ٤١
وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢ تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٣ وَلَوْ
تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ ٱلْأَقَاوِيلِ ٤٤ لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِٱلْيَمِينِ ٤٥ ثُمَّ لَقَطَعْنَا
مِنْهُ ٱلْوَتِينَ ٤٦ فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَٰجِزِينَ ٤٧ وَإِنَّهُۥ لَتَذْكِرَةٌ
لِّلْمُتَّقِينَ ٤٨ وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩ وَإِنَّهُۥ لَحَسْرَةٌ عَلَى
ٱلْكَٰفِرِينَ ٥٠ وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلْيَقِينِ ٥١ فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٥٢

## سُورَةُ ٱلْمَعَارِجِ

ترتيبها 70 — آياتها 44

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سَأَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ١ لِّلْكَٰفِرِينَ لَيْسَ لَهُۥ دَافِعٌ ٢ مِّنَ
ٱللَّهِ ذِى ٱلْمَعَارِجِ ٣ تَعْرُجُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيْهِ فِى
يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُۥ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ٤ فَٱصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ٥
إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُۥ بَعِيدًا ٦ وَنَرَىٰهُ قَرِيبًا ٧ يَوْمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلْمُهْلِ
٨ وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٩ وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ١٠

35 Namhlanje akanamngani la.

36 Futhi akanakudla ngaphandle kobubomvu.

37 Akekho oyobudla ngaphandle kwlabo abaphambukile.

38 Kunani uma Ngifunga ngalokho enikubonayo.

39 Kanye nalokho eningakuboni.

40 Nebala ngamazwi wSithunywa esihloniphekile.

41 Akusiwona amazwi embongi, ukuba ningakholwa indlanazana.

42 Futhi akusiwona amazwi esanusi, ukuba ningathathela indlanzana phezulu.

43 Ayisambulo esivela eNkosini yezizwe.

44 Uma nje ubengasiqambela amanga athize;

45 Besizombamaba kanzima.

46 Bese simnqamulela umthambo wempilo.

47 Akekho nomunye kini oyokhona ukumvikela.

48 Futhi iyisikhumbuzo kulabo abazithobayo.

49 Kantike Siyazi ukuthi kukhona abaphika iqiniso kini.

50 Kuyoba indumalo kwabangakholwa.

51 Nebala iyiqiniso elingenakuphikwa.

52 Ngakhoke dumisa iGama leNkosi yakho eNkulu.

## SURA MA'ARIJI

**IMIZILA YASEMKHATHINI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Umbuzi ubuza ngesijeziso esizofika.

2 Kulabo abangakholwa kungekho nozobavikela;

3 Ku Allah okunguyena wemizila yaphezulu.

4 Izingelosi kanye noRuhu zenyukela kuYe esikhathini esiwusuku olulingana neminyaka eyizinkulungwane ezingamashumi amahlanu.

5 Ngakhoke bekezela ngesineke.

6 Empeleni bona basibona sikude.

7 Kepha thina Sisibona siseduze.

8 Usuku lapho isibhakabhaka siyophenduka umdokwe oncibilikayo.

9 Kanjalo nezintaba ziyophenduka uboya.

10 Futhi akukho sihlobo esiyobuza esinye.

يُبَصَّرُونَهُمْ يَوَدُّ ٱلْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِى مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍۭ بِبَنِيهِ ﴿١١﴾
وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ﴿١٢﴾ وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِى تُـْٔوِيهِ ﴿١٣﴾ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ
جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ﴿١٤﴾ كَلَّآ ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٥﴾ نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ﴿١٦﴾ تَدْعُوا۟
مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾ وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰٓ ﴿١٨﴾ ۞ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا
﴿١٩﴾ إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢٠﴾ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢١﴾ إِلَّا
ٱلْمُصَلِّينَ ﴿٢٢﴾ ٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَآئِمُونَ ﴿٢٣﴾ وَٱلَّذِينَ فِىٓ
أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٤﴾ لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾ وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ
بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٢٦﴾ وَٱلَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾ إِنَّ عَذَابَ
رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾ وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ﴿٢٩﴾ إِلَّا عَلَىٰٓ
أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾ فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ
ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ﴿٣١﴾ وَٱلَّذِينَ هُمْ لِأَمَٰنَٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَٰعُونَ
﴿٣٢﴾ وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ﴿٣٣﴾ وَٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ
﴿٣٤﴾ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى جَنَّٰتٍ مُّكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾ فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ
﴿٣٦﴾ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾ أَيَطْمَعُ كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ
أَن يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٨﴾ كَلَّآ ۖ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

(11) Bayobonana! Isigilamkhuba siyofisa ukuzihlenga esijezisweni salolo Suku ngezingane zaso.

(12) Kumbe umkaso nomfowabo;

(13) Noma isizwe saso lesi esimvikelayo.

(14) Noma wonke osemhlabeni ukuzenje avikeleke.

(15) Lutho! Nebala uvutha amalangabi.

(16) Uhashula isikhumba.

(17) Ubiza wonke lowo owadikila washaya indiva.

(18) Waqungelela wayiqonqela.

(19) Ngemplela umuntu udale wayinqaba

(20) Uma enzekelwa okubi akanasineke.

(21) Uma enzekelwa okuhle uba ungoqo.

(22) Ngaphandle kwalabo abenza iSwala.

(23) Labo abaqikelela ukwenza iSwala njalo nje.

(24) Labo okunesigamu esazwiwayo emcebeni wabo.

(25) Salabo abacelayo nabaswele.

(26) Labo abakholwa kuSuku lokwaHlulela.

(27) Labo abesaba isijeziso seNkosi yabo.

(28) Ngokuba akekho ophephile esijezisweni seNkosi yabo.

(29) Labo futhi abavikela izitho zabo zangasese.

(30) Ngaphandle uma kungabafazi babo noma amabibi, ngokuba abanacala.

(31) Labo abalangezelela okungale kwalokho; yiziphulamthetho uqobo lezo.

(32) Futhi labo abagcina izethembiso nezibophezelo zabo.

(33) Labo ababumelayo ubufakazi babo.

(34) Labo abaqikelela ukwenza iSwala ngesikathi.

(35) Yiboke labo abayongena eJana baphathwe kahle.

(36) Yini ngalaba abangakholwa lokhu beshabashekela ngakuwe.

(37) Bebuthana amaqoqwana ngapha nangapha.

(38) Ingabe bonke bafisa ukungeniswa eJana yentokomalo na?

(39) Phinde! Bheka ngoba sibadale ngalokho abakwaziyo.

(40) Ngifunga ngeNKosi yezimpumalanga nezintshonalanga ukuthi Siyakhona;

(41) Ukuletha abanye abangcono kunabo futhi akekho oyophunyula.

(42) Ngakhoke bayekele banhlanhlathe bachanase baze bafike kuloluSuku abathenjiswa lona.

(43) Usuku lapho abayophuma khona emagcwabeni bephuthuma ongathi bajahele izithixo.

(44) Bayokhophozela bethelwe ihlazo; yiloke loloSuku abathenjiswe lona.

# SURAH NUHU

## UNUHU

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Ngempela samuthumela uNuhu esizweni sakhe, ukuba: “Xwayisa abantu bakho bengakatholi isijeziso esibuhlungu”.

(2) Wathi: “bantu bami, ngingumxwayisi ocacile kini”.

(3) Khonzani u Allah nimuthobele futhi ningilalele.

(4) Uzonithethelela izimpambuko zenu futhi uyonigcina kuze kube isikhathi esinqunyiwe. Bheka ngoba isikhathi esinqunywe u Allah asisoze sahlehliswa, ukube nje benazi.

(5) Wathi: “Nkosi yami, ngimeme isizwe sami ubusuku nemini;”

(6) Kepha ukubamema kwami kubenze babaleka ngokudlangile.

(7) Kuthi njalo uma ngibamema ukuze ubathethelele, bavame bafake iminwe ezindlebeni zabo bazimboze ngezambatho zabo futhi baphikelele bezigqaja.

(8) Ngibamema esidlangalaleni.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ﴿٤٠﴾ عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ
وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ﴿٤١﴾ فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي
يُوعَدُونَ ﴿٤٢﴾ يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ
﴿٤٣﴾ خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ﴿٤٤﴾

ترتيبها 71 — سُورَةُ نُوحٍ — آياتها 28

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرۡ قَوۡمَكَ مِن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَهُمۡ
عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿١﴾ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ﴿٢﴾ أَنِ ٱعۡبُدُواْ
ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٣﴾ يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ
إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ
﴿٤﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ﴿٥﴾ فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا
فِرَارٗا ﴿٦﴾ وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ أَصَٰبِعَهُمۡ
فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ ٱسۡتِكۡبَارٗا
﴿٧﴾ ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ﴿٨﴾ ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ
لَهُمۡ إِسۡرَارٗا ﴿٩﴾ فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ﴿١٠﴾

(9) Ngabamemeza ngaphinde ngakhuluma nabo ngasese.

(10) Ngathi: “celani intethelelo eNkosini yenu ngokuba Yona iyaThethelela.

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾ وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل
لَّكُمْ جَنَّـٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَـٰرًا ﴿١٢﴾ مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾
وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾ أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَـٰوَٰتٍ
طِبَاقًا ﴿١٥﴾ وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾
وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾ ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ
إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾ وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾ لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا
سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾ قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِى وَٱتَّبَعُوا۟ مَن لَّمْ يَزِدْهُ
مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾ وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾ وَقَالُوا۟
لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ
وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾ وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَـٰلًا ﴿٢٤﴾
مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمْ أُغْرِقُوا۟ فَأُدْخِلُوا۟ نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا۟ لَهُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾ وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ مِنَ ٱلْكَـٰفِرِينَ
دَيَّارًا ﴿٢٦﴾ إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا۟ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓا۟ إِلَّا فَاجِرًا
كَفَّارًا ﴿٢٧﴾ رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ
مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ﴿٢٨﴾

(11) Izonehlisela imvula ngenala.

(12) Inandisele ingcebo nenzalo futhi anenzele izivande nemifula.

(13) Yini ngani ningakhombisi inhlonipho ku Allah na?

(14) Ebe anidala izigaba ngezigaba.

(15) Anibonanga ukuthi u Allah uwadale kanjani amazulu ayisikhombisa alakelana.

(16) Wenza inyanga yaba ukukhanya kuwo, wenza ilanga isibani.

(17) U Allah unidale ngomhlabathi.

(18) Futhi uyonibuyisela kuwo aphinde anikhiphe kuwo.

(19) U Allah unenzele umhlaba wendlaleka;

(20) Ukuze nenze imizila ngemizila.

(21) UNuhu wathi: "Nkosi yami, ngempela abangilalelanga, balandela lowo odukiswe kakhulu ingcebo yakhe nezingane zakhe;"

(22) Futhi bakha uzungu olukhulu.

(23) Bathi: "Ningazishiyi izikhonzwa zenu, ningabashiyi oWadu noSuwa'u noYaguta noYa'uka kanye noNasru."

(24) Empeleni baningi ababadukisile, yenzake labo abaphambukile bagxile ekudukeni.

(25) Ngenxa yezimpambuko zabo, baminziswa bafakwa eMlilweni; abazange bathole abasizi ngaphandle kwa Allah.

(26) UNuhu wabe esethi: "Nkosi yami, ungashiyi muntu ophilayo kulabo abangakholwa".

(27) "Ngokuba uma ubayeka bazodukisa izinceku zakho futhi bazolokho bezala eminye imigulukudu engakholwa".

(28) "Nkosi yami ngithethelele mina kanye nabazali bami nalowo ongena emzini wami ekholwa, nalabo abesilisa nabesifazane abakholwayo futhi wandisele labo abaphambukile ekulahlekelweni.

# SURAH JINI

**AMAJINI (IMIMOYA)**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ithi: "Kwembulelwe kimi ukuthi iququaba lamaJini belilalele, lathi: 'Ngempela sizwe iKurani eyisimanga!'"

2 Iholela kubuqotho sakholwa kuyo futhi asisoze sambanqa muntu no Allah.

3 Nokuthi udumo lweNkosi yethu luphakeme, akanamfazi akanangane.

4 Lowo owethu oyisiwula bekakhuluma iphutha ngo Allah.

5 Futhi besicabanga ukuthi Abantu namaJini abasoze bakhuluma amanga ngo Allah.

6 Nebala amadoda angabantu bekacela ukuvikelwa amaJini, bheka ngoba abe esebathusa njalo.

7 Nabo bebecabanga njengani ukuthi u Allah akasoze avusa muntu ekufeni.

8 Kuthe lapho siya emkhathini sathola kugcwele abaqaphi kanzima namalangabi.

9 Kadeni besihlala silalele; kepha manje ozama ukulalela uhlanagabezana nelanagabi limlindele.

10 Empeleni nathi asazi,kumbe okubi okuhloselwe abasemhlabeni noma iNkosi yabo ibahlosele okuhle.

11 Kanti futhi kunabanye bethu abalungile kanti abanye abanjalo, sinezindlela ezahlukene.

12 Besazi ukuthi asisoze saphunyuka ku Allah emhlabeni futhi singasoze saphunyuka uma simubalekela.

13 Kuthe uma sizwa inkokhelo sakholwa kuyo, bheka ngoba lowo okholwa eNkosini yakhe akanalo ixhala lokucindezelwa no ukuthelwa ngengcabha.

ترتيبها 72 — سُورَةُ الجِنّ — آياتها 28

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ فَقَالُوٓا۟ إِنَّا سَمِعْنَا قُرْءَانًا
عَجَبًا ١ يَهْدِىٓ إِلَى ٱلرُّشْدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦ ۖ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدًا ٢
وَأَنَّهُۥ تَعَـٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَـٰحِبَةً وَلَا وَلَدًا ٣ وَأَنَّهُۥ كَانَ
يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطًا ٤ وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلْإِنسُ
وَٱلْجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ٥ وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ ٱلْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ
مِّنَ ٱلْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ٦ وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ
ٱللَّهُ أَحَدًا ٧ وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَـٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا
شَدِيدًا وَشُهُبًا ٨ وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَـٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن
يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ٩ وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ
بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ١٠ وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّـٰلِحُونَ
وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ١١ وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ
ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢ وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ
ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ
تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ﴿١٤﴾ وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ﴿١٥﴾
وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ﴿١٦﴾ لِّنَفْتِنَهُمْ
فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾ وَأَنَّ
ٱلْمَسَٰجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾ وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ ٱللَّهِ
يَدْعُوهُ كَادُوا۟ يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾ قُلْ إِنَّمَآ أَدْعُوا۟ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ
بِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٠﴾ قُلْ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾ قُلْ إِنِّى
لَن يُجِيرَنِى مِنَ ٱللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٢﴾ إِلَّا بَلَٰغًا
مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ﴿٢٣﴾ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ
مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ﴿٢٤﴾ قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ
مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ﴿٢٥﴾ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا
يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾ إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ
يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ﴿٢٧﴾ لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟
رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ﴿٢٨﴾

(14) Kantike kunalabo abangamaMusilimu kithi futhi kunalabo abaphambukile; kepha labo abazinikelayo yibo labo abziqokele ukulunga.

(15) Labo abaphambukile bayokuba izithungelo zeJahanamu.

(16) Ukube babambelela endlelenieqondile besizobapha amanzi ayinala[1].

(17) Ukuze sibavivinye ngawo; kantike lowo ochitha imiyalo yeNkosi yakhe; iyomufaka esijezisweni esinzima.

(18) AmaMasajidi angawaka Allah, ngakhoke ningakhonzi muntu no Allah.

(19) Kwathi inceku ka Allah imile imukhonza bacishe balakenyana phezu kwakhe[2].

(20) Ithi: “Ngikhonza iNkosi yami kuphela vo, futhi angiyibhanqi nalutho!”

(21) Ithi: “Okubi nokuhle kini akukho ezandleni zami”

(22) Ithi: “Akekho noyedwa oyongivikela ku Allah futhi akukho la engiyophephela khona ngaphandle kwaKhe!”

(23) Ngiphethe nje umlayezo ovela ku Allah nemiyalelo yaKhe; loyo ongalaleli u Allah neSithunywa saKhe uthola uMlilo weJahanamu, uyobhandla kuwo unaphakade.

(24) Kuyothi lapho bebona lokho abathenjiswe kona; bayokwazi kahle ukuthi ubani obengumsizi obuthaka nonebutho elindlnzana[3].

(25) Ithi: “Angazi ukuba kuseduze na lokhu enithenjiswe kona kumbe iNkosi yami ikuhlehlisele isikhathi esithize.”

(26) UnguSolwazi wokungabonwa, akambuleli muntu kokungabonwa kwaKhe.

(27) Ngaphandleke kwalowo amqokile njengeSithunywa; bheka ngoba izingqaphi zikanise ngaphambili nangemuva.

(28) Ukuze azi ukuthi bayendlulisile imiyalelo yeNkosi yabo futhi ingamele konke abanakho kanti fuhti yazi yonke into ngononina.

---

[1] Amanzi ayinsika nomongo wempilo nengcebo emhlabeni ngaphandle kwawo angeke kukhule zitshalo imfuyo ifa ujuqu nabantu imbala abayikuphila.

[2] Ngenxa yobuningi bamaJini ayelalele Isithunywa uMuhamadi ngesikhathi efunda iKurani ekhonza.

[3] Labo abakhonza izithixo, amandlozi, njalonjalo; ngoSuku lokwaHlulelwa kuyobacacela ukuthi lezi zinto ababezikhonza emhlabeni bezibhanqa no Allah azinakubasiza ngalutho.

# SURA MUZAMILI

**OZISONGILE**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Wena ozisonge ngezembatho!

(2) Ima ebusuku ukhonze, ngaphandle nje okwesikhashana.

(3) Isigamu sabo noma wehlise nje kancane;

(4) Noma wengeze futhi ufunde iKurani ngesineke.

(5) Ngokuba sizokwethwesa amagama anzima.

(6) Ukukhonza ebusuku kunomthelela omkhulu[1] nenkulumo ecacile[2].

(7) Emini unesikhathi esiningi.

(8) Khumbula igama leNkosi yakho uzunikele kuYo ngokuphelele.

(9) UyiNkosi yempumalanga nentshonalanga, akekho omunye ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, ngakhoke thembela kuYe.

(10) Ubekezele kulokho abakushoyo futhi ungabanaki.

(11) Ungishiyele labo abaphika iqiniso abacebile, ubayeke nje kancane.

(12) Thina sinamasongo noMlilo.

(13) Nokudla okungagwinyeki kanye nesijeziso esibuhlungu.

(14) NgoSuku lapho umhlaba nezintaba kuyozamazama, izintaba ziphenduke izintuli eziphephukayo.

(15) Nebala sathumela iSithunywa kini njengofakazi, njengalokhu sathumela iSithunywa kuFironi.

[1] Enhlizweni yomuntu nakukholo lwakhe.
[2] Ukuthula kobusuku kupha lokufunda iKurani ngokungaphazamiseki nangokujula.

سُورَةُ المُزَّمِّلِ
آياتها 20 — ترتيبها 73

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿١﴾ قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢﴾ نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا
﴿٣﴾ أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٤﴾ إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا
ثَقِيلًا ﴿٥﴾ إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٦﴾ إِنَّ لَكَ فِى
ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٧﴾ وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٨﴾
رَّبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿٩﴾ وَٱصْبِرْ
عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١٠﴾ وَذَرْنِى وَٱلْمُكَذِّبِينَ
أُو۟لِى ٱلنَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١١﴾ إِنَّ لَدَيْنَآ أَنكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٢﴾
وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣﴾ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ
وَكَانَتِ ٱلْجِبَالُ كَثِيبًا مَّهِيلًا ﴿١٤﴾ إِنَّآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَٰهِدًا
عَلَيْكُمْ كَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٥﴾ فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ ٱلرَّسُولَ
فَأَخَذْنَٰهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٦﴾ فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ
ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا ﴿١٧﴾ ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرٌۢ بِهِۦ ۚ كَانَ وَعْدُهُۥ مَفْعُولًا ﴿١٨﴾
إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿١٩﴾

(16) Kepha uFironi akasilalelanga iSithunywa, ngakhoke samujezisa kanzima.

(17) Nilwesaba kanjani usuku oluyokwenza izingane zibempunga njengoba ningakholwa na?

(18) Ngisho isibhakabhaka imbala siyoqhekeka ngalo. Isithembiso saKhe nakanjani siyenzeka.

(19) Lesi isexwayiso, othandayo makathathe indlela ebheke eNkosini yakhe.

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ
مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ
عَلَيْكُمْ ۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ ۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ
وَءَاخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِى ٱلْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ ۙ وَءَاخَرُونَ
يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟
ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقْرِضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ
عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿٢٠﴾

آياتها 20 — سُورَةُ المُدَّثِّر — ترتيبها 74

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُدَّثِّرُ ﴿١﴾ قُمْ فَأَنذِرْ ﴿٢﴾ وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ﴿٣﴾ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ﴿٤﴾
وَٱلرُّجْزَ فَٱهْجُرْ ﴿٥﴾ وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ﴿٦﴾ وَلِرَبِّكَ فَٱصْبِرْ ﴿٧﴾
فَإِذَا نُقِرَ فِى ٱلنَّاقُورِ ﴿٨﴾ فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿٩﴾ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ
غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١٠﴾ ذَرْنِى وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ﴿١١﴾ وَجَعَلْتُ لَهُۥ مَالًا
مَّمْدُودًا ﴿١٢﴾ وَبَنِينَ شُهُودًا ﴿١٣﴾ وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمْهِيدًا ﴿١٤﴾ ثُمَّ يَطْمَعُ
أَنْ أَزِيدَ ﴿١٥﴾ كَلَّآ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ لِءَايَٰتِنَا عَنِيدًا ﴿١٦﴾ سَأُرْهِقُهُۥ صَعُودًا ﴿١٧﴾

(20) Ngempela iNkosi yakho iyazi ukuthi wena neqembu lalabo abanawe niyama okuthi akusonde izigamu ezimbile kwezintathu, nesigamu kwezimbili nesigamu kwezintathu; u Allah nguYena ohlela ubusuke nemini. Ubazi ukuthi anisoze nakhona, wanithethelela; ngakhoke fundani enikukhonayo kuKurani. Ubazi ukuthi kuyoba khona kini abagulayo abanye bayasebenza bethungatha umusa ka Allah, kuthi abanye bayalwa endleleni ka Allah, ngakhoke fundani enikukhonayo kuyo; niqikelele ukwenza iSwala nikhiphe neZaka futhi niboleleke u Allah imboleko enhle. Konke enizenzela kona okuhle niyokuthola ku Allah kungcono kunomvuzo omkhulu. Nicele intethelelo ku Allah ngokuba u Allah uyaThethelela Unesihawu.

# SURA MUDATIR

## OZIMBOZILE

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Wena ozimbozile!
(2) Sukuma uxwayise.
(3) Udumise iNkosi yakho.
(4) Uhlanze izimpahla zakho.
(5) Futhi uziqelelanise nezithixo.
(6) Ungaphi ngoba ufuna ukwenzelelwa ngokwengeziwe.
(7) Futhi ubekezelele iNkosi yakho.
(8) Kuyothi lapho lishaywa icilingo.
(9) Lolo suku liyokuba uSuku olunzima impela.
(10) Kwabangakholwa angeke lwaba lula neze.
(11) Ngidedele Mina nalowo engamdala eyedwa vo.
(12) Futhi ngamhlinzeka ngenala lomcebo.
(13) Nezingane eziningi.
(14) Ngamenzela impilo yalula.
(15) Kepha usufuna ngimandisele!
(16) Phinde! Ngokuba uphike izambulo zethu.
(17) Ngiyokumkhandla ngesijeziso esinzima.
(18) Bheka ngoba wajula wakha isu;
(19) Waqalekiswa ngendlela akha ngayo isu.

إِنَّهُۥ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٨ فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ١٩ ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠ ثُمَّ نَظَرَ
٢١ ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٢ ثُمَّ أَدْبَرَ وَٱسْتَكْبَرَ ٢٣ فَقَالَ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ
يُؤْثَرُ ٢٤ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا قَوْلُ ٱلْبَشَرِ ٢٥ سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٦ وَمَآ أَدْرَىٰكَ
مَا سَقَرُ ٢٧ لَا تُبْقِى وَلَا تَذَرُ ٢٨ لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ٢٩ عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ
٣٠ وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلنَّارِ إِلَّا مَلَٰٓئِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً
لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيَسْتَيْقِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَيَزْدَادَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِيمَٰنًا ۙ
وَلَا يَرْتَابَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۙ وَلِيَقُولَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
وَٱلْكَٰفِرُونَ مَاذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِىَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ٣١ كَلَّا
وَٱلْقَمَرِ ٣٢ وَٱلَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ٣٣ وَٱلصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ٣٤ إِنَّهَا لَإِحْدَى
ٱلْكُبَرِ ٣٥ نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ٣٦ لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ٣٧ كُلُّ
نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ٣٨ إِلَّآ أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ٣٩ فِى جَنَّٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ
٤٠ عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٤١ مَا سَلَكَكُمْ فِى سَقَرَ ٤٢ قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ
ٱلْمُصَلِّينَ ٤٣ وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ ٱلْمِسْكِينَ ٤٤ وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ
ٱلْخَآئِضِينَ ٤٥ وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ٤٦ حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ٤٧

20 Waphinde waqalekiswa ngendlela akha ngayo isu.

21 Wahlaziya,

22 Wabuyisa izinhlonze wahwaqa ebusweni.

23 Wabe eseshaya iqiniso indiva wazikhukhumalisa.

24 Wathi: "lokhu (iKurani) ubuthakathi obuthathwe kwabanye"

25 Lokhu kungamazwi abanye abantu.

26 Ngizomfaka *eSakari* (eJahanamu).

27 Wazi ngani ukuhti yini *iSakari*?

28 Bheka ngoba ayishiyi lutho ayiyeki lutho[1].

29 Igqunqisa isikhumba.

30 Iqashwe ishumi nesishiyagalo lunye (lezingelosi)

31 Senze abaqaphi boMlilo baba yizingelosi futhi senze nenanni labo laba siyilingo kulabo abangakholwa, ukuze labo abanikwa iMibhalo baqiniseke kuthi labo abakholwayo bande ngokholo. Ukuze labo abanikwa iMibhalo nabakholwayo bangabi nokungabaza. Kepha laba abanesifo ezinhlizweni zabo nalaba abangakholwa bayothi: "Ingabe uhloseni u Allah ngalomzekelo na?" Kanjalo u Allah udukisa amthatndayo futhi ahole amthandayo. Kantike akekho owazi ibutho lika Allah ngaphandle kwaKhe. Futhi (uMlilo) uyixwayiso kuSintu.

32 Qhabo! Ngifunga ngenyanga.

33 Nangobusuku uma busa.

34 Nangentathakusa uma ikhanya

35 Ngempela (iJahanamu) ingenye yezinto ezinzima.

36 Iyisexwayiso kuSintu.

37 Kulowo kini ofuna ukuya phambili noma uhlehlela nyovana.

38 Wonke umuntu uyojeziswa ngezenzo zakhe.

39 Ngaphandle kwabesokudla[2].

40 Bayokuba sezivandeni babuzane,

41 Ngezigilamkhuba;

42 Yini enifake eSakari

43 Besingayenzi iSwala.

44 Futhi besingabondli abaswele.

45 Futhi besiminza nabaminzayo.

46 Siphika noSuku lokwaHlulela.

47 Saze saficwa ukufa.

[1] Lomlilo ujuqa ushise konke, awushiyi sikhumba futhi awuyeki nathambo.

[2] Labo abayonikwa izicwadi abo ngesandla sokudla.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾ فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ
﴿٤٩﴾ كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾ فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾ بَلْ يُرِيدُ
كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾ كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ
ٱلْءَاخِرَةَ ﴿٥٣﴾ كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾ فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾
وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ ٱلتَّقْوَىٰ وَأَهْلُ ٱلْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

ترتيبها 75 — سُورَةُ القِيَامَةِ — آياتها 40

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿١﴾ وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٢﴾ أَيَحْسَبُ
ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٣﴾ بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّىَ بَنَانَهُۥ ﴿٤﴾ بَلْ
يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٥﴾ يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٦﴾ فَإِذَا بَرِقَ ٱلْبَصَرُ
﴿٧﴾ وَخَسَفَ ٱلْقَمَرُ ﴿٨﴾ وَجُمِعَ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ﴿٩﴾ يَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍ
أَيْنَ ٱلْمَفَرُّ ﴿١٠﴾ كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١١﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمُسْتَقَرُّ ﴿١٢﴾ يُنَبَّؤُا۟ ٱلْإِنسَٰنُ
يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٣﴾ بَلِ ٱلْإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ﴿١٤﴾ وَلَوْ أَلْقَىٰ
مَعَاذِيرَهُۥ ﴿١٥﴾ لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٦﴾ إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُۥ
وَقُرْءَانَهُۥ ﴿١٧﴾ فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ﴿١٨﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

48 Ngakhoke ukuncenga kwabancengi akusoze kwabasiza.

49 Babengenwe yini bebalekela isikhumbuzo.

50 Ungathi izimbongolo zibaleka.

51 Zibalekela ibhubesi.

52 Kunalokho wonke umuntu ufuna ukunikwa incwadi evuliwe.

53 Phinde! Eqinisweni abelwesabi uSuku lokugcina.

54 Cha! Empeleleni iyisikhumbuzo (iKurani).

55 Othandayo uzolalela.

56 Futhi abasoze balalela nagaphandle kwentando ka Allah; nguYena ofanelwe ukuthotshelwa nokuthethelela.

# SURA KIYAMA

## USUKU LOKWAHLULELWA

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Qhabo!Ngifunga ngoSuku lokwaHlulelwa

2 Qhabo! Futhi ngifunga ngonemebeza.

3 Ingabe umuntu ucabanga ukuthi asisoze sahlanganisa amathambo (abashona) na?

4 Nebala, sikwazi ngisho ukuhlanganisa iminwe yakhe.

5 Kepha umuntu ufuna ukuqhubeka nokuphula umthetho.

6 Elokhu ebuza ukuthi lunini uSuku lokwaHlulela.

7 Mhla lapho amehlo eyodideka,

8 Nenyanga ifiphale

9 Kubhanqwe ilanga nenyanga.

10 Ngalolo suku wonke umuntu uyothi: “ngiyobalekela kuphi na?”

11 Phinde, akukho ukuphunyuka,

12 Ngalolo suku konke kuyophelela eNkosini yakho.

13 Yingalolu suku lapho wonke umuntu eyokwaziswa ngakho konke akwenza.

14 Belu wonke umuntu uzazi kahle,

15 Nakuba engabika imbiba nebuzi.

16 Ungayiphimisi ngolimi lwalkho uyiphuthuma.

17 Ngokuba kukuThina ukuyihlangaisa nokuyifunda.

18 Uma sesiyifundile landelake ukufundwa kwayo.

19 Futhi ithina esizoyichaza.

20 Phinde! Nithanda okwamanje (emhlabeni).

21 Futhi anikhathazi ngeLizayo.

22 Ngalolo suku ubuso buyobe buqhakazile,

23 Bubheke iNkosi yawo.

24 Kanti ngalolo suku obunye ubuso buyobe buhwaqile.

25 Bazi kahle ukuthi buzokwehlelwa ubunzima.

26 Phinde! Lapho ukhuphuka umphefumulo,

27 Kwathiwa: “ubani umelaphi na?”

28 Futhi waqiniseka ukuthi uyafa.

29 Kwahlangana ubunzima nobunzima.

30 Uyobe usubuyiselwa eNkosini yakho.

31 Kepha akakholwanga futhi akayenzanga iSwala.

32 Kunalokho waphika ukholo wadikila.

33 Waya emzini wakhe eqhosha.

34 Imbubhiso nembubhiso kuwe!

35 Futhi imbubhiso nembubhiso kuwe!

36 Ingabe umuntu ucabanga ukuthi uzoyekwa nje enganakwa na?

37 Ubengelona yini ihlwili lesidoda esiphumayo na?

38 Wabe eseba isigaqa segazi, wadala wabumba.

39 Wadala ngaye ubulili obubili, indoda nomfazi.

40 Ingabeke akanawo yini Lowo (uMdali) amandla okuvusa abafileyo na?

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ﴿٢٠﴾ وَتَذَرُونَ ٱلْءَاخِرَةَ ﴿٢١﴾ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٢﴾
إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٣﴾ وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ بَاسِرَةٌ ﴿٢٤﴾ تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٥﴾
كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِيَ ﴿٢٦﴾ وَقِيلَ مَنْ رَاقٍ ﴿٢٧﴾ وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ﴿٢٨﴾ وَٱلْتَفَّتِ
ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ﴿٢٩﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمَسَاقُ ﴿٣٠﴾ فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ
﴿٣١﴾ وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٢﴾ ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ﴿٣٣﴾ أَوْلَىٰ لَكَ
فَأَوْلَىٰ ﴿٣٤﴾ ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰٓ ﴿٣٥﴾ أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَن يُتْرَكَ سُدًى ﴿٣٦﴾
أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّن مَّنِيٍّ يُمْنَىٰ ﴿٣٧﴾ ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣٨﴾ فَجَعَلَ مِنْهُ
ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣٩﴾ أَلَيْسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ﴿٤٠﴾

ترتيبها 76 — سُورَةُ الإِنسَانِ — آياتها 31

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

هَلْ أَتَىٰ عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ حِينٌ مِّنَ ٱلدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْـًٔا مَّذْكُورًا ﴿١﴾
إِنَّا خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًا
بَصِيرًا ﴿٢﴾ إِنَّا هَدَيْنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٣﴾
إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٤﴾ إِنَّ
ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٥﴾

# SURA INISANI

## UMUNTU

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Kwaba nesikhathi esithize lapho umuntu wayengelutho olwaziwayo.

2 Samdala umuntu ngesidoda esixutshiwe ukuze simvivinye, Samenza wezwa wabona.

3 Samthengisa indlela, kuana yokuba obongayo noma ongabongi.

4 Abangakholwa Sibalungiselele amaketango namasongo noMlilo.

5 Labo abalungileyo bayophuza isiphuzo esithakwe ngeKafuri.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفۡجِيرٗا ٦ يُوفُونَ بِٱلنَّذۡرِ وَيَخَافُونَ
يَوۡمٗا كَانَ شَرُّهُۥ مُسۡتَطِيرٗا ٧ وَيُطۡعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسۡكِينٗا
وَيَتِيمٗا وَأَسِيرًا ٨ إِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمۡ جَزَآءٗ وَلَا شُكُورًا
٩ إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوۡمًا عَبُوسٗا قَمۡطَرِيرٗا ١٠ فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ
ٱلۡيَوۡمِ وَلَقَّىٰهُمۡ نَضۡرَةٗ وَسُرُورٗا ١١ وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُواْ جَنَّةٗ وَحَرِيرٗا
١٢ مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣
وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤ وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ
مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥ قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦
وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧ عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا
١٨ ۞ وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا
١٩ وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠ عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ
خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا
طَهُورًا ٢١ إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢ إِنَّا
نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣ فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ
مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤ وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

6 Emthonjeni okuyophuza kuwo izinceku zika Allah, ziwugelezise nokuwugelezisa.

7 Bagcina izethembiso futhi besaba usuku obubi balo buyobe busabalele.

8 Futhi bondla ngokudla labo abaswele, izintandane neziboshwa nakuba bekuthanda.

9 Sinondlela ukuthokozisa u Allah, asifune mklomelo kini noma ukunconywa.

10 Ngokuba sesaba iNkosi yethu ngoSuku lapho kuyobe kunokuswaba okunzima.

11 U Allah wabavikela ebubini balolo Suku, wabalethela intokomalo nenjabulo.

12 Wabaklomelisa ngokubekezela kwabo i*Jana* ne*Hariri* (isiliki).

13 Kuyo (iJana) bayohlala baqiyame emibhedeni; abayikubona langa noma amakhaza ashubisa umnkantsha.

14 Amathunzi ayo (iJana) ayomengamela futhi nezithelo zayo ziyosondezelwa eduze.

15 Futhi bayophakelwa ezitsheni zesiliva nezinkomishi eziyingilasi;

16 Ingilasi yesiliva ebalingene ncamashi.

17 Futhi bayophuziswa kuyo isiphuzo esithakwe ngeZanjambili.

18 Emthonjeni kuyo obizwa ngeSalisabila.

19 Bayobe besetshenzelwa abafana abaphila unaphakade, uma ubabona uzocabanga ukuthi amaLulu achithekile.

20 Uma uqalaza lapho uzobona intokomalo nobukhosi obukhulu.

21 Bayombathiswa izembatho eziluhlaza zesilika elithambile nelihayayo. Bahlotshiswe ngamabhengela esiliva, futhi iNkosi yabo izobaphuzisa isiphuzo esihlanzekile.

22 (kuyothiwa kubo): “Ngempela lokhu kuwumvuzo wenu kanti nemisebenzi yenu iyancomeka.”

23 Yithina esikwembulele iKurani ngancane kancane.

24 Ngakhoke bekezelela isinqumo seNkosi yakho futhi ungalaleli kubo (abangakholwa) lowo ophambukile noma ongenakubonga.

25 Ukhumbule igama leNkosi yakho ekuseni nantambama.

26 Nasebusuku mkhothamele (u Allah) umdumise isikhathi eside ebusuku.
27 Empeleni laba (abangakholwa) bathanda okuseduze (emhlabeni) kepha beshaya indiva uSuku Olunzima.
28 Yithina esibadalile saqinisa ukwakheka kwabo, ngakhoke uma sithanda singaletha abanye abafana nabo esikhundleni sabo.
29 Lokhu yisikhumbuzo nje, ngakhokelowo ofunayo anangayithatha indlela eya eNkosini yakhe.
30 Futhi akukho eningakufisa ngaphandle kwentando ka Allah; u Allah Wazi konke uKhaliphile.
31 Ufaka amathandayo emseni waKhe, kuthi laba abaphambukile ubalusele isijeziso esibuhlungu.

## SURA MURSALATI

### IMIMOYA EVUNGUZAYO

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngemimoya evunguzayo,
2 Nangesiphepho esinamandla,
3 Nangabasabalalisi abasabalalisayo.
4 Kanye nemihlahlandlela ecacisayo.
5 Kanjalo nezethuli zemiyalelo;
6 Ukufakazisa noma ukwexwayisa.
7 Nakanjani lokho enikuthenjisiwe kuzokwenzeka.
8 Lapho izinkanyezi ziyofiphala.
9 Nesibhakabhaka siyoqhekeka.
10 Kuthi izintaba zona ziyophushuka.
11 Lapho izithunywa ziyobekelwa isikhathi.
12 Besikade sihlehliselwe luphi usuku na?
13 USuku lokwaHlulelwa.
14 Uthi bewazi ukuthi luyini uSuku lokwaHlulelwa na?
15 Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
16 Asizange sibabhubhise abasendulo na?

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾ إِنَّ
هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾ نَّحۡنُ
خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا
﴿٢٨﴾ إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٢٩﴾
وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣٠﴾
يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ﴿٣١﴾

ترتيبها 77 — سُورَةُ المُرۡسَلَاتِ — آياتها 50

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ﴿١﴾ فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ﴿٢﴾ وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ﴿٣﴾
فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ﴿٤﴾ فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ﴿٥﴾ عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ﴿٦﴾ إِنَّمَا
تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ﴿٧﴾ فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ﴿٨﴾ وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ
﴿٩﴾ وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ﴿١٠﴾ وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتۡ ﴿١١﴾ لِأَيِّ يَوۡمٍ أُجِّلَتۡ
﴿١٢﴾ لِيَوۡمِ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٣﴾ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ﴿١٤﴾ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ
لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾ أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾ ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ
﴿١٧﴾ كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ﴿١٨﴾ وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾

17 Saphinde sabalandelisa ngabokugcina.
18 Sibenza njalo abayizigilamkhuba.
19 Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
20 Asizange Sinidale ngoketshezi olungelutho (isidoda).
21 Salugqquma endaweni evikelekile (isibeletho).
22 Isikahthi esaziwayo[1].
23 Sahlela, bheka ngoba singabahleli abanohlonze[2].
24 Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.

---

[1] Izinyanga ezi-6 kuya kwezi -9 zokukhulelwa.
[2] Ukuhlela ubulili, isakhiwo nesikhathi sokuzalwa komntwana.

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ (٢٠) فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ (٢١) إِلَىٰ قَدَرٖ
مَّعۡلُومٖ (٢٢) فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ (٢٣) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٢٤)
أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا (٢٥) أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا (٢٦) وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ
شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا (٢٧) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٢٨)
ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ (٢٩) ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ
شُعَبٖ (٣٠) لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ (٣١) إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ
كَٱلۡقَصۡرِ (٣٢) كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ (٣٣) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٣٤)
هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ (٣٥) وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ (٣٦) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ
لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٣٧) هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ (٣٨) فَإِن كَانَ
لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ (٣٩) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٤٠) إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي
ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ (٤١) وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ (٤٢) كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا
بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ (٤٣) إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ (٤٤) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ
لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٤٥) كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ (٤٦) وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ
لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٤٧) وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ (٤٨) وَيۡلٞ
يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ (٤٩) فَبِأَيِّ حَدِيثِۢ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ (٥٠)

(25) Asiwenzanga umhlaba waba isimumathi.
(26) Sabaphilayo nabafile;
(27) Safaka kuwo (umhlaba) izikhonkwane (izintaba) ezinkulu futhi Sanipha amanzi amtoti.
(28) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(29) Hambani niye kulokho ebenikuphika[1]!
(30) Hamabani niye emthunzini onezigamu ezintathu.
(31) Ongenakho ukuphola futhi ongasizi ngalutho elangabini.
(32) Nebala ukhafula izinhlansi ongathi izinqolobane.
(33) Ungathi amakameli ancome.
(34) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(35) Lolu uSuku lapho bengezukukhuluma.
(36) Futhi abayikunikwa ithuba lokuncengela.
(37) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(38) Lolu uSuku lokwaHlulelwa; Sinibuthanise nabanandulelayo.
(39) Uma ninesu (lokuphunyuka), ngizameni ngalo.
(40) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(41) Labo abathobele u Allah bayoba semthunzini nasemithonjeni.
(42) Nezithelo abazithandayo.
(43) Dlanini niphuze ngokunethezeka ngenxa yezenzo zenu.
(44) Thina Sibaklomelisa kanjalo abenzi bokuhle.
(45) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(46) Yidlani nincebeleke (emhlabeni) okwesikhashana belu niyiziphulamthetho.
(47) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(48) Uma kuthiwa kubona: "Khothamani" abakhothami.
(49) Imbubhiso iyoba kubaphiki beqiniso ngalolo Suku.
(50) Iyona yiphi inkulumo emva kwale (iKurani) abazoyikholwa.

---

[1] NgoSuku lokwaHlulelwa kuyothiwa kulabo abangakholwa mabaye eMlilweni lo ababexwayisa ngawo emhlabeni bawuphika.

# SURA NABA'U

**UDABA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ingabe babuza ngani na?

2 Ngodaba olukhulu,

3 Lolu abaphikisan ngalo.

4 Cha! Bazokwazi baduze nje.

5 Futhi cha! Bazokwazi baduze nje.

6 Asiwenzanga umhlaba waba isindlalelo na?

7 Nezintaba zaba izikhonkwane,

8 Sanidala naba izinhlobo ngezinhlobo,

9 Futhi Senza ubuthongo benu kwaba ukuphumula.

10 Senza nobusuku baba izembatho

11 Imini yona Sayenza isikhathi sokuphemba impilo.

12 Futhi Sakha phezu kwenu izakhiwo eziyisikhombisa (amazulu) eziqinile.

13 Sadala futhi isibani esivuthayo.

14 Sanehlisela emafini amanzi agelezayo.

15 Ukuze Sikhiqize ngawo imbewu nezitshalo.

16 Nezivande eziminyene.

17 Nebala, uSuku lokwaHlulelwa lunesikhathi esibekiwe.

18 Usuku lapho liyoshaywa icilongo, nize ngezinqumbi.

19 Kuthi nesibhakabhaka sivuleke kube namasango.

20 Izintaba zona ziphephulwe zibe utalagu.

21 Nebala iJahanamu iyobe iqaphile;

ترتيبها 78 — سُورَةُ النَّبَإِ — آياتها 40

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١ عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلْعَظِيمِ ٢ ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ٣
كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ٤ ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ٥ أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ مِهَٰدًا ٦
وَٱلْجِبَالَ أَوْتَادًا ٧ وَخَلَقْنَٰكُمْ أَزْوَٰجًا ٨ وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا
٩ وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ١٠ وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ١١ وَبَنَيْنَا
فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ١٢ وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ١٣ وَأَنزَلْنَا
مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ١٤ لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ١٥ وَجَنَّٰتٍ
أَلْفَافًا ١٦ إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَٰتًا ١٧ يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ
فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ١٨ وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ١٩ وَسُيِّرَتِ
ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ٢٠ إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ٢١ لِّلطَّٰغِينَ
مَـَٔابًا ٢٢ لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ٢٣ لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا
٢٤ إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ٢٥ جَزَآءً وِفَاقًا ٢٦ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ٢٧ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابًا ٢٨ وَكُلَّ شَىْءٍ
أَحْصَيْنَٰهُ كِتَٰبًا ٢٩ فَذُوقُوا۟ فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ٣٠

22 Yilapho izephulamthetho ziyophelele khona.

23 Ziyobhadla kuyo iminyanka.

24 Abayikuthola kuyo ukuphola noma isiphuzo.

25 Ngaphandleke nje kwamanzi abilayo noma izinsila.

26 Isijeziso esifanele.

27 Empeleni babengakholelwa ukwaHlulelwa.

28 Baphika izambulo Zethu bukhoma.

29 Kantike yonke into Siyiqophe phansi ngombhalo.

30 Ngakhoke izwani, ngoba asizukunandisela ngaphandle kwesijeziso.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾ حَدَآئِقَ وَأَعْنَٰبًا ﴿٣٢﴾ وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٣﴾ وَكَأْسًا
دِهَاقًا ﴿٣٤﴾ لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ﴿٣٥﴾ جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً
حِسَابًا ﴿٣٦﴾ رَّبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ
مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٧﴾ يَوْمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا يَتَكَلَّمُونَ
إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٨﴾ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلْحَقُّ فَمَن
شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ﴿٣٩﴾ إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ
يَنظُرُ ٱلْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًۢا ﴿٤٠﴾

ترتيبها 79 — سُورَةُ النَّازِعَاتِ — آياتها 46

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ﴿١﴾ وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ﴿٢﴾ وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا
﴿٣﴾ فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ﴿٤﴾ فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ﴿٥﴾ يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ
﴿٦﴾ تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ﴿٧﴾ قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ﴿٨﴾ أَبْصَٰرُهَا
خَٰشِعَةٌ ﴿٩﴾ يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ﴿١٠﴾ أَءِذَا كُنَّا
عِظَٰمًا نَّخِرَةً ﴿١١﴾ قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٢﴾ فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ
وَٰحِدَةٌ ﴿١٣﴾ فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ﴿١٤﴾ هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ﴿١٥﴾

31 Labo abathobela u Allah bayothola impumelelo.
32 Izivande nemivini.
33 Namatshitshi angontanga.
34 Nesiphuzo esigcwele.
35 Abayikuzwa kuzo (izivande) umbhedo noma amanga.
36 Umvuzo ovela eNkosini yakho nesipho esibaliwe.
37 INkosi yamazulu nomhlaba nokungaphakathi kwawo, Onomusa; akekho onegunya lokukhuluma naYe.
38 NgoSuku lapho *uRuhu* nezingelosi bayoma emigqeni; akekho oyokhuluma ngaphandle kwalowo ogunyazwe Onomusa futhi akhulume okuyikona.
39 Kuyobe kuwuSuku lweQiniso lolo, ngakhoke makazilungiselele ukubuyela eNkosini yakhe lowo othandayo.
40 Nebala, Thina sinixwayisile ngesijeziso esiseduze, ngosuku lapho umuntu eyobona izenzo zakhe kuthi lowo obengakholwa athi: "Maye, ngifisa ukube ngabe ngiwuthuli."

# SURA NAZI'ATI

**ABAHLWITHI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngalabo abahlwitha ngendluzula,
2 Nangalabo abahlwitha ngesineke.
3 Nangalabo abandiza ngokutshuza.
4 Kanye nalabo abaphuthuma ngokuncintisana.
5 Nalabo abahlela izinto[1].
6 Ngosuku lwesikhati sokuzamazama[2].
7 Esiyolandelwa esilandelayo[3].
8 Izinhliziyo ngaloloSuku ziyobe zigcwele ingebhe.
9 Amehlo ayokhophozela.
10 Kepha basathi: "Ingabe ngempela siyobuyiselwa esimeni sasekuqaleni (sempilo)"
11 Kade saba amathambo ababolile na?
12 Bathi: "Lokho, kuyoba ukubuyela okungeanamsebenzi".
13 Empeleni kuyoba ukushaywa okukodwa (kwecilongo).
14 Bayoba eshashalazini.
15 Ingabe ifikile kuwe indaba kaMusa na?

---

[1] 1-5, u Allah ufunga ngezingelosi zaKhe ezithatha imiphefumulo yabangakholwa ngendluzula, neyabakholwayo ngesineke nezinye ngokuhlukana kwemisebenzi yazo. U Allah njengoMdali ufunga nangoba ayithanada endalweni yaKhe. Kepha indalo ayinalo igunya lokufunga nagaphandle kuka Allah umdali wabo. Ukufunga ngokunye ngaphandle kuka Allah kuwukwenza i Shiriki (ukubhanqa u Allah nendalo yaKhe) okuyimpambuko enkulu kunazo zonke.
[2] Emva kokushaywa kwecilongo okokuqala.
[3] Ukushaywa kwecilongo okwesibili.

إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٦﴾ ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿١٧﴾
فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾ وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿١٩﴾ فَأَرَىٰهُ
ٱلْـَٔايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٢٠﴾ فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢١﴾ ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٢﴾ فَحَشَرَ
فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾ فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾ فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلْـَٔاخِرَةِ وَٱلْأُولَىٰٓ
﴿٢٥﴾ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰٓ ﴿٢٦﴾ ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُ ۚ بَنَىٰهَا
﴿٢٧﴾ رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّىٰهَا ﴿٢٨﴾ وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَىٰهَا ﴿٢٩﴾
وَٱلْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ﴿٣٠﴾ أَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعَىٰهَا ﴿٣١﴾
وَٱلْجِبَالَ أَرْسَىٰهَا ﴿٣٢﴾ مَتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ﴿٣٣﴾ فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ
ٱلْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾ يَوْمَ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾ وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ
لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾ فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾ وَءَاثَرَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿٣٨﴾ فَإِنَّ ٱلْجَحِيمَ
هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾ وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفْسَ عَنِ ٱلْهَوَىٰ
﴿٤٠﴾ فَإِنَّ ٱلْجَنَّةَ هِىَ ٱلْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَىٰهَا
﴿٤٢﴾ فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾ إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ
مَن يَخْشَىٰهَا ﴿٤٥﴾ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾

ترتيبها 80 — سُورَةُ عَبَسَ — آياتها 42

16 Mhla iNkosi yakhe immemeza endaweni engcwele eTuwa.

17 (Yathi): "Hamba uye kuFiriwoni ngokuba ngempela uphambukile ngokwendlulele".

18 Ufike uthi: "Ingabe uyafuna ukuzihlambulula na?"

19 "Ngizokuholela eNkosini yakho ukuze uzithobe"

20 Wamutshengisa isibonakaliso esikhulu.

21 Kepha waphika iqiniso wangalalela.

22 Wakushaya indiva waphikelela.

23 Wabiza umbuthano wamemezela.

24 Wathi: "Yimina iNkosi yenu Ephezulu!"

25 Kepha u Allah wamujezisa isijeziso sokuqala nesokugcina.

26 Kulokho kunesifundo kulowo ozithobayo.

27 Ingabe yinina okunzima ukunidala noma isibhakabhaka asidala.

28 Waphakamisa isakhiwo saso ngokulingana.

29 Wagqungqisa ubusuku baso wagqamisa imini yaso.

30 Phezu kwalokho wendlala umhlaba.

31 Wakhiqhiza kuwo amanzi awo namandlelo awo.

32 Wabethela izintaba.

33 Ukusiza nina nemfuyo yenu.

34 Mhla kufika isehlakalo esikhulu.

35 Ngosuku lapho wonke umuntu uyokhumbula akwenza.

36 Kuthi uMlilo ubekwe obala kubabonayo.

37 Lowoke ophule imithethe.

38 Waqoma impilo yomhlaba.

39 Uyophelele eMlilweni.

40 Kantike lowo owasaba mhla ezoma phambi kweNkosi yakhe, wazithiba ezinkanukwenu eziphambukile.

41 Uyophelele eJana.

42 Bayakubuza ngeSikhathi (sokobhubha komhlaba) ukuthi syofika inini na?

43 Wena usazelaphi na?

44 Ulwazi laso luseNkosini yakho.

45 Wena nje, ungumexwayisi walowo osisabayo.

46 Ngosuku lapho besibona (iSikhathi) kuyoba ngathi baphile isigamu sosuku noma ingxenye yaso.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ (١) أَن جَآءَهُ ٱلۡأَعۡمَىٰ (٢) وَمَا يُدۡرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ (٣) أَوۡ
يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكۡرَىٰٓ (٤) أَمَّا مَنِ ٱسۡتَغۡنَىٰ (٥) فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ (٦)
وَمَا عَلَيۡكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ (٧) وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسۡعَىٰ (٨) وَهُوَ يَخۡشَىٰ (٩) فَأَنتَ
عَنۡهُ تَلَهَّىٰ (١٠) كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ (١١) فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ (١٢) فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ
(١٣) مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ (١٤) بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ (١٥) كِرَامِۭ بَرَرَةٖ (١٦) قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ
مَآ أَكۡفَرَهُۥ (١٧) مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ (١٨) مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ (١٩) ثُمَّ
ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ (٢٠) ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ (٢١) ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ (٢٢) كَلَّا لَمَّا
يَقۡضِ مَآ أَمَرَهُۥ (٢٣) فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ (٢٤) أَنَّا صَبَبۡنَا ٱلۡمَآءَ صَبّٗا
(٢٥) ثُمَّ شَقَقۡنَا ٱلۡأَرۡضَ شَقّٗا (٢٦) فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا (٢٧) وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا (٢٨)
وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا (٢٩) وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا (٣٠) وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا (٣١) مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ
وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ (٣٢) فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ (٣٣) يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ (٣٤)
وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ (٣٥) وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ (٣٦) لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ
يُغۡنِيهِ (٣٧) وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ (٣٨) ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ (٣٩) وَوُجُوهٞ
يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ (٤٠) تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ (٤١) أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ (٤٢)

# SURA ABASA

**WAHWAQA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Wahwaqa wa fulathela.
2 Lapho kufika kuye impumputhe.
3 Futhi ubungeke wazi, mhlawumbe uzophenduka.
4 Noma akhumbuzeke imsize nenkumbuzo.
5 Kepha lowo ozigqajayo.
6 Uzisondeza kuye.
7 Kungecala lakho uma engaphenduki.
8 Kepha lowo oza kuwe egijima.
9 Enokuzithoba (ku Allah).
10 Uyaziqhelelanisa naye.
11 Cha! Yisikhumbuzo nje.
12 Ngakhoke othandayo uzoyilalela (iKurani).
13 Ebisemibhalweni ehloniphekile.
14 Ephakeme ehlanzekile.
15 Ezandleni zeZithunywa (izingelosi zezambulo).
16 Eziqotho ezilungile.
17 Umuntu (ongakholwa) uqalekisiwe, ave engakholwa!
18 Umdale ngani na?
19 Umdale ngesidoda wambumba.
20 Wamenzela indlela yalula.
21 Wamenza wafa wamenzela nendawo yokungcwatshwa.
22 Futhi lapho ethanda uyomvusa.
23 Qha! Kepha akakugcinanga ayalelwe kona.
24 Ake umuntu abheke ukudla kwakhe,
25 Sehlisele amanzi ngenala
26 Sase siqhekeza umhlaba wavuleka.
27 Sakhiqiza kuwo (umhlaba) imbewu,
28 Nemivini nokudla kwemfuyo,
29 Nezayituni namasundu.
30 Nezivande ezinezihlahla eziningi.
31 Nezithelo nama
32 Ukusiza nina nemfuyo yenu.
33 Mhla kufika umsindo ohlabayo (wecilongo).
34 Ngalolo Suku wonke umuntu uyobalekala umnewabo.
35 Nonina nonyise.
36 Nomkakhe nezingane zakhe.
37 Ngokuba ngalolosuku wonke umuntu uyobe ekhungethekile.
38 Ubuso ngalolo suku buyobe buchichima,
39 Buhleka bumamatheka.
40 Kanti obunye ubuso buyobe bumbozwe uthuli.
41 Buthelwe ngehlazo.
42 Yiboke labo abayizigilamkhuba ezingakholwa.

# SURA TAKWIRI

**UKUFIPHALA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Mhla ilanga lifiphala;

2 Nezinkanyezi ziqathake;

3 Izintaba zinyomulwa;

4 Amakameli amithi anganakwa;

5 Izilwane zasendle zibuthaniswa;

6 Ulwandle lokhelwa;

7 Imiphefumulo [abantu] iyobuthaniswa ngononina;

8 Nentombazane eyangcwatshwa iphila ibuzwa [ukuthi],

9 Wabulawela liphi icala;

10 Imiqulu isatshalaliswa;

11 Isibhakabhaka sisuswa;

12 Isihogo sivuthiswa ubuhanguhangu;

13 IJana isondezwa,

14 Wonke umuntu uyokwazi akwenzile.

15 Akengifunge ngezinkanyezi ezifiphalyo,

16 Ezigijimayo ezishanelayo.

17 Nangobusuku uma memboza,

18 Nangokusa uma buqhakaza;

19 Nebala [iKurani] ingamazwi eSithunywa eSihloniphekile [*uJibhirili*].

20 Esinamandla, esisezingeni eliphezulu kuMnini weSihlalo [u Allah].

21 Siyahlonishwa belu sithembekile.

22 Umuntu wenu [*uMuhamadi*] akahlanyi,

23 Bheka ngoba wasibona [iSithunywa u*Jibhirili*] okwalweni olubanzi.

سُورَةُ التَّكوِير — ترتيبها 81 — آياتها 29

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ١ وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتۡ ٢ وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ
سُيِّرَتۡ ٣ وَإِذَا ٱلۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ٤ وَإِذَا ٱلۡوُحُوشُ حُشِرَتۡ
٥ وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ٦ وَإِذَا ٱلنُّفُوسُ زُوِّجَتۡ ٧ وَإِذَا
ٱلۡمَوۡءُۥدَةُ سُئِلَتۡ ٨ بِأَيِّ ذَنۢبٖ قُتِلَتۡ ٩ وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ
١٠ وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١١ وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٢ وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ
أُزۡلِفَتۡ ١٣ عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٤ فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٥
ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٦ وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٧ وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٨
إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ١٩ ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ٢٠ مُّطَاعٖ
ثَمَّ أَمِينٖ ٢١ وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ٢٢ وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ
٢٣ وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ٢٤ وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ٢٥
فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ٢٦ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٢٧ لِمَن شَآءَ مِنكُمۡ أَن
يَسۡتَقِيمَ ٢٨ وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩

سُورَةُ الانفِطَار — ترتيبها 82 — آياتها 29

24 Futhi akafihli lutho kokungabonwa.

25 Futhi akusiwona amazwi ka*Shayitani* oqalekisiwe.

26 Ngakhoke niyaphi na?

27 Bheka ngoba iyiSikhumbuzo nje ezizweni zonke.

28 Kulowo kini olangezelela ukuba qotho.

29 Futhi angeke nafisa ngaphandle kwentando ka Allah iNkosi yezizwe zonke.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنفَطَرَتۡ ١ وَإِذَا ٱلۡكَوَاكِبُ ٱنتَثَرَتۡ ٢ وَإِذَا ٱلۡبِحَارُ
فُجِّرَتۡ ٣ وَإِذَا ٱلۡقُبُورُ بُعۡثِرَتۡ ٤ عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّا قَدَّمَتۡ
وَأَخَّرَتۡ ٥ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلۡكَرِيمِ ٦ ٱلَّذِي
خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ٧ فِيٓ أَيِّ صُورَةٖ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ٨
كَلَّا بَلۡ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ٩ وَإِنَّ عَلَيۡكُمۡ لَحَٰفِظِينَ ١٠ كِرَامٗا
كَٰتِبِينَ ١١ يَعۡلَمُونَ مَا تَفۡعَلُونَ ١٢ إِنَّ ٱلۡأَبۡرَارَ لَفِي نَعِيمٖ ١٣ وَإِنَّ
ٱلۡفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٖ ١٤ يَصۡلَوۡنَهَا يَوۡمَ ٱلدِّينِ ١٥ وَمَا هُمۡ عَنۡهَا بِغَآئِبِينَ
١٦ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٧ ثُمَّ مَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ
١٨ يَوۡمَ لَا تَمۡلِكُ نَفۡسٞ لِّنَفۡسٖ شَيۡـٔٗاۖ وَٱلۡأَمۡرُ يَوۡمَئِذٖ لِّلَّهِ ١٩

83 سُورَةُ المُطَفِّفِينَ 36

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ١ ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ٢
وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ٣ أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم
مَّبۡعُوثُونَ ٤ لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥ يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

# SURA INFITARI

## UKUQHEKEKA

Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu

1 Mhla isibhakabhaka siqhekeka;

2 Nezinkanyezi ziqathaka,

3 Nolwandle lugeleziswa;

4 Namathuna avundululwa;

5 Umuntu uyokwazi lokho akwenzile nobekuyinkambiso yakhe.

6 Wena muntu [ongakholwa]! Yini ekudukisile ngeNkosi yakho eHloniphekile na?

7 Lena ekudalile yakubumba ngokulingana.

8 Nakuba abengakudala ube yinomayiphi into ayifunayo.

9 Phinde! Empeleni niphika uKwehlulelwa.

10 Futhi nisingathwe izingqaphi,

11 Ezingabaqophi abaqotho;

12 Zikwazi konke enikwenzayo.

13 Labo abaqotho abenza okuhle bayongena entokomalweni.

14 Kuthi izephulamthetho zona zingene eMlilweni.

15 Ziyongena kuwo ngoSuku loKwahlulelwa.

16 Futhi abasoze baphuma kuwo.

17 Uthi uyazi nje ukuthi luyini uSuku lokwaHlulela na?

18 Uthi ngempela uyazi ukuthi luyini uSuku lokwaHlulelwa na?

19 Usuku lapho umuntu engezukusiza omunye ngalutho, ngokuba yonke into ngaloloSuku iyobe iphethwe ngu Allah.

# SURA MUTWAFIFINA

## AMAQILI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Imbubhiso kumaqili.

2 Labo uma bekala ebantwini bafuna isikali esigcwele.

3 Kepha uma kuyibona abakalelayo bayabaqola.

4 Ingabe labo abazi yini ukuthi bayovuswa na?

5 NgoSuku olunzima.

6 Usuku lapho abantu bayoma phambi kweNkosi yezizwe.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْفُجَّارِ لَفِى سِجِّينٍ ﴿٧﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ﴿٨﴾ كِتَٰبٌ
مَّرْقُومٌ ﴿٩﴾ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٠﴾ ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿١١﴾
وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٢﴾ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ
ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾ كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾ كَلَّآ إِنَّهُمْ
عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ﴿١٥﴾ ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا۟ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦﴾ ثُمَّ يُقَالُ
هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ﴿١٧﴾ كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْأَبْرَارِ لَفِى عِلِّيِّينَ
﴿١٨﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿١٩﴾ كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ﴿٢٠﴾ يَشْهَدُهُ ٱلْمُقَرَّبُونَ
﴿٢١﴾ إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ﴿٢٢﴾ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٣﴾ تَعْرِفُ فِى
وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ ٱلنَّعِيمِ ﴿٢٤﴾ يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ﴿٢٥﴾
خِتَٰمُهُۥ مِسْكٌ ۚ وَفِى ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ ٱلْمُتَنَٰفِسُونَ ﴿٢٦﴾ وَمِزَاجُهُۥ
مِن تَسْنِيمٍ ﴿٢٧﴾ عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا ٱلْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٨﴾ إِنَّ ٱلَّذِينَ
أَجْرَمُوا۟ كَانُوا۟ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يَضْحَكُونَ ﴿٢٩﴾ وَإِذَا مَرُّوا۟ بِهِمْ
يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾ وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمُ ٱنقَلَبُوا۟ فَكِهِينَ ﴿٣١﴾
وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ﴿٣٢﴾ وَمَآ أُرْسِلُوا۟ عَلَيْهِمْ
حَٰفِظِينَ ﴿٣٣﴾ فَٱلْيَوْمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنَ ٱلْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٤﴾

7 Nakanjani! Incwadi [yezenzo] yeziphulamthetho ise*Sijini*.

8 Uthi bewazi nje ukuthi iyini *iSijini* na?

9 Iyincwadi elotshiwe.

10 Imbubhiso iyoba kulabo abaphika iqiniso ngaloloSuku.

11 Labo abaphika uSuku lokwaHlulelwa.

12 Luphikwa kuphela isephulamthetho esiyihlongandleba.

13 Uma efundelwa izimbulo zeThu, athi: “izinganekwane zasendulo lezi”.

14 Qha! Empeleni izinhliziyo zabo zimbozwe uqweqwe lwemisebenzi yabo.

15 Qha! Bayovinjelwa ukubona iNkosi yabo ngaloloSuku.

16 Bayobe sebengena eMlilweni.

17 Kuyobe sekuthiwa [kubo]: “Yikona ke lokhu ebenikuphika!”.

18 Phinde! Nebala incwadi yabaqotho *ise-iLiyini*.

19 Uthi bewazi nje ukuthi iyini *i-iLiyini* na?

20 Iyincwadi elotshiwe.

21 Ebonwa yilabo abasondele [ku Allah].

22 Labo abaqotho abenza okuhle bayongena entokomalweni.

23 Bahlale emibhedeni bebuka.

24 Ubona ngokuncincima kwentokomalo ebusweni babo.

25 Bayophuziswa esiphuzweni ebesimboziwe;

26 Esiqedelelwe ngeMisiki; yikonake lokho okumele bancintisanele kukho abancintisanayo.

27 Sithakwe [ngamanzi] *eTasinimi*.

28 Umthombo ophuza labo abasondele.

29 Labo abayizephulamthetho babekade behleka labo abakholwayo.

30 Uma bebebandlula babakloledele.

31 Uma [abangakholwa] bebuyela emizini yabo, babuyela bethakasile.

32 Uma [abangakholwa] bebabona [abakholwayo] bathi: “Laba balahlekile”.

33 Nakuba bengathunyelwanga [abangakholwa] ukubaqapha [abakholwayo].

34 Kepha namhlanje, abakholwayo bahleka abangakholwa.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٣٥﴾ هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ﴿٣٦﴾

ترتيبها 84 — سُورَةُ الانشِقَاقِ — آياتها 25

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ﴿١﴾ وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ﴿٢﴾ وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ
﴿٣﴾ وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ﴿٤﴾ وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ﴿٥﴾ يَٰٓأَيُّهَا
ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ﴿٦﴾ فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ
كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ﴿٧﴾ فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ﴿٨﴾ وَيَنقَلِبُ
إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ﴿٩﴾ وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ﴿١٠﴾ فَسَوۡفَ
يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ﴿١١﴾ وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾ إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ﴿١٣﴾
إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٤﴾ بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرٗا ﴿١٥﴾ فَلَآ أُقۡسِمُ
بِٱلشَّفَقِ ﴿١٦﴾ وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾ وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٨﴾
لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ﴿١٩﴾ فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿٢٠﴾ وَإِذَا قُرِئَ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَۤ ۩ ﴿٢١﴾ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ
﴿٢٢﴾ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾
إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونِۭ ﴿٢٥﴾

(35) Lapho behlezi emibhedeni bebuka.

(36) Ingabe abangakholwa bawutholile yini umvuzo ofanele imisebenzi yabo na?

## SURA – INSHIKAKI

### UQHEKEKO

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

(1) Mhla isibhakabhaka siqhekeka!

(2) Siyothobela iNkosi yaso, sibe sifanele.

(3) Namhla umhlaba wenetshwa undlalwe.

(4) Ukhafule okusemathunjini awo ukushiye kanjalo.

(5) Uothobela iNkosi yawo, ube ufanele.

(6) Muntu! Nebala ulibangise eNkosini yakho, nakanjani uyoyifumanisa.

(7) Lowo oyinikwa incwadi yakhe ngesokudla,

(8) Uyokwahlulelwa kalula.

(9) Aye emndenini wakhe ethakasile.

(10) Kepha lowo oyonikwa incwadi yakhe emva komhlane wakhe,

(11) Uyomemeza [elangazelela] imbubhiso.

(12) Bese eyongena eMlilweni.

(13) Bheka ngoba wayekade enethezekile nomndeni wakhe.

(14) Ubecabanga ukuthi akasoze abuyela [ku Allah].

(15) Phinde! iNkosi yakhe ibilokhu Imbhekile.

(16) Ngakhoke Ngifunga ngemisebe yokushona kwelanga.

(17) Nangobusuku nokubuthanayo.

(18) Nangonyezi uma seluphelele.

(19) Nakanjani niyobhekana nobunzima bulakanyana.

(20) Pho, yingani bengakholwa na?

(21) Noma befundelwa iKurani abakhothami.

(22) Empeleni labo abangakholwa bayaphika.

(23) Kepha u Allah ukwazi kahle lokho abakufihlayo.

(24) Ngakhoke bathulele izindaba ezinhle zesijeziso esibuhlungu.

(25) Ngaphandle kwalabo abakholwayo abenza okuhle, bona bayothola umvuzo ongenamkhawulo.

# SURA – AL BURUJI

## IMIZILA YASEMKHATHINI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 [Ngifunga] ngesibhakabhaka esinemizila yasemkhathini [yelanga nenyanga].

2 NangoSuku Oluthenjisiswe.

3 Nangofakazi nokufakaziswa ngakho.

4 Baqalekisiswe abambi bemisele.

5 Abokheli bomlilo onezithungelo ezinkulu.

6 Mhla behlezi bewethamele.

7 Bebukela lokho ababekwenza kubakholwayo.

8 Ayikho into ababebajezisela yona ngaphandle nje kokuthi bakholwa ku Allah uSomandla oDunyiswayo.

9 Lona onguMnini wamazulu nomhlaba, futhi u Allah uzibheke zonke izinto.

10 Nebala labo abahlukumeza abakholwayo besilisa nabesifazane baphinde bangaceli intethelelo, bayothola isijeziso seJahanamu futhi bayothola isijeziso soMlilo.

11 Kepha labo abakholwayo benze okuhle, bona bayothola izivande okugeleza ngaphansi kwazo imifula; iyonake leyo impumelelo enkulu.

12 Ngempela ukugxavula kweNkosi yakho kunzima.

13 Bheka ngoba nguYena owasungala [indalo ingelutho] nobuyiselayo [indalo esimeni sayo emva kokufa].

14 Futhi Ungothethelelayo Onothando.

15 Uminakazi weSihlalo [sobukhosi] Ohloniphekile.

آياتها 22 — سُورَةُ البُرُوجِ — ترتيبها 85

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡبُرُوجِ ١ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡمَوۡعُودِ ٢ وَشَاهِدٖ وَمَشۡهُودٖ
٣ قُتِلَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأُخۡدُودِ ٤ ٱلنَّارِ ذَاتِ ٱلۡوَقُودِ ٥ إِذۡ هُمۡ عَلَيۡهَا
قُعُودٞ ٦ وَهُمۡ عَلَىٰ مَا يَفۡعَلُونَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ شُهُودٞ ٧ وَمَا نَقَمُواْ
مِنۡهُمۡ إِلَّآ أَن يُؤۡمِنُواْ بِٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٨ ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ٩ إِنَّ ٱلَّذِينَ
فَتَنُواْ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَتُوبُواْ فَلَهُمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمۡ
عَذَابُ ٱلۡحَرِيقِ ١٠ إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ
جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡكَبِيرُ ١١ إِنَّ بَطۡشَ
رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٢ إِنَّهُۥ هُوَ يُبۡدِئُ وَيُعِيدُ ١٣ وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلۡوَدُودُ ١٤
ذُو ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡمَجِيدُ ١٥ فَعَّالٞ لِّمَا يُرِيدُ ١٦ هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡجُنُودِ
١٧ فِرۡعَوۡنَ وَثَمُودَ ١٨ بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي تَكۡذِيبٖ ١٩ وَٱللَّهُ مِن
وَرَآئِهِم مُّحِيطُۢ ٢٠ بَلۡ هُوَ قُرۡءَانٞ مَّجِيدٞ ٢١ فِي لَوۡحٖ مَّحۡفُوظِۭ ٢٢

آياتها 17 — سُورَةُ الطَّارِقِ — ترتيبها 86

16 Wenza noma yini ayifunayo.

17 Ingabe lufikile kuwe udaba lwamabutho na?

18 Aka*FiriwoninoTamudi*?

19 Empeleleni laba abangakholwa bayaphika.

20 Kepha u Allah ubahaqile ngemuva.

21 Nebala iyiKurani ehloniphekile.

22 EsoQwembeni Oluvikelekile.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢ ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣ إِن كُلُّ
نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤ فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥ خُلِقَ مِن مَّآءٖ
دَافِقٖ ٦ يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧ إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨
يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩ فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠ وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١
وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢ إِنَّهُۥ لَقَوۡلٞ فَصۡلٞ ١٣ وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤ إِنَّهُمۡ
يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥ وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦ فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

ترتيبها 87 — سُورَةُ الأَعْلَى — آياتها 19

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١ ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢ وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ
٣ وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤ فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥ سَنُقۡرِئُكَ
فَلَا تَنسَىٰٓ ٦ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧ وَنُيَسِّرُكَ
لِلۡيُسۡرَىٰ ٨ فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩ سَيَذَّكَّرُ مَن يَخۡشَىٰ ١٠
وَيَتَجَنَّبُهَا ٱلۡأَشۡقَى ١١ ٱلَّذِي يَصۡلَى ٱلنَّارَ ٱلۡكُبۡرَىٰ ١٢ ثُمَّ لَا يَمُوتُ
فِيهَا وَلَا يَحۡيَىٰ ١٣ قَدۡ أَفۡلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ١٤ وَذَكَرَ ٱسۡمَ رَبِّهِۦ فَصَلَّىٰ ١٥

## SURA – TARIK

**ISIFIKAKUHLWA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngifunga ngesibhakabhaka nangesifika kuhlwa.

2 Ungabe uyokwazi kanjani ukuthi siyini lesifika kuhlwa na?

3 Siyinkanyezi evuthayo.

4 Wonke umuntu unoqaphi omqaphile.

5 Ngakhoke umuntu [ophika ukuvuswa] makabheke ukuthi wadalwa ngani.

6 Wadalwa ngoketshezi oluphuma ngamandla [isidoda].

7 Oluphuma emhlane [kowesilisa] nasemabeleni [kowesimame].

8 Kepha Yena [u Allah] uyakwazi ukumbuyisela [esimeni sakuqala].

9 Ngosuku lapho ziyovivinywa izimfihlo.

10 Futhi [ongakholwa] akayikuba namandla noma umelekeleli.

11 Ngifunga ngesibhakabhakaesibuyisayo.

12 Nangomhlaba oqhekekayo.

13 Ngempela [iKurani]ingamazwi angumnqamula juqu.

14 Futhi awasiwona ihlaya.

15 Bheka ngoba bakha uzungu.

16 Futhi Nami ngakha uzungu.

17 Ngakhoke bayeke nje abangakholwa, Nami Ngibayekile okwesikhashana.

## SURA –A'ALA

**ONGAPHEZULU**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Dumisa Igama leNkosi yakho Engaphezulu.

2 Lena eyadala yabumba.

3 Futhi lena eyahlela yahola.

4 Lena eyenze amandlelo,

5 Iphinde iwenze ome ashe.

6 Sizokufundisa [iKurani], ngeke wayikhohlwa.

7 Ngapahndle kwalokho u Allah afuna ukukhohlwe; ngokuba Yena wazi okusobala nokusithele.

8 Futhi Sizokwenzela izinto zibe lula.

9 Ngakhoke xwayisa lapho isexwayiso sinomthelela khona.

10 Bheka ngoba lowo onokwesaba [u Allah] uzoxwayiseka.

11 Asishaye indiva lowo ongabusisekile.

12 Nguyena lona oyongena eMlilweni Omkhulu.

13 Futhi akayikufa kuwo noma aphile.

14 Nebala uphumelele lowo oziphathe kahle.

15 Wakhumbula iGama leNkosi yakhe wenza neSwala.

16 Empeleni [nina engakholwa] nikhethe impilo yomhlaba.
17 Nakuba eLizayo lingcono futhi lingunaphakade.
18 Konke lokhu kwakukhona nasemiqulwini yasendulo;
19 Imiqulu ka *Ibhirahimu* no *Musa*.

## SURA AL-GASHIYA

### UMQULEKISI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ingabe usuzwile ngodaba loMqulekisi na?
2 NgaloloSuku ubuso [babantu] buyobe budangale.
3 Bukhandlekile bukhathele.
4 Bayongena eMlilweni ovuthayo.
5 Bayophuza emthonjeni ogxabhayo.
6 Abuyikuthola okunyeukudla, ngaphandle kwameva.
7 Akukhuluphalisi futhi akusuthisi.
8 Ubuso [babanye] ngaloloSuku buyobe buthakasile.
9 Bethokozile ngemisebenzi yawo.
10 BeseJana [esivandeni] ephakeme.
11 Abayikuzwa khona inkulumo eyize engasanga.
12 Kunemithombo egelezayo.
13 Kunemibhede ephakeme.
14 Nenkambi ezihleliwe.
15 Nemiqamelo ehlelekile.
16 Kanye namacanci kakhaphethi andlalwe ndawo yonke.
17 Ingabe abaliboni ikameli ukuba lidalwe kanjani na?

بَلْ تُؤْثِرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا ﴿١٦﴾ وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٧﴾ إِنَّ
هَٰذَا لَفِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ﴿١٨﴾ صُحُفِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

آياتها 26 — سُورَةُ الغَاشِيَةِ — ترتيبها 88

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْغَٰشِيَةِ ﴿١﴾ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ﴿٢﴾
عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٣﴾ تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ﴿٤﴾ تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ ءَانِيَةٍ ﴿٥﴾
لَّيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٍ ﴿٦﴾ لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِى مِن جُوعٍ ﴿٧﴾
وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ﴿٨﴾ لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿٩﴾ فِى جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١٠﴾
لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةً ﴿١١﴾ فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٢﴾ فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ﴿١٣﴾
وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾ وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾ وَزَرَابِىُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾
أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى ٱلْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾ وَإِلَى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ
رُفِعَتْ ﴿١٨﴾ وَإِلَى ٱلْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿١٩﴾ وَإِلَى ٱلْأَرْضِ كَيْفَ
سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾ فَذَكِّرْ إِنَّمَآ أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢١﴾ لَّسْتَ عَلَيْهِم
بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾ إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾ فَيُعَذِّبُهُ ٱللَّهُ ٱلْعَذَابَ
ٱلْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾ إِنَّ إِلَيْنَآ إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾ ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾

18 Nesibhakabhaka ukuba siphaknyiswe kanjani na?
19 Nezintaba ukuba zigxunyekwe kanjani na?
20 Nomhlaba ukuba undlalwe kanjani na?
21 Ngakhoke xwayisa, ngokuba ungumexwayisi nje kuphela.
22 Akuwona umsebenzi wakho ukubaphoqa.
23 Kepha lowo ofulathelayo [iqiniso] futhi engakholwa;
24 U Allah uyomujezisa ngesijeziso esinzima.
25 Nebala, bazobuyela [emva kokufa] Kithi.
26 Futhi yiThina esiyobahlulela.

آياتها 30 — سُورَةُ الفَجْرِ — ترتيبها 89

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلْفَجْرِ ١ وَلَيَالٍ عَشْرٍ ٢ وَٱلشَّفْعِ وَٱلْوَتْرِ ٣ وَٱلَّيْلِ إِذَا يَسْرِ
٤ هَلْ فِي ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِي حِجْرٍ ٥ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ
٦ إِرَمَ ذَاتِ ٱلْعِمَادِ ٧ ٱلَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي ٱلْبِلَٰدِ ٨
وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخْرَ بِٱلْوَادِ ٩ وَفِرْعَوْنَ ذِي ٱلْأَوْتَادِ ١٠
ٱلَّذِينَ طَغَوْاْ فِي ٱلْبِلَٰدِ ١١ فَأَكْثَرُواْ فِيهَا ٱلْفَسَادَ ١٢ فَصَبَّ
عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ١٣ إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلْمِرْصَادِ ١٤ فَأَمَّا
ٱلْإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبْتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكْرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَكْرَمَنِ
١٥ وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبْتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّيٓ أَهَٰنَنِ ١٦
كَلَّا بَل لَّا تُكْرِمُونَ ٱلْيَتِيمَ ١٧ وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ
ٱلْمِسْكِينِ ١٨ وَتَأْكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ١٩
وَتُحِبُّونَ ٱلْمَالَ حُبًّا جَمًّا ٢٠ كَلَّآ إِذَا دُكَّتِ ٱلْأَرْضُ دَكًّا
دَكًّا ٢١ وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ٢٢ وَجِاْيٓءَ يَوْمَئِذٍۭ
بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكْرَىٰ ٢٣

# SURA AL-FAJAR

## INTATHAKUSA

Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu

1 Ngifunga ngentathakusa.

2 Nangobusuku obuyishumi.

3 angolokho okuhamba ngakubili nokuhamba ngakunye.

4 Nangobusuku uma buhlwa buhamba.

5 Ingabe konke lokufunga akwemenele lowo okhaliphile na?

6 Awubonga ukuthi iNkosi yakho yasenzani isizwe sakwa Adi na?

7 Ebekungesase Rama eyayinezakhiwo eziphakeme.

8 Lena okungakaze kwakhiwe efana nayo emhlabeni.

9 Kanye nesakwaTamudi lesi esaqhekeza amadwala [bakha imizi] Ehlanzeni.

10 Belu noFiriwoni lona owezikhonkwane.

11 Labo ababe yiziphulamthetho emhlabeni,

12 Bandisa kuwo impambuko.

13 Kepha iNkosi yakho yabashaya ngoswazi lwesijeziso[1].

14 Ngokuba iNkosi ihlala iqaphile njalo.

15 Uma umuntu evivinywa iNkosi yakhe ngokumupha nangokumcebisa, uthi: “iNkosi yami ingibusisile”.

16 Kuthi uma isimvivinya, ngokumswinya isondlo sakhe, athi: “iNkosi yami ingihlazile”.

17 Phinde! Empeleni aniziphathi kahle izintandane.

18 Futhi anigqugqquzeli ekondleni abaswele.

19 Futhi nindla ifa niliphuphuthe.

20 Ninjalo nje nithanda umcebo ngokwendlulele.

21 Qha! Mhla umhlaba uzamazama umlibe.

22 INkosi yakho Iyokuza nezingelosi zime imigqa ngemigqa.

23 Kuthi neJahanamu ilethwe ngaloloSuku; ngaloloSuku wonke umuntu uzothoba; kambe kuyomsiza kanjani ukuthoba na?

---

[1] Abanye babhujiswa ngesiphepho, abanye ngokuzamazama komhlaba kwathi bajeziswa ngokugwila.

24 Uyothi: "Ngifisa ukuba ngayilungiselela impilo yami".
25 NgaloloSuku, akekho noyedwa oyoba nesijeziso esifana neSakhe,
26 Futhi akekho noyedwa oyobopha njengaYe.
27 Wena mphefumulo onethezekile!
28 Buyela eNkosi yakho weneme futhi uthokozelwe.
29 Ube kanye nezinceku Zami.
30 Ungene eJana Yami.

## SURA AL-BALADI

### UMUZI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngifunga ngaloMuzi [waseMakha].
2 Uvunyelwe ukwenza okuthandayo kuloMuzi.
3 Ngifunga nangomzali nakuzalayo.
4 Nebala umuntu Simdalele ebunzimeni [bomhlaba].
5 Ingabe ucabanga ukuthi akekho noyedwa ongamnqoba na?
6 Abe ethi: "Ngichithe izimali eziningi".
7 Ingabe ucabanga ukuthi akabonwa muntu na?
8 Ingani simuphe amaehlo amabili.
9 Nolimi nezindebe ezimbili.
10 Sabe sesimkhanyisela zombili izindlela [eyokubi neyokuhle].
11 Kungani engayeqanga lenqinamba na?
12 Uthi bewazi nje ukuthi iyini lenqinamba na?
13 Ukukhulula isigqila.

يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي (٢٤) فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ (٢٥)
وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ (٢٦) يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ (٢٧) ٱرۡجِعِيٓ
إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ (٢٨) فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي (٢٩) وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي (٣٠)

ترتيبها 90 — سُورَةُ البَلَدِ — آياتها 20

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَآ أُقۡسِمُ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ (١) وَأَنتَ حِلُّۢ بِهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ (٢) وَوَالِدٖ وَمَا وَلَدَ
(٣) لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِي كَبَدٍ (٤) أَيَحۡسَبُ أَن لَّن يَقۡدِرَ عَلَيۡهِ
أَحَدٞ (٥) يَقُولُ أَهۡلَكۡتُ مَالٗا لُّبَدًا (٦) أَيَحۡسَبُ أَن لَّمۡ يَرَهُۥٓ أَحَدٌ
(٧) أَلَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ عَيۡنَيۡنِ (٨) وَلِسَانٗا وَشَفَتَيۡنِ (٩) وَهَدَيۡنَٰهُ
ٱلنَّجۡدَيۡنِ (١٠) فَلَا ٱقۡتَحَمَ ٱلۡعَقَبَةَ (١١) وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ (١٢)
فَكُّ رَقَبَةٍ (١٣) أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ (١٤) يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ
(١٥) أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ (١٦) ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ
بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ (١٧) أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ (١٨) وَٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ (١٩) عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ (٢٠)

ترتيبها 91 — سُورَةُ الشَّمۡسِ — آياتها 15

14 Noma ukundla ngosuku lwendlala enkulu.
15 Intandane eyisihlobo,
16 Noma isichaka esentulayo.
17 Uyobeke [owenza okuhle] eseba kanye nalabo abakholwayo abalulekana ngokubekezela nangokuba nomusa.
18 Yibo kanye laba abayoba ngabakwesokudla.
19 Kuthi labo abangakholwa izambulo zeThu, babe ngabangakwesokunene.
20 Bayovalelwa eMlilweni.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
وَٱلشَّمْسِ وَضُحَىٰهَا ﴿١﴾ وَٱلْقَمَرِ إِذَا تَلَىٰهَا ﴿٢﴾ وَٱلنَّهَارِ إِذَا جَلَّىٰهَا ﴿٣﴾
وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰهَا ﴿٤﴾ وَٱلسَّمَآءِ وَمَا بَنَىٰهَا ﴿٥﴾ وَٱلْأَرْضِ وَمَا طَحَىٰهَا
﴿٦﴾ وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّىٰهَا ﴿٧﴾ فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَىٰهَا ﴿٨﴾ قَدْ
أَفْلَحَ مَن زَكَّىٰهَا ﴿٩﴾ وَقَدْ خَابَ مَن دَسَّىٰهَا ﴿١٠﴾ كَذَّبَتْ ثَمُودُ
بِطَغْوَىٰهَآ ﴿١١﴾ إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشْقَىٰهَا ﴿١٢﴾ فَقَالَ لَهُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ
نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقْيَٰهَا ﴿١٣﴾ فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ
عَلَيْهِمْ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمْ فَسَوَّىٰهَا ﴿١٤﴾ وَلَا يَخَافُ عُقْبَٰهَا ﴿١٥﴾

ترتيبها 92 — سُورَةُ ٱللَّيْلِ — آياتها 21

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
وَٱلَّيْلِ إِذَا يَغْشَىٰ ﴿١﴾ وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ﴿٢﴾ وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣﴾
إِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتَّىٰ ﴿٤﴾ فَأَمَّا مَنْ أَعْطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ﴿٥﴾ وَصَدَّقَ بِٱلْحُسْنَىٰ ﴿٦﴾
فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٧﴾ وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسْتَغْنَىٰ ﴿٨﴾ وَكَذَّبَ بِٱلْحُسْنَىٰ
﴿٩﴾ فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلْعُسْرَىٰ ﴿١٠﴾ وَمَا يُغْنِى عَنْهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ﴿١١﴾ إِنَّ عَلَيْنَا
لَلْهُدَىٰ ﴿١٢﴾ وَإِنَّ لَنَا لَلْءَاخِرَةَ وَٱلْأُولَىٰ ﴿١٣﴾ فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ﴿١٤﴾

## SURA SHAMSI

**ILANGA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngifunga ngelanga nemini yalo.

2 Nangenyanga lapho ililandela.

3 Nangemini lapho iqhakazisa ilanga [libalele].

4 Nangobusuku lapho bumboza ilanga [kuhlwa].

5 Nangesibhakabhaka okwakheka kwaso.

6 Nangomhlaba nokwendlaleka kwawo.

7 Nangomphefumulo nokudaleka kwawo.

8 Wawukhombisa ukuphambuka kwawo nobuqotho babo.

9 Uyophumelela loyo oyowugcina uhlanzekile [ngokuzithoba].

10 Kanti uyolahlekelwa loyo owungcolisayo [ngempambuko].

11 Waliphika iqiniso *uTamudi* ngokuphula kwabo umthetho.

12 Mhla lowo owonakele kubo bonke ebahlohla.

13 ISithunywa sika Allah [*u Swalihi*] sathi kubo: "Qaphelani, ikameli lika Allah namanzi alo!".

14 Kepha abamukholwanga, baligenca balibulala; iNkosi yabo yababhubhisa bonke kwangasala muntu ngenxa yempambuko yabo.

15 Futhi akesabi [u Allah] impindiselo.

## SURA LAILU

**UBUSUKU**

Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu

1 Ngifunga ngobusuku lapho buhlwa.

2 Nangemini lapho ibalele.

3 Nangokudalwa kwesilisa nesifazane.

4 Nebala imisebenzi yenu yehlukene.

5 Lowo ophanayo athobele u Allah,

6 Futhi akholelwe imbuyiselo enhle;

7 Sizomenzela kube lula [ukwenza okuhle].

8 Kepha lowo owungoqo oziqhayisayo,

9 Aphinde aphike imbuyiselo enhle.

10 Sizomenzela ubunzima [ukwena okubi] bube lula.

11 Futhi umcebo wakhe awuyikumsiza lapho esengena [eMlilweni].

12 Kuwumsebenzi wethu ukucacisa indlela eqondile.

13 Futhi [impilo] yakweLizayo nasemhlabeni iphethwe Yithi.

14 Ngakhoke nginixwayisa ngoMlilo ovutha amalangabi.

15 Kuyongena kuwo kuphela labo abonakele.

16 Lowo ophika iqiniso alishaye indiva.

17 Kepha lowo othobela u Allah uyohlengeka.

18 Lowo ophana ngomcebo wakhe ngoba ezihlanza.

19 Futhi ebe engalangezele ukunxephezelwa muntu ngokuhle akwenzayo.

20 Ngaphandle kokulangezelela Ubuso beNkosi yakhe Ephakeme.

21 Nakanjani uyothokoza.

## SURA DUHA

**IMINI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngifunga ngemini.

2 Nangobusuku lapho sebuzinzile.

3 INkosi yakho ayikulahlanga futhi ayikudinelwe.

4 Nebala eLizayo ilona elingcono kuwe kunalomhalaba.

5 Futhi iNkosi yakho izokwabela uze wencame.

6 Ayikuthola yini [iNkosi yakho] uyintandane Yakuphephisa na?

7 Yaphinda yakuthola udukile yakuhola.

8 Belu yakuthola weswele yakucebisa.

9 Ngakhoke ungalokothi uyiphathe ngendluzula intandane.

10 Futhi ocelayo ungamkhakhabisi.

11 Futhi ukhulume ngezibusiso zeNkosi yakho [kuwe].

## SURA SHARHU

**UKUVULA**

لَا يَصْلَىٰهَآ إِلَّا ٱلْأَشْقَى ١٥ ٱلَّذِى كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٦ وَسَيُجَنَّبُهَا
ٱلْأَتْقَى ١٧ ٱلَّذِى يُؤْتِى مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٨ وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن
نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ١٩ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ٢٠ وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ٢١

سُورَةُ الضُّحَىٰ — ترتيبها 93 — آياتها 11

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلضُّحَىٰ ١ وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ٢ مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ٣
وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ٤ وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ
فَتَرْضَىٰٓ ٥ أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَـَٔاوَىٰ ٦ وَوَجَدَكَ ضَآلًّا
فَهَدَىٰ ٧ وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ٨ فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ
٩ وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ١٠ وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ١١

سُورَةُ الشَّرْحِ — ترتيبها 94 — آياتها 8

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ١ وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ٢ ٱلَّذِىٓ
أَنقَضَ ظَهْرَكَ ٣ وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ٤ فَإِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ٥ إِنَّ
مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ٦ فَإِذَا فَرَغْتَ فَٱنصَبْ ٧ وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرْغَب ٨

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Asiyivulanga yini inhliziyo yakho na?

2 Futhi sakwethula umthalo wakho[1].

3 Lezi ebesezikuphula umqolo.

4 Futhi saphakamisa udumo lwakho.

5 Nebala, kubo bonke ubunzima kunokunethezeka.

6 Nebala kubobonke ubunzima kunokunethezeka.

7 Uma usuqedille [imisebenzi yempilo] zikhandle [ngokukhona].

8 Futhi ulangezelele iNkosi yakho.

---

[1] Uthethelelwe zonke izimpambuko zakhe ezandlula nezizayo.

سُورَةُ التِّينِ
آياتها 8 — ترتيبها 95

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ١ وَطُورِ سِينِينَ ٢ وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ٣
لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ٤ ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ
٥ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٦
فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ٧ أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ٨

سُورَةُ الْعَلَقِ
آياتها 19 — ترتيبها 96

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ١ خَلَقَ الْإِنسَانَ مِنْ عَلَقٍ ٢ اقْرَأْ وَرَبُّكَ
الْأَكْرَمُ ٣ الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ٤ عَلَّمَ الْإِنسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ٥ كَلَّا إِنَّ
الْإِنسَانَ لَيَطْغَىٰ ٦ أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ ٧ إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الرُّجْعَىٰ ٨ أَرَأَيْتَ
الَّذِي يَنْهَىٰ ٩ عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ١٠ أَرَأَيْتَ إِن كَانَ عَلَى الْهُدَىٰ ١١ أَوْ أَمَرَ
بِالتَّقْوَىٰ ١٢ أَرَأَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٣ أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ اللَّهَ يَرَىٰ ١٤ كَلَّا لَئِن
لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًا بِالنَّاصِيَةِ ١٥ نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ١٦ فَلْيَدْعُ نَادِيَهُ
١٧ سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ١٨ كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِب ۩ ١٩

# SURA TINI

## IKHIWANE

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngifunga ngekhiwane nomalovini.

2 Nangentaba yase*Sinayi*.

3 Nangalomuzi ophephile.

4 Nebala Sidale umuntu ngesakhiwe esihle.

5 Kepha samdixilela phansi ekujuleni.

6 Ngaphandle kwalabo abakholwayo benze okuhle, ngokuba bona bayothola umvuzo ongenamkhawulo.

7 Iyona yiphi into ezokwenza uphike ukholo emva kwalokhu na?

8 Akuyena yini u Allah oNgomehluleli ovelele na?

## SURA ‘ALAK

## IHLULE

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Funda eGameni leNkosi yakho okuyiyona eyadala.

2 Yadala umuntu ngehlule.

3 Funda, belu iNkosi yakho iphana kakhulu.

4 Iyona lena eyafundisa ukubhala ngosiba.

5 Ifundise umuntu lokho angakwazi.

6 Qha! Nebala umuntu uba ihlongandlebe;

7 Mhla ezibona esecebile.

8 Kepha isiphetho siseNkosini yakho.

9 Uke wambona na, lowo ovimbayo,

10 Inceku lapho ikhuleka.

11 Wake wambona esendleni eqondile na?

12 Kumbeke egqugquzelela ukuzithoba ku Allah na?

13 Uke wambona lapho esephika iqiniso futhi elishaya indiva.

14 Ingabe ngempela akazi yini ukuthi u Allah Uyabona na?

15 Hiya! Uma engaphezi, sizomgxavula ngebunzi.

16 Ibunzi elinamanga eliphaphalazayo.

17 Ngakhoke makabize ithimba lakhe.

18 Nathi sizobiza *AmaZabaniya* [izingelosi zesijeziso].

19 Qha! Ungamlaleli, kepha ukhothame [ku Allah] ukhonze.

سُورَةُ القَدۡرِ — آياتها 5 — ترتيبها 97

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ فِي لَيۡلَةِ ٱلۡقَدۡرِ ١ وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ ٢
لَيۡلَةُ ٱلۡقَدۡرِ خَيۡرٞ مِّنۡ أَلۡفِ شَهۡرٖ ٣ تَنَزَّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ
فِيهَا بِإِذۡنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمۡرٖ ٤ سَلَٰمٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطۡلَعِ ٱلۡفَجۡرِ ٥

سُورَةُ البَيِّنَةِ — آياتها 8 — ترتيبها 98

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

لَمۡ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ مُنفَكِّينَ
حَتَّىٰ تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ١ رَسُولٞ مِّنَ ٱللَّهِ يَتۡلُواْ صُحُفٗا مُّطَهَّرَةٗ ٢
فِيهَا كُتُبٞ قَيِّمَةٞ ٣ وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ
بَعۡدِ مَا جَآءَتۡهُمُ ٱلۡبَيِّنَةُ ٤ وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ
لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَذَٰلِكَ دِينُ
ٱلۡقَيِّمَةِ ٥ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡمُشۡرِكِينَ
فِي نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ شَرُّ ٱلۡبَرِيَّةِ ٦ إِنَّ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ خَيۡرُ ٱلۡبَرِيَّةِ ٧

# SURA KADAR

## ISINQUMO

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Nebala sayehlisa [iKurani] ngoBusuku beSinqumo.

2 Ingabe uyazi ukuthi buyini uBusuku beSinqumo na?

3 UBusuku beSinqumo bundlula izinyanga eziyinkulungwane.

4 Izingelosi kanye *noRuhu* [*uJibhirili*] ziyehla kubo [uBusuku] ngemvumo yeNkosi yazo ngalo lonke udaba [olunqunyiwe].

5 Bunokuthula kuze kuse.

# SURA BAYINA

## UBUFAKAZI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Labo abangakholwa kwabeMibhalo kanye namaMushrikina [ababhanqi] abasoze bayeka [ukholo lwabo] kuze kuba kufika ubufakazi.

2 ISithunywa sika Allah esibafundela Imiqulu Ehlanzekile.

3 Iqukethe imibhalo enohlonze eqotho.

4 Laba abanikwa iMibhalo, bahlakazeka emva kokuba sekufike kubo izambulo ecacile.

5 Futhi babekade beyalelwe ukuba bakhonze u Allah ngokuzinikela okumsulwa bengambhanqi nalutho, futhi baqikelele ukwenza iSwala nokukhipha iZaka; bheka ngoba iyona leyo inkolo eqotho [i-Isilamu].

6 Nebala, labo abangakholwa kwabeMibhalo namaMushirikina bayongena eMlilwe wase Jahanamu babhandle kuwo unaphakade; yiboke kanye labo abayindalo embi.

7 Kepha labo abakholwayo benze okuhle, yibona abayindalo enhle.

جَزَآؤُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَآ أَبَدًا ۖ رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِىَ رَبَّهُۥ ﴿٨﴾

ترتيبها 99 — سُورَةُ الزَّلْزَلَة — آياتها 8

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

إِذَا زُلْزِلَتِ ٱلْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿١﴾ وَأَخْرَجَتِ ٱلْأَرْضُ أَثْقَالَهَا
﴿٢﴾ وَقَالَ ٱلْإِنسَٰنُ مَا لَهَا ﴿٣﴾ يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا ﴿٤﴾
بِأَنَّ رَبَّكَ أَوْحَىٰ لَهَا ﴿٥﴾ يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ ٱلنَّاسُ أَشْتَاتًا
لِّيُرَوْا۟ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٦﴾ فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا
يَرَهُۥ ﴿٧﴾ وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُۥ ﴿٨﴾

ترتيبها 100 — سُورَةُ العَادِيَات — آياتها 11

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلْعَٰدِيَٰتِ ضَبْحًا ﴿١﴾ فَٱلْمُورِيَٰتِ قَدْحًا ﴿٢﴾ فَٱلْمُغِيرَٰتِ صُبْحًا
﴿٣﴾ فَأَثَرْنَ بِهِۦ نَقْعًا ﴿٤﴾ فَوَسَطْنَ بِهِۦ جَمْعًا ﴿٥﴾ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ
لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٌ ﴿٦﴾ وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٌ ﴿٧﴾ وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ
ٱلْخَيْرِ لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾ ۞ أَفَلَا يَعْلَمُ إِذَا بُعْثِرَ مَا فِى ٱلْقُبُورِ ﴿٩﴾

8 Umvuzo wabo oseNkosini yabo izivande zaseDeni okugeleza enzansi kwazo imifula, bayohlala kuzo unaphakade; u Allah uthokozile ngabo kanti nabo bathokozile ngo Allah. Lokho okumuntu owesaba iNkosi yakho.

# SURA ZALZALA

## UKUZAMAZAMA

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Mhla umhlaba uzanyazanyiswa kanzima.

2 Lapho uyokhafula imithwalo yabo [konke okungcwatshwe kuwo].

3 Umuntu lapho uyothi: “Ingabe ungenwe yini na?”

4 Ngalolosuku uyobe ukhipha izindaba zawo.

5 Ngokuba iNkosi yakho izowambulela.

6 Ngalolosuku abantu baphuma bathi chithi saka beyokhonjiswa izenzo zabo.

7 Ngakhoke lowo owenza okuhle noma kukuncane kanjani, uyokubona.

8 Nalowo owenza okubi, noma kukuncanae kanjani, uyokubona.

# SURA AL-ADIYATI

## IZIGIJIMI

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngifunga ngezigijimi ezihefuzelayo [amahhashi].

2 Eziqhantshisa izinhlansi [ngezinselo].

3 Ezihlasela entathakusa.

4 Zisuse izintuli.

5 Ziqhekeze ibutho.

6 Nebala, umuntu akabongi eNkosini yakhe.

7 Naye futhi ungufakazi kulokho.

8 Nomcebo uwuthande kakhulu.

9 Ingabe akazi mhla kuyokhishwa okusemangcwabeni.

10 Kubekwe obala okusezfubeni.

11 Nebala, iNkosi yabo iyobe yazi konke ngabo ngalolosuku.

## SURA AL-KARI'A

**UMETHUSI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Umethusi.

2 Ingabe uyazi ukuthi yini Umethusi

3 Ingabe uyokwazi kanjani ukuthi yini Umethusi.

4 USuku lapho abantu bayoba njengamavemvana athe chithisaka.

5 Izintaba zona ziyoba njeboya obuhlakazekile.

6 Lowo isikali sakhe [sezenzo] siyoba nesisindo;

7 Uyophila impilo ethokozisayo [eJana].

8 Kepha lowo isikali sakhe siyoba lula;

9 Uyongena eHawiya [eJahanamu].

10 Ingabe uyayazi ukuthi iyini na?

11 UMlilo ovutha amalangabi.

## SURA TAKATURI

**UKWANDISA/UKUQONGELELA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ukuqongelala kuniphazamisile.

2 Kuze kube niyongena emathuneni.

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ﴿١٠﴾ إِنَّ رَبَّهُم بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيرٌۢ ﴿١١﴾

سُورَةُ القَارِعَةِ — ترتيبها 101 — آياتها 11

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ٱلْقَارِعَةُ ﴿١﴾ مَا ٱلْقَارِعَةُ ﴿٢﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْقَارِعَةُ
﴿٣﴾ يَوْمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ ٱلْمَبْثُوثِ ﴿٤﴾
وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ ﴿٥﴾ فَأَمَّا
مَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٦﴾ فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ
﴿٧﴾ وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ ﴿٨﴾ فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٌ
﴿٩﴾ وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا هِيَهْ ﴿١٠﴾ نَارٌ حَامِيَةٌۢ ﴿١١﴾

سُورَةُ التَّكَاثُرِ — ترتيبها 102 — آياتها 8

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلْهَىٰكُمُ ٱلتَّكَاثُرُ ﴿١﴾ حَتَّىٰ زُرْتُمُ ٱلْمَقَابِرَ ﴿٢﴾ كَلَّا سَوْفَ
تَعْلَمُونَ ﴿٣﴾ ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾ كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ
عِلْمَ ٱلْيَقِينِ ﴿٥﴾ لَتَرَوُنَّ ٱلْجَحِيمَ ﴿٦﴾ ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا
عَيْنَ ٱلْيَقِينِ ﴿٧﴾ ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨﴾

3 Qha! Nizokwazi maduze nje.

4 Futhi qha! Nizokwazi maduze nje.

5 Qha! Ukube nje beninolwazi olungenakungabaza.

6 Nakanjani niziyobona iJahanamu.

7 Futhi nizoyibona mathupha ningayingabazi.

8 Futhi nakanjani niyobuzwa, ngalolosuku ngentokomalo [yasemhlabeni].

سُورَةُ العَصۡرِ — آياتها 3 — ترتيبها 103

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَٱلۡعَصۡرِ ١ إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لَفِي خُسۡرٍ ٢ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡحَقِّ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ ٣

سُورَةُ الهُمَزَةِ — آياتها 9 — ترتيبها 104

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

وَيۡلٞ لِّكُلِّ هُمَزَةٖ لُّمَزَةٍ ١ ٱلَّذِي جَمَعَ مَالٗا وَعَدَّدَهُۥ ٢
يَحۡسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخۡلَدَهُۥ ٣ كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤
وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥ نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦ ٱلَّتِي تَطَّلِعُ
عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧ إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨ فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

سُورَةُ الفِيلِ — آياتها 5 — ترتيبها 105

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١ أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ
فِي تَضۡلِيلٖ ٢ وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣ تَرۡمِيهِم
بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤ فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

## SURA ASRI

**ISIKHATHI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngesikathi

2 Ngempela umuntu ulahlekelwe.

3 Ngaphandle kwalabo abakholwayo benze ukulunga futhi belulekana ngeqiniso nangokubekezela.

## SURA HUMAZA

**INHLEBI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Imbubhiso kuyo yonke inhlebi e

2 Lena eqongelela umcebo iwubale.

3 Acabange ukuthi umcebo wakhe uzohlala naye unaphakade.

4 Phinde! Uzotshingelwa eHutwama.

5 Ingabe uyazi ukuthi iyini iHutwama na?

6 UMlilo ka Allah ovuthayo.

7 Oshisa ngisho izinhliziyo.

8 Bayovalelwa kuwo.

9 Ngezihonqo ezinde.

## SURA AL-FILI

**INDLOVU**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Awubonga yini ukuthi yabenzani iNkosi yakho laba abezindlovu na?

2 Akazange yini enze uzungu labo lwangaphumelela na?

3 Wabathumelela ngenkumbi yezinyoni.

4 Zibajikijela ngamagade aqinile.

5 Wabenza baba njengotshani obudliwe [imfuyo].

## SURA KURAYISHI

**ISIZWE SAMAKURAYISHI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ngenxa yenhlala yeza yamaKurayishi

2 Ukujwayela kwabo ukuthatha uhambo lwasebusika nasehlobo.

3 Ngakhoke mabakhonze iNkosi yaleNdlu [iKabha].

4 Lena ebondlayo lapho belambile futhi ibavikele lapho besaba.

## SURA MA'UN

**OKUNANWAYO**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Awumbonanga lowo ophika ukwaHlulelwa.

2 Nguye kanye lowo ohlukumeza izintandane.

3 Futhi akakukhuthazi ukondliwa kwabaswele.

4 Imbubhiso kulabo abenza iSwala,

5 Labo abangaqikeleli ukwenza iSwala yabo ngendlela.

6 Ababukisayo [uma benza iSwala]

7 Futhi bancintshana nangalokho okunanwayo[1]

[1] Njengamanzi nosawoti nomlilo njalonjalo. Izinto okuncintshwana ngazo.

سُورَةُ قُرَيْشٍ — آياتها 4 — ترتيبها 106

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

لِإِيلَافِ قُرَيْشٍ ١ إِيلَافِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَاءِ وَالصَّيْفِ ٢ فَلْيَعْبُدُوا رَبَّ هَٰذَا الْبَيْتِ ٣ الَّذِي أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَآمَنَهُم مِّنْ خَوْفٍ ٤

سُورَةُ الْمَاعُونِ — آياتها 7 — ترتيبها 107

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

أَرَأَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ١ فَذَٰلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ٢ وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ٣ فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ٤ الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ٥ الَّذِينَ هُمْ يُرَاءُونَ ٦ وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ٧

سُورَةُ الْكَوْثَرِ — آياتها 3 — ترتيبها 108

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

إِنَّا أَعْطَيْنَاكَ الْكَوْثَرَ ١ فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ٢ إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ٣

## SURA AL-KHAWUTARI

**UMFULA IKHAWUTARI**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Nebala sikuphile iKhawutari [umfula oseJana].

2 Ngakhoke bhekisa iSwala nomhlatshelo eNkosini yakho.

3 Lowo okugxekayo nguyena empeleni ongevuselwe isibongo [ngozalo lakhe].

سُورَةُ الكَافِرُونَ
ترتيبها 109 — آياتها 6

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ١ لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٢
وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٣ وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٤
وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٥ لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٦

سُورَةُ النَّصۡرِ
ترتيبها 110 — آياتها 3

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١ وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ
يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢ فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ
وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣

سُورَةُ المَسَدِ
ترتيبها 111 — آياتها 5

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١ مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُ مَالُهُۥ وَمَا
كَسَبَ ٢ سَيَصۡلَىٰ نَارٗا ذَاتَ لَهَبٖ ٣ وَٱمۡرَأَتُهُۥ
حَمَّالَةَ ٱلۡحَطَبِ ٤ فِي جِيدِهَا حَبۡلٞ مِّن مَّسَدِۭ ٥

## SURA KAFIRUNA

**ABANGAKHOLWA**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ithi: "Nina eningakholwa!"

2 Angikukhonzi lokhu enikukhonzayo.

3 Futhi nani anikukhonzi lokhu engikukhonzayo.

4 Futhi angisoze ngakukhonza lokhu enikukhonzayo.

5 Futhi nani anikukhonzi lokhu engikukhonzayo.

6 Nine nkolo yenu, name nginenkolo yami.

## SURA NASRU

**USIZO**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Uma sekufike usizo luka Allah nokunqoba.

2 Lapho usubona abantu bengena eNkolweni ka ngobuningi,

3 Phakamisa uDumo lweNkosi yakho uyicele intethelelo, ngokuba Yena Uyathethelelela.

## SURA MASAD

**UQHOTHO**

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Engathi zingabhubha izandla zika Abu Lahabu naye futhi abhubhe.

2 Umcebo wakhe nenzuzo yakhe awusoze wamsiza ngalutho.

3 Uyongena eMlilweni onamalangabi.

4 Kanti nomfazi wakhe uzobe ethwele izinkuni.

5 Emqaleni wakhe uyobe enoqhotho oluphothiwe.

## SURA AL-IK'LAS

### UBUMSULWA

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ithi: "U Allah Munye vo"

2 U Allah Ozimele.

3 Akazali futhi akazalwanga.

4 Futhi akekho noyedwa angafaniswa Naye.

## SURA FALAKU

### UKUSA

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ithi: "Ngizivikela ngeNkosi youkusa.

2 Ebubini balokho akudalile.

3 Nasebubini bobusuku uma kuhlwa.

4 Nasebubini abafazi [abathakathayo] abakhafulela amafindo.

5 Nasebubini bonomona lapho eba nomona.

## SURA NASI

### ABANTU

**Egameni lika *Allah* Onomusa Onesihawu**

1 Ithi: "Ngizivikela ngeNkosi yesintu"

2 INkosi yesintu

3 Ekhonzwa ngabantu.

4 Ebubini bomhlebeli onyamalalayo.

ترتيبها 112 سُورَةُ الإِخْلَاصِ آياتها 4

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١ ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢ لَمْ يَلِدْ
وَلَمْ يُولَدْ ٣ وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ٤

ترتيبها 113 سُورَةُ الفَلَقِ آياتها 5

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلْفَلَقِ ١ مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢ وَمِن
شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣ وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِى
ٱلْعُقَدِ ٤ وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥

ترتيبها 114 سُورَةُ النَّاسِ آياتها 6

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١ مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢ إِلَٰهِ
ٱلنَّاسِ ٣ مِن شَرِّ ٱلْوَسْوَاسِ ٱلْخَنَّاسِ ٤ ٱلَّذِى
يُوَسْوِسُ فِى صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥
مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦

5 Lona ohlebela izinhliziyo zabantu.

6 Lowo noma umuntu.

# IMIBUZO EBALULEKILE EMPILWENI YEMUSILIMU

**1 iMusilimu lizithatha kuphi izimfundiso zokholo lwakhe na?**

Lizithatha eNcwadini ka Allah [iKurani] kanye naseZimfundisweni eziqinisekisiwe zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), lesi esingakhulumi izinkanuko zakhe, kepha kuphela lokho u Allah amambulele kona. Ngokuqikelele ukuhambisana nokuqonda kwamaSahaba kanye nobabamkhulu abaqotho.

**2 Uma sinokuhlukana kwemibono sibuyela kuphi ukuthola isisombululo na?**

Sibuyela enkolweni emsulwa, ngokuthola isisombululo eNcwadini ka Allah naseZimfundisweni zeSithunywa Sakhe (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Bheka ngoba u Allah uthi: **"Uma niphikisana ngento ethile, yethuleni ku Allah neSithunywa Sakhe uma ngempela nikholwa ku Allah nasoSukwini lokugcina."** [Kurani, 4:59]

neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Nginishiye nezinto ezimbili, anisoze naphambuka uma nibambelele kuzo: iNcwadi ka Allah neZimfundiso zeSithunywa Sakhe"** [Muwata]

**3 Ilona liphi iqembu eliyohlengeka na?** iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Ibandla lami liyoqembuka libe amaqembu angamashumi ayisikhombisa nantathu, wonke ayongena eMlilweni [weSihogo] ngaphandle kwelilodwa, Bathi: "Ilona liphi lelo na, Sithunywa sika Allah? Wathi: "Labo abakwinkambiso yami nabaLandeli bami".** [Ahmadi]

**4 Yimiphi imibandela yokwamukeleka kwesenzo esihle na?**

**i) Ukukholelwa ku Allah eYedwa vo:**isenzo esihle ngeke samukelwa ku*Mushiriki* (obhanqa u Allah).

**ii) Inhloso emsulwa:**ukuhlosa ukuthokozisa u Allah ngaleso senzo.

**iii) Inkambiso yeSithunywa:**kufanele sihambiselane nezimfundiso zeSithunywa, ngokuba akukho ukukhonza u Allah ngokungekho ezimfundisweni zaso.

Uma owodwa walemibandela awukho, isenzo leso asamukelekile.

**5 Yiziphi izigaba ze-Nkolona?**

Izigaba zenkolo zintathu:***i-Isilamu*,*i-Imani***kanye ***ne-Ihisani***

**6 Iyini i-Isilamu futhi nezinsika zayo zingaki na?**

*I-Isilamu*, ukuzinikela ngokuphelele ku Allah ngobunye baKhe nokuthobela iNtando Yakhe nokuziqhelelanisa *neShirik*i nabantu bayo.

Bese kuthi izinsika zayo, zinhlanu, *uRasulullah* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) wazibalula mhla ethi: **"*I-Isilamu* yakhelwe phezu kokuhlanu: ukufakaza ukuthi akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah nanokuthi uMuhamadi iSithunywa sika Allah, nokwenza *iSwala* ngokuqikelela, nokukhipha *iZaka*, nokuthatha uhambo lweHaji kanye nozila ngenyanga *yeRamadani*".** [Bhukari no Musilimu]

**7 Iyini i-Imani kanti futhi zingaki izinsika zayo na?** *i-Imani*: 'ukukholwa ngenhliziyo, nokuphimisa ngolimi kanye nokukwenza ngamalunga omzimba. Iyaphakama ngezenzo ezinhle, ifiphale ngezenzo eziphambukile.'

U Allah uthi: **"...ukuze bandelwe i-imani ngaphezukwe-imani yabo"** [Kurani, 48:4]

iSithunywa sona sathi: **"I-Imani iyizigaba ezingamashumi ayisikhombisa nento, esiphakeme kunawo wonke amagama athi: 'Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah', kuthi esiphansi kunawo wonke: 'ukuqhelisa okulimazayo endleleni', kanti amahloni esinye sezigaba ze-Imani"** [Muslim]

Okunye okuqinisekisa lokhu, ukukhuthala iMusilimu elikutholayo ngezikhathi sokwenza okuhle [njengeRamadani, njll.] nokubhocobala okuba khona uma lenze okuphambukile. U Allah uthi: **"Izenzo ezinhle ziyazesula ezimbi"** **[Kurani, 11:114]**
Bese iZinsika zayo i-Imani zibe yisithupha. Njengoba iSithunywa sazibalula sithi: **"Ukukholwa ku Allah, neZingelosi Zakhe, neziNcwadi Zakhe, neZithunywa Zakhe, nasoSukwini lokuGcina, nakuKadari enhle nembi."** **[Bhukgari]**

**8 Kuchaza ukuthini ukuthi (لا إله إلا الله) na?** Kusho ukuthi, akekho onegunya noma ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah kuphela.

**9 Ingabe u Allah unathi na?** Nebala, u Allah unathi ngoLwazi lwaKhe noKuzwa kwaKhe nokuBona kwaKhe nokuHlenga kwaKhe nokweNgamela kwaKhe nangaMandla aKhe kanye neNtando yaKhe. Kepha iSiqu saKhe asihlangani nendalo; bheka ngoba ayikho neyodwa indalo engamengamela noma imhaqe.

**10 Kungenzeka yini ukuba u Allah abonwe mathupha ngamehlo enyama na?** AmaMusilimu abumbene ngo elethu ekutheni u Allah akabonwa lapha emhlabeni, kepha uyobonwa ngabakholwayo kweLizayo, mhla wobuthwano eJana. U Allah uthi: **"Ngalolo suku ubuso buyobe buqhakazile. Bubheke iNkosi yawo"** **[Kurani,]**

**11 Kusiza ngani ukwazi amaGama neZiphawulo zika Allah na?** Into yokuqala u Allah ayinqumele isintu ukuba simazi Yena; uma sesimazi, simkhonze ngokufanele. U Allah uthi: **"Ngakhoke iba nolwazi ngokuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah futhi ucele intethelelo ngezimpambuko zakho..".** **[Kurani, 47:19]**
Ngakhoke ukukhumbula ukuthi u Allah *'unoMusa oyinala'* kuletha *ithemba*, kanti ukukhumbula ukuthi *'ujezisana kanzima'* kuqinisa *ukumesaba*, kuthi ukumkhumbula *'njengoYena Yedwa Ophayo'* lokhu kukhuthaze *ukumbonga*. Ukukhonza ngamaGama ka Allah neZiphawulo zaKhe, kusho ukuwazi nokuqonda incazelo yawo nangokwenza ngokwenkambiso yawo.
Kwamanye amaGama neZiphawulo zika Allah, kunalawo ancomeka ngawo umuntu uma ephila ngawo, njengoLwazi noMusa kanye noBulungiswa. Kadeni kunalawo agxekwa ngawo umuntu uma ezibiza ngawo, njengokuzenza okhonzwayo, nokuzikhukhumeza kanye nokuziqhakambisa. Kubuye kube nalezo ziphawulo umuntu anconywa ngazo aphinde futhi ayelelwe ukuba abenazo, kepha kungeke zasetshenziswa kuMdali, njengobunceku, ukuthembela, ukweswela, ukuzehlisa nokweswela njalonjalo. Abathandekayo ku Allah yilabo abanesimilo asithandayo , kuthi abangathandeki kube yilabo abanesimilo Angasithandi.

**12 Ayini amaGama ka Allah Amahle?** U Allah uthi: **"U Allah unamaGama Amahle, ngakhoke khulekani kuYe ngawo"** **[Kurani, 7:180]**
Kanti neSithunywa sika Allah (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sakugcizelela sathi: **"U Allah unamaGama angamashumi ayisishiyagalolunye nesishiyagalolunye, lowo ozowazi uyongena eJanna".** **[Bukgari no Musilimu]**

**Ukwazi lamaGama kusho izinto ezintathu:**

**1.** Ukuwazi wona uqobo kanye nenani lawo.

**2.** Ukuqonda incazelo yawo nemiqondo yawo kanye nokukholwa kuwo. Uma umuntu ethi **الحكيم**- *Okhaliphile*, kumele ayekele zonke izinto ku Allah ngoba yonke into yenzeka ngokukhalipha nobuhlakani baKhe.

**3.** Ukukhuleka ku Allah ngawo. Njengesibonelo athi: "Wena **السِّتِّير** - *Ofihlayo,* ngifihlele amahlazo ami, Wena **الكريم** - *Onobubele,* yiba nobubele kimi!"
U Allah uthi (ngo*Sulayimani* mhla ekhuleka): **"ungiphe ubukhosi ongasoze wabunika omunye emva kwami ngokuba Wena nebala Ungophayo!"** [Kurani, 37:35]

**Kantike lowo ohlaziya iZambulo zeKurani kanye nezimfundiso zeSunna eziqinikisekisiwe uyokhona ukuwaqoqa amaGama ka Allah Amahle, yiwoke lawa**

| | IGAMA | INCAZELO |
|---|---|---|
| | (أَللهُ) **Allah** | Nguyena ofanelwe ukukhonzwa nokukhothenyelwa yindalo yaKhe yonke. Nguyena okhonzwayo othotshelwayo, okhothanyelwayo, nowelwa phansi ngobuso futhi yonke inhlobo yokukhonza ibhekiswa kuYe. |
| 1 | **Ar-Rahman** (الرَّحْمَنُ) | **(Onomusa)** iGama elikhombisa ukubuningibomusa waKhe nokungamela kwawo yonke indalo. Leli lisetshenjiswa ku Alla kuphela, akuvumelekile nakancane ukulisebenzisa komunye ngaphandle kwaKhe. |
| 2 | **Ar-Raheem** (الرَّحِيمُ) | **(Onesihawu)** Unesihe nentethelelo kulabo abakholwayo lapha emhlabeni nakwelizayo. Bheka ngoba ubaholele ekukhonzeni Bheka ngoba ubaholele ekukhonzeni Yena yedwa vo, futhi ubahlomulisa kwelizayo ngeJana. |
| 3 | **Al-Afuwu** (العفُوُ) | **(Onobunene)** Wesula izimpambuko zomuntu azedlulise futhi engabe esemujezisa ngazo, nakuba umuntu simfanele isijeziso. |
| 4 | **Al-Ghafoor** (الغفُوْرُ) | **(Umthetheleli)** Ufihla izimpambuko zomuntu angahlazi esidlangalaleni futhi athelele angamjezisi. |
| 5 | **Al-Ghaffaar** (الْغَفَّار) | **(Othethelelayo)** iGama elichaza ukuthethele kuka Allah okungenamkhawulo kulowo ophambukile ocela intethelelo. |
| 6 | **Ar-Raoof** (الرَّءُوف) | **(Onobubele)** Ububele obujule ukundlula isihawu. Unabo kuyo yonke indalo emhlabeni kuthi bayobuthola nakhelizayo, labo abangabangani baKhe abakholwayo. |
| 7 | **Al-Haleem** (الْحلِيمُ) | **(Onesineke)** Akasheshi ukujezisa indalo yaKhe nakuba enawo amandla okukwenza lokho. Kunalokho uyabathethelela abaxolele. |
| 8 | **At-Tawwaab** (التَّوَّابُ) | **(Oxolelayo)** Upha amathandayo amandla okubuyela endleleni, bese eyabathethelela. |
| 9 | **As-Sitteer** (السِّتِّيْرُ) | **(Ofihlayo)** Ufihla mamhlazo nezimpambuko zabantu angabahlazi esidlangalaleni. Belu uyathanda ukuba umuntu afihle amahlazo akhe angawavezi kwabanye abantu, aphinde futhi aqikelele ukufihla ingasese lakhe. |
| 10 | **Al-Ghanee** (الْغَنِيُّ) | **(Ozimele)** Akadingi lutho endalweni yaKhe, ngokuba uphelele. Kepha indalo yaKhe yona iyamdinga futhi incike emseni nasosizweni laKhe. |
| 11 | **Al-Kareem** (الْكَرِيمُ) | **(Onobubele)** Unezibusiso eziyinala futhi uphana kakhulu. Upha akuthandayo kwamthandayo ngendlela ethandwa nguYe, umcelile noma ungamcelanga. Futhi athethelele izimpambuko afihle namahlazo. |
| 12 | **Al-Akram** (الأَكْرَمُ) | **(Ophisanayo)** Ophana ngokwendlulele, akekho noyedwa ongafaniswa naYe kulokho. Zonke izibusiso zivela kuYe futhi uhlomulisa abakholwayo ngoMusa waKhe futhi ayeke aphika iqiniso isikhashana ukuze abehlulele ngeBulungiswa baKhe. |
| 13 | **Al-Wahhaab** (الْوَهَّابُ) | **(Ophanayo)** Uphana ngezipho eziningi ngaphandle kokufuna umvuzo othize. Uphana ngaphandle kwemibandela futhi ubusisana nangaphandle kokucela. |

| | | |
|---|---|---|
| 14 | **Al-Jawaad** (الْجَوَادُ) | **(Ophisinayo)** Ophisanayo nobusisa ngokungemakhwulo indlao yaKhe. Kanti labo abakholwayo yibona abahlabana kakhulu ngokuPhana kwaKhe noMusa waKhe. |
| 15 | **Al-Wadood** (الْوَدُودُ) | **(Onothando)** Uthanda abamthobelayo, ubakhombisa uthando lwaKhe ngokubathethelela ababusise, bathokoze ngaYe futhi amukele imisebenzi yabo. Aphinde abenze babe nogazi emhlabeni. |
| 16 | **Al-Mutee** (الْمُعْطِي ) | **(Onikayo)** Unika amthandayo endalweni yaKhe akuthandayo kumcebo waKhe. Labo abamthobelayo bahlaba kakhulu ekunikeni kwaKhe. Futhi nguYe owanika yonke ukudaleka nokubumbeka kwayo. |
| 17 | **Al-Waasi** (الْوَاسِعُ) | **(Obanzi)** Ubanzi ngeZiphawulo zaKhe, akekho ongamthopha amqede. Ubanzi ngobuKhulu baKhe nobuKhosi baKhe. Ubanzi ngentethelelo nangomusa. Ubanzi ngezibusiso nokwenzela umusa. |
| 18 | **Al-Muhsin** (الْمُحْسِنُ) | **(Onobuhle)** Nguyena onobuhle obuphelele qobo lwaKhe naseMagameni naseZiphawuleni zaKhe kanye naseKwenzeni kwaKhe. Futhi wadala yonke into yaba yinhle. Futhi wenzela indalo yaKhe okuhle. |
| 19 | **Ar-Raaziq** (الرَّازِقُ) | **(Umondli)** Ungumondli wendalo yonke futhi nguYena obekele wonke umuntu isondlo ngaphambi kokudala izizwe. Nguyena futhi oqinisekisa ukuthi ubondla bonke. |
| 20 | **Ar-Razzaaq** (الرَّزَّاقُ) | **(Ondlayo)** Leli igama elokhombisa ukunakekela kwaKhe okukhulu kundalo yaKhe, ngisho noma bengamcelanga. Kangokuthi unakekela ngisho nalabo abameyisayo imbala. |
| 21 | **Al-Lateef** (اللَطِيفُ) | **(Onochule/Onobunene)** Wazi yonke imininingwane, akukho okufihlakele kuYe. Uletha okuhle endlalweni yaKhe ngezindlela ezifihlakele lapho abangalindele khona. |
| 22 | **Al-Khabeer** (الْخَبِيْرُ) | **(Onolwazi)** Ulwazi lwaKhe lwengamele ingaphakathi nengaphandle lwezinto. |
| 23 | **Al-Fattaah** (الْفَتَّاحُ) | **(Umvuleli)** Uvulela ngoBuhlakani baKhe nangoLwazi lwaKhe umcebo wobuKhosi baKhe nomusa waKhe kanye nokwabela kwaKhe kunoma yimuphi amthandayo. |
| 24 | **Al-Aleem** (الْعَلِيمُ) | **(Owaziyo)** Ulwazi lwaKhe lwengamele yonke into esobala nengasese, nokuyimfihlo nokusesindlangalaleni. Kanye nokwendlula nokwamanje nokwakusasa, ayikho neyodwa into angayazi. |
| 25 | **Al-Barr** (الْبَرُّ) | **(Onesihle)** Unesihle esibanzi kundalo yaKhe. Ngendlela aphana ngayo, akekho noyedwa ongabala izibusiso zaKhe. Bheka ngoba uthethelela inceku yaKhe ayisize futhi ayivikele. Aphinde amukele okuncane kuyo inceku, akwandise. |
| 26 | **Al-Hakeem** (الْحَكِيمُ) | **(Okhaliphile)** Wenza izinto ngononina futhi ukuhlela kwaKhe akunaphutha futhi akuphazami. |
| 27 | **Al-Hakam** (الْحَكَمُ) | **(Umehluleli)** Wehlulela indalo yaKhe ngobulungiswa futhi acindezeli muntu. Bheka ngoba nguYe owaletha iNcwadi [iKurani] Yakhe Ehloniphekile ukuze isetshenziswe ukwehlulela isintu. |
| 28 | **Ash-Shaakir** (الشَّاكِرُ) | **(Obongayo)** Uyametusa lowo omthobelayo futhi amuphe umvuzo nakuba kuyinto encane. Kuthi lowo okhombisa ukubonga, amandisele lapha emhlabeni amuphe umvuzo kwelizayo. |
| 29 | **Ash-** | **(Onokubonga)** Wamukela kona lokho okuncane okwenziwa abantu, |

| | | |
|---|---|---|
| | **Shakoor (الشَّكُورُ)** | akuphindaphinde ngomvuzo. Ambonge umuntu ngokwamukela isenzo futhi amuphe umvuzo ngokubonga kwakhe. |
| 30 | **Al-Jameel (الْجَمِيْلُ)** | **(Omuhle)** Muhle yena qobo kwaKhe futhi unaMagama amahle neZiphawulo ezinhle, noKwenza kwaKhe kuhle, unobuhle bonke jikelele. Futhi bonke ubuhle obukhona emhlabeni buvela kuYe. |
| 31 | **Al-Majeed (الْمَجِيدُ)** | **(Onobukhulu)** Unobukhulu nokuhlonishwa nokuphakama emazulwini nasemhlabeni. |
| 32 | **Al-Walee (الْوَلِىُّ)** | **(Umsizi)** Nguyena obhekelele zonke izinto zendalo yaKhe nohlela ubukhosi baKhe futhi nguyena umsizi nomlekeleli wabangane bakhe. |
| 33 | **Al-Hameed (الْحَمِيدُ)** | **(Odunyiswayo)** Ungodunyiswayo ngaMagama aKhe neZiphawulo zaKhe noKwenza kwaKhe. Udunyiswa ebuhleni nabubini, ebunzimeni nasentokomalweni. Lonke udumo lungolwaKhe yedwa, phela nguYe ongenasici. |
| 34 | **Al-Maulaa (الْمَوْلَى)** | **(Oyisiphephelo)** UngoYisiphephelo neNkosi Ehloniphekile futhi usiza abangane baKhe. |
| 35 | **An-Naseer (النَّصِيْرُ)** | **(Osizayo)** Ulekelele ngosizo lwaKhe lowo nalowo amthandayo. Futhi lowo amsizayo akasoze anqotshwa kuthi lowo amlahlayo akekho oyomsiza. |
| 36 | **As-Samee (السَّمِيعُ)** | **(Ozwayo)** Ukuzwa kwaKhe kwengamele yonke imfihlo nokuhelebela futhi nalokho okukhulunya obala. Uzwa yonke imisindo emincane nemikhulu. Yingakho ekhona ukuphendula imikhuleko. |
| 37 | **Al-Baseer (الْبَصِيرُ)** | **(Obonayo)** Ukubona kwaKhe kengamele yonke into ekhona engabonwa nebonwayo, efihlakele noma esobala noma ngabe ingabancane noma ibe nkulu kangakanani. |
| 38 | **Ash-Shaheed (الشَّهِيدُ)** | **(Ongufakazi)** Uqaphe yonke eyenziwa indalo yaKhe. Futhi uzifakazela ngoBunye bakhe nobulungiswa. Futhi uyofazela abakholwayo nabakholwa uBunye baKhe ngokuba neqiniso, kanjalo neZithunywa nezingelosi. |
| 39 | **Al-Raqeeb (الرَّقِيبُ)** | **(Oqaphile)** Uqaphe futhi uqopha yonke into eyenziwa indalo yaKhe, akaphuthwa lutho nakancane. |
| 40 | **Ar-Rafeeq (الرَّفِيْقُ)** | **(Onobunene)** Unobubele ekwenzeni kwaKhe futhi unesineke. Uphatha izinceku zaKhe ngobubele nangobunene, yingakho engabathwesi okuphezu kwamandla abao. Futhi uyabathanda labo abanobubele. |
| 41 | **Al-Qareeb (الْقَرِيْبُ)** | **(Oseduze)** Usondele kundalo yaKhe yonke, ngolwazi lwakhe nangamandla akhe nangesihe saKhe nangosizo lwaKhe kwabakholwayo. Nakuba kunjalo ungaphezu kendalo yaKhe ngaphezu kwesiHlalo sakhe, akahlangene nendalo yakhe. |
| 42 | **Al-Mujeeb (الْمُجِيْبُ)** | **(Ophendulayo)** Uphendula imikhuleko yabakhulekayo afeze nezicelo zabacelayo ngokolwazi lwaKhe nokukhalipha kwaKhe. |
| 43 | **Al-Muqeet (الْمُقِيْتُ)** | Nguyena odale ukudliwayo futhi wakwenza kwafinyelela kuzidalwa zaKhe. Futhi nguYena okuqaphile kanye nezenze zabantu. |
| 44 | **Al-Haseeb (الْحَسِيبُ)** | **(Owanele/Umehluleli)** Wanele indalo yakhe kuzo zonke izinto ezibathintayo kwezomhlaba nokholo. Futhi nguYena oyobahlulela ngabakwenzile kulomhlaba. |
| 45 | **Al-Mumin (الْمُؤْمِنُ)** | **(Umqinisekisi/Umphephisi)** Uqinisekise iZithunywa kanye nalandeli bazo ngokubafakazela ukuthi baneqiniso nangezimangaliso aziletha ziqinisekisa lokho. Futhi konke ukuthula nokuphepha kuvela kuYe. Uphephisa abakholwayo ekubeni baqilwe noma bajeziswe noma babe |

| | | |
|---|---|---|
| | | novalo ngoSuku lokwaHlulelwa. |
| 46 | **Al-Mannaan (الْمَنَّانُ)** | **(Ophisanayo)** Uphana futhi ubusisana kakhulu, kanti kuningi okuhle akwenzela indalo yaKhe. |
| 47 | **At-Tayyib (الطَّيِّبُ)** | **(Omsulwa)** Ungcwele ufuthi akanasici. Nguyena onobuhle bonke ongalenzi nancane iphutha. Kuningi okuhle akwenzela indalo yaKhe. Futhi wamukela kuphela izenzo neminikelo emsulwa. |
| 48 | **Ash-Shaafee (الشَّافى)** | **(Umelaphi)** Welapha izinhliziyo nemizimba ezifeni. Amakhambi yiwona kuphela asezandleni zabantu, kepha ukulapha kuseSandleni sika Allah kuphela. |
| 49 | **Al-Hafeez (الْحَفِيظُ)** | **(Umvikeli)** Unhlenga abakholwayo nezenzo zabo ngomusa waKhe. Avikele ngamandla aKhe indalo yaKhe yonke. |
| 50 | **Al-Wakeel (الْوَكِيلُ)** | Unakekela indalo yaKhe, nguyena obhekele ukudalwa nokwanda kwendalo yaKhe. Abakholwayo babeka ithemba kulokho abafuna ukwenza. Futhi bacela kuYe usizo ukufeza abakufunayo bese bembonga lapho sebekutholile baphinde bathokozele ababelwe kona emva kokuvivinywa. |
| 51 | **Al-Khallaaq (الْخَلاَّقُ)** | **(Odalayo)** Udala ngobuningi izidalwa ezahlukahlukene. Futhi uyohlala njalo edala. |
| 52 | **Al-Khaaliq (الْخَالِقُ)** | **(Umdali)** Udala zonke izinto ezisusa phansi engazithathelanga ndawo. |
| 53 | **Al-Baari (الْبَارِئُ)** | **(Umenzi)** Wenze kwakhona konke lokhu abekade ehlele ukukudala. |
| 54 | **Al-Musawwir (الْمُصَوِّرُ)** | **(Umbumbi)** Ubumbe indalo yaKhe ngomfanekiso awukhethile ngobuhlakani nolwazi kanye nomusa waKhe. |
| 55 | **Ar-Rabb (الرَّبُّ)** | Unakekela indalo yakhe ngezibusiso zaKhe ayikhulise kancane kancane. Futhi unakekela abasondelene naYe ngalokho okubakha izinhliziyo. Futhi unguMdali Umnikazi Ophethe. |
| 56 | **Al-Azeem (الْعَظِيمُ)** | **(Onobukhulu)** Ubukhulu bonke bungobaKhe, Yena qobo lwaKhe kanye naMagama neZiphawulo zaKhe. Yingakho kusemqoka ukuthi indalo yaKhe imhloniphe, ihloniphe imiyalelo yaKhe. |
| 57 | **Al-Qaahir (القَاهِرُ)** | **(Umakhonya)** Nguyena ingqungqulu engumakhonya kundalo yaKhe futhi uyathotshelwa (yonke into yenzeka ngentando yaKhe). |
| 58 | **Al-Qahhaar (الْقَهَّارُ)** | **(Ongumakhonya)** Ingcizelelo yokungaphezulu. |
| 59 | **Al-Muhaymin (الْمُهَيْمِنُ)** | **(Owengamele)** Wengamele yonke into, konke kungaphasi kwaKhe. |
| 60 | **Al-Azeez (الْعَزِيزُ)** | **(Usomandla)** Yonke iminxa yokuhlonisha ingeyaKhe. Unamandla akasoze anqotshwa, uyavikela akadingi muntu. Futhi unamandla okulawula yonke into, akukho okwenzeka ngaphandle kwemvumo yaKhe. |
| 61 | **Al-Jabbaar (الْجَبَّارُ)** | Intando yaKhe iyona egcinayo. Yonke indalo ilawula nguYe futhi ithobela ubukhulu baKhe nemiyalelo yaKhe. Uthoba onomoya ophukile, andisele oswele aphinde enzele lula osebunzimeni alaphe nogulayo. |
| 62 | **Al-Mutakabbir (الْمُتَكَبِّرُ)** | **(Ophakeme)** Ungophakeme ongenasici ongayihlukumezi indlao yaKhe. Uphakeme, yingakho lowo ozama ukufana naYe kulokho uyamjezisa aqede ngaye. |

| | | |
|---|---|---|
| 63 | **Al-Kabeer (الكَبِيرُ)** | **(Omkhulu)** Mkhulu Qobo lwaKhe, nakuZiphawulo zaKhe noKwenza kwaKhe. Akekho noyedwa omkhulu kunaye. Empeleni yonke into incane ngaphambi kobukhulu bakhe. |
| 64 | **Al-Hayee (الْحَيِيُّ)** | **(Onamahloni)** Unamahloni afanele ubukhulu boBuso baKhe naMandla aKhe. Amahloni ka Allah, awokuphana nokubusisa kanye nobukhulu. |
| 65 | **Al-Hayy (الْحَيُّ)** | **(Ophilayo)** Uphila unaphakade futhe uyohlala ekhona , akanasiqalo akanasiphetho. Futhi konke ukuphila kuvela kuye. |
| 66 | **Al-Qayyoom (القَيُّومُ)** | **(Umhlengi)** Uzimele akadingi muntu. Konke okusemazulwini nasemhlabeni kunakekelwa nguYe, konke kudinga Yena. |
| 67 | **Al-Waarith (الوارِثُ)** | Nguyena oyohlala ekhona sekushabalele yonke into, futhi yonke into iyobuyela kuYe mhla sekushabalele abanikazi. Ngoba konke esinakho sibanjisiwe, langalimbe kuyobuyela kumniniyo, u Allah. |
| 68 | **Ad-Dayyaan (الدَّيَّانُ)** | **(Umehluleli)** Yonke indalo iphethwe nguYe, futhi nguyena owehlula abantu ngezenzo zabo. Uma zizinhle uyawuphiphinda umvuzo kepha uma zizimbi uyabajezisa. |
| 69 | **Al-Malik (الْمَلِكُ)** | **(Inkosi)** Nguyena ubongoza, wenza intando yaKhe endalweni yaKhe. Futhi akekho omenzele utho ekumeni kobukhosi baKhe noma ekukunakekeleni. |
| 70 | **Al-Maalik (الْمَالِكُ)** | **(Umnikazi)** Nguyena kuphela ofanelwe ukuba umnikazi wayo yonke into kusukela eyisunga eyidala. Futhi uyohlala engumnikazi njalo noma sekushabalele yonke into. |
| 71 | **Al-Maleek (الْمَلِيْكُ)** | Bonke ubukhosi bungobaKhe (uyiNkosi yamakhosi). |
| 72 | **As-Subbooh (السُّبُّوحُ)** | Akanasici ngoba uneZiphawulo eziphelele nobuhle bonke. |
| 73 | **Al-Quddoos (الْقُدُّوسُ)** | **(Ongcwele)** Uhlanzekile kukho konke ukungcola nezici, ngoba nguYena kuphela onokuphelela konke. Yingakho engaqhathaniswa nalutho. |
| 74 | **As-Salaam (السَّلامُ)** | **(Onokuthula)** Ongenasici yena uqobo naseMagameni akakhe neZiphawulo zaKhe naseKwenzeni kwaKhe. Futhi konke ukuthula emhlabeni kuvela kuYe. |
| 75 | **Al-Haqq (الْحَقُّ)** | **(Oyiqiniso)** Ukuba khona kwaKhe akungatshazwa, kanjalo naMagama neZiphawulo zaKhe nokuthi nguYena kuphela ofanele ukuba akhonzwe. |
| 76 | **Al-Mubeen (الْمُبِيْنُ)** | **(Ocacisayo)** Yonke into ngaye icacile, uBunye baKhe noBuhlakani baKhe noMusa waKhe. Futhi ucacisele abantu indlela yeqiniso ukuze bayilandele neyempambuko ukuze bayigweme. |
| 77 | **Al-Qawee (الْقَوِيُّ)** | Umnini mandla wonke nentando engaphaphalazi. |
| 78 | **Al-Mateen (الْمَتِيْنُ)** | Unamandla amaningi, yingakho engahlangabezani nobunzima noma ukhathala kulokho akwenzayo. |
| 79 | **Al-Qaadir (الْقَادِرُ)** | Unamandla okwenza noma yini, akehlulwa yilutho emhlabeni nasemazulwini, futhi nguYena ohlela zonke izinto. |
| 80 | **Al-Qadeer (الْقَدِيْرُ)** | Onamandla angenamkhawulo okwenza noma yini. |
| 81 | **Al-Muqtadir (الْمُقْتَدِرُ)** | Unamandla angenamkhawulo ekwabeni izabelo nasekuzidaleni ngolwazi ayekade analo. |

| | | |
|---|---|---|
| 82 | **Al-Alee (الْعَلِىُّ)** | **(Ophezulu)** Uhlala njalo ephezulu ngisho nokulawula nesiqu saKhe siphezulu. Yonke into ilawulwa nguYe. Akukho nokukodwa okungaphezu kwaKhe. |
| 83 | **Al-Aala (الأَعْلَى)** | **(Ongaphezulu)** |
| 84 | **Al-Mutaaal (الْمُتَعَالُ)** | Konke okuphakeme akuyilutho phambi kwaKhe. Futhi akukho nokukodwa okungaphezu kwaKhe. Yonke into ingaphansi kwaKhe ilawulwa nguYe. |
| 85 | **Al-Muqaddim (الْمُقَدِّمُ)** | Nguyena oletha phambili izinto azibeke ngononina ngokwentando yaKhe nobuhlakani baKhe. Futhi uqhakambisa abanye kunabanye ngolwazi nomusa waKhe. |
| 86 | **Al-Muakhkhir (الْمُؤَخِّرُ)** | Ubeka izinto ngononina, uletha phambili noma ahlehlisele emuva akuthandayo ngobuhlakani bakhe. Futhi uhlehlisa isijeziso ezincekwini zaKhe hleze bacele intethelelo babuyele endleleni. |
| 87 | **Al-Musair (الْمُسَعِّرُ)** | **(Umbekinanani)** Nguyena owandisa noma ehlise amanani okubiza kwezinto kanye nokubaluleka noma umthelela wazo. Bese izinto zibize kakhulu noma kancane ngokobuhlakani baKhe nolwazi lwaKhe. |
| 88 | **Al-Qaabid (الْقَابِضُ)** | Nguyena othatha imiphefumulo. Futhi nguyena oncisha noma ubani isabelo ngokobuhlakani baKhe namandla aKhe ukuze abavivinye. |
| 89 | **Al-Baasit (الْبَاسِطُ)** | Ubusisa abantu ngesabelo esiniyinala ngokuphana kwaKhe nomusa waKhe. Ukuze abavivinye ngobuhlakani bakhe. Futhi uvula iZandla ukuthethelela labo abaphambukile. |
| 90 | **Al-Awwal (الأَوَّلُ)** | **(Owokuqala)** Akukho lutho okuke kwabakhona ngaphambi kwaKhe, ungowokuqala kepha ongenasiqalo. Futhi konke okukhona kuyindalo yaKhe edalwe nguYe. |
| 91 | **Al-Aakhir (الآخِرُ)** | **(Owokugcina)** Uyohla ekhona unaphakade, akekho oyobakhona emva kwaKhe, ungowokugcina kepha ongenasiphetho. Futhi konke okusemhlabeni kuyoshalala kubuyele kuYe. |
| 92 | **Az-Zaahir (الظَّاهِرُ)** | Ungaphezu kwayo yonke into, akukho okungaphezu kwaKhe. Futhi ulawula aphinde ayingamele yonke into. |
| 93 | **Al-Baatin (الْبَاطِنُ)** | Akukho lutho olusondele ukudlula Yena futhi wengamele yonke into. Kepha akabonwa ngamehlo lapha emhlabeni. |
| 94 | **Al-Witr (الوِتْرُ)** | Munye akanamlingani futhi angefaniswe nalutho. |
| 95 | **As-Sayyid (السَّيِّدُ)** | Ungumphathi wezinto zonke, ungumphathi wendalo yakhe nomniniyo. |
| 96 | **As-Ṣamad (الصَّمَدُ)** | Ukulawula zonke izinto, yingakho ukufezwa kwezidingo zabantu kubhekiswa kuye kuphela ngoba yibona abamdingayo. Futhi nguye ophana ngokudla kepha yena akakudingi nhlobo. |
| 97 | **Al-Waahid (الْوَاحِدُ)** | **(Omunye)** Nguye yedwa ongenasici futhi akanamlingani kulokho, yingakho nje engefaniswe nalutho. Lokhu kwenza kube nguYena kuphela ofanele akhonzwe. |
| 98 | **Al-Ahad (الأَحَدُ)** | **(Oyedwa)** |
| 99 | **Al-Ilah (الإِلَهُ)** | **(Okhonzwayo)** Nguyena yedwa vo ofanele ukukhonzwa ngokweqiniso. |

**13 Yini umehluko phakathi kwaMagama ka Allah neZiphawulo zaKhe na?**
Amagama ka Allah neZiphawulo zaKhe ayefana ekutheni uyakhona ukuwa sebenzisa lapho ucela ukuvikeleka noma ufunga ngawo. Kepha kukhona la ehluka khona; kokubalulekile ukuthi:
Okokuqala:ukuzibiza "ngesigqila sika" noma ukhuleka [idu'a] ungakwenza ngaMagama ka Allah kepha hhayi ngeZiphawulo. Ngakhoke umuntu angazibiza ngo [عبد الكريم] –' isigqila soPhayo', kepha akavunyelwe ukubiza ngo [عبد الكرم] – 'isigqila sokupha'. Angakhuleka [idu'a] athi [يا كريم] – 'Wena Ophayo' kepha akavunyelwe ukuthi [يا كرم اللّٰه] – 'Wekupha kuka Allah'.
Okwesibili:aMagama ka Allah uyokhona ukukhipha kuwo iZiphawulo; njengo [الرحمن] kwakhiwa ngalo iSiphawulo [الرحمة]. Kepha iZiphawulo akwakhiwa ngazo aMagama; njengeSiphawulo [الاستواء] akwakhiwa ngaso iGama [المستوي].
Okwesithathu:eKwenzeni kuka Allah uyakhona ukwakha aMagama. Ngakhoke ungesebenzise uKwenza kuka Allah [الغضب] - *'Ukuthukuthela'* ukwakhela u Allah iGama elithi [الغاضب] – *'Othukuthelayo'*. Kepha iZiphawulo zaKhe ungazakha ngoKwenza kwaKhe, njengeSiphawulo [الغضب] – *'intukuthelo'* singasinikeza u Allah ngoba *'intukuthelo'* inguKwenza kwaKhe.

**14 Kuchaza ukuthini ukukholwa ezingelosini na?**
Ukukholelwa okungenakungabaza ekubenikhona kwazo, nanokuthi u Allah uzidalele ukuba zimkhonze nokwenza imiyalelo yaKhe. **"Izinceku ezihloniphekile. Azimhambeli [u Allah] phambili ngenkulumo futhi zenza njengoba eziyalele"** **[Kurani, 21:26-27]**

**Ukukholwa ezingelosi kufaka phakathi:**
**(i)** ukukholwa ekubenikhona kwazo, **(ii)** ukukholwa kulezi ezibalulwe ngamagama njengoJibhira-ili, **(iii)** ukukholwa iziphawulo nezimo zazo njengobukhulu besakhiwo zazo, **(iv)** ukukholwa imisebenzi ezibekelwe yona njengelosi yokufa.

**15 Iyini iKurani na?** IKurani iyiZwi lika Allah kanti ukuyifunda kuwukumkhonza u Allah. Ivela kuYe futhi iyobuyela kuYe. Wayikhuluma bukhoma, wayizwa kuYe *uJibhira-ili* wabe eseyidlulisela kuSithunywa uMuhamadi. Kantike zonke iZincwadi ezembulelwe zingaMazwi ka Allah[1].

**16 Ingabe siyakhona yini ukubambelela kwiKurani siyeke izimfundiso zeSithunywa** (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) **na?**
Qhabo, akuvunyelwe lokho, ngoba u Allah usiyalele ukuba sibambelele nakuzimfundiso zeSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) mhla ethi: ***"lokho iSithunywa esininika kona kuthatheni kuthi lokho aninqabela kona nizithibe"*** **[Kurani, 59:7]**
Belu izimfundiso zeSithunywa yizona ezicacisa iKurani, ngaphandle kwazo angeke yaziwa imininingwane yenkolo, njengeyeSwala. ISithunywa sona (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sathi: **"Nginikezwe iKurani kanye nokufana nayo. Qhaphelani, kuyofika isikhathi lapho indoda iyothi dekle embedeni wayo isuthi, ithi: 'bambelelani kuleKurani kuphela, lokho enikufumanisa kuyo kuvunyelelwe kugcineni kanjalo kuthi lokho enikufumanisa kuyo kunqatshelwe nikungcine kunjalo".** **[Abu Dawudi]**

---

[1] Lapha kukhulunywa ngeziNcwadi ezambuliwe, hhayi lezi esezabhalwa ngabantu.

**17 Kuchaza ukuthini ukukholwa kuZithunywa na?** Ukukholwa okungenakungabaza ukuthi u Allah wathumela kuzo zonke izizwe iZithunywa ukuba zizibizele ekubeni zikhonze u Allah Yena Yedwa nokuba bachithe konke okukhonzwa ngaphandle kuka Allah. Nokukholwa ukuthi baneqiniso, bathembekile, baqotho, bahloniphekile, bayahlonipha, bazithobile, , bangabakhokheli, baholelekile. Nokukholwa ukuthi bawethula umlayezo wabo. Nokuthi yibona abangcono kunabo bonke abantu. Futhi baqhelelene neShiriki (ukubhanqa u Allah) kusukela bezalwa baze bandlula emhlabeni.

**18 Yiziphi izinhlobo zokucela ushwele ezizobe zikhona ngoSuku lokwaHlulela na? Ziningi, okuyiyona enkulu kunazo zonke,**

**(i)** yilapho abantu ngoSuku lokwaHlulela bayobe beme iminyaka ezyizinkulungwane ezingamashumi amahlanu belinde ukuba behlulelwe. Yilaphoke iSithunywa uMuhamadi (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) ayoshweleza kuMdali wakhe amncenge ukuba ehlulele abantu. Akekho oyonikwa lelithuba ngaphandle kweSithunywa uMuhamadi (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) futhi yisona lesi 'isikhundla esiphezulu' ayethenjiswe sona.

**(ii)** nalapho iSithunywa uMuhamadi eyoshweleza ukuba kuvulwe umnyango waseJanna futhi nguyena oyokuba owokuqala ukungena.

**(iii)** nalapho iSithunywa siyoshwelezela ukuba bangangeni eMlilwenni labo abayobe behlulelwe ngawo.

**(iv)** ukushwelezela labo abangene eMlilweni kwabakholwayo ukuba bakhishe.

**(v)** ukucelela labo abayobe beseJanna ukuba baphakanyiselwe izigaba.

**(vi)** ukucelela ukuba abanye bangene eJanna bengahlulelwa.

**(vii)** ukushweleza abanye kwabangakholwa ukuba behliselwe isijeziso, lokhu kubekelwe iSithunywa kuphela ukuba ashwelezele ubabomkhulu wakhe ekutheni ehliselwe isijeziso.

**(viii)** yilapho u Allah ayokhipha abaningi eMlilweni kwabakholwayo abafake eJanna ngoMusa waKhe ngale kokuba bashwelezelwe, inani labo laziwa ngu Allah kuphela.

**19 Ingabe kuvumelekile yini ukucela kubantu usizo noma ukukhulunyelwa na?**
Yebo kuvumelekile futhi ne Isilamu iyakukhuthaza ukuba abantu basizane, u Allah uthi: **"Futhi nisizane ekwenzeni okuhle nokuthokozisa u Allah"** **[Kurani, 5:2]** neSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) naso sathi: **"U Allah uyoyisiza inceku uma nje ilokhu isiza umnewabo"** **[Musilimu]**

Ukukhulumela umuntu nakho kuyinto ebusisekile kakhulu impela, kuwukungenelela lapho omunye edinga usizo. U Allah uthi: **"Lowo okhulumela omunye kokuhle uyothola naye isabelo sakho"** **[Kurani, 2:85]**

Kanti neSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sanezela sathi: **"Khulumelani abanye niyobusiswa"** **[Bhukgari]**

Kepha kunemigomo ekhona lapho ufuna ukukhulunyelwa. **(i)** Usizo noma ukukhulunyelwa kucelwa kumuntu ophilayo osandla anhlavana, ukucela kofile kuwukukhuleka kuye, bheka ngoba abafile abayizwa imikhuleko, njengoba u Allah ethi: **"Uma nikhuleka kubo, abayizwa nhlobo imikhuleko yenu, noma bekuthiwa bayayizwa abasoze bakwazi ukuniphenudula"** **[Kurani, 35:14]**

Angeke phela sacela usizo noma ukukhulunyelwa kofileyo, phela nguye odinga ukukhulekelwa abaphilayo, ikahulukazi ngoba engasakwazi ukuzenzela utho,

ngaphandleke nje kwezibusiso azithola ngezinto ezinjengemikhuleko. iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakucacisa lokhu mhla sithi: **"Uma umuntu eshona imisebenzi yakhe ima nsi, ngaphandle kwemithathu; unsungulwana womnikelo oqhubekayo noma ulwazi alufundisa lwasiza abantu noma umntwana oqotho ombeka emikhulekweni."** **[Musilimu]**

**(ii)**Kufanele akuqonde lokho omcela kona. **(iii)** Abe khona phambi kwakho lowo omcelayo. **(iv)** Lokho omcela khona kube yinto okusemandleni akhe ukuyenza. **(v)** Kube yinto yala emhlabeni. **(vi)** Kube into evunyelwe engenayo ingozi.

**20 Zingakhi izinhlobo zeTawasuli[1] na? Zimbili,**

**<u>Eyokuqala:</u> Evumelekile**, yehlukene iminxa emithathu:

**(i)** ukwenza *iTawasuli* ku Allah ngaMagama aKhe noma ngeZiphawulo zaKhe,

**(ii)** ukwenza *iTawasuli* ku Allah ngemisebenzi noma izenzo ezinhle, njengoba kwenza labo ababevaleleke emgedeni,

**(iii)** noma ukwenza *iTawasuli* ku Allah ngokucela umuntu oqotho onethemba ukuba umkhuleko wakhe uzokwamukelwa akukhulekele ku Allah.

**<u>Eyesibili:</u> enqatshelwe**, yona yehlukene kabili:

**(i)** ukucela ku Allah ngesithunzi seSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) noma somuntu oqoth, ngokuthi athi: "Allah, ngikucela ngesithunzi seSithunywa sakho noma sika Husayini!". Ungatshazwa ukuthi ukuthi iSithunywa sihlonipheke kakhulu ku Allah kanjalo nabakholwayo abaqotho. Abalandeli beSithunywa bebekade bezimisela ukwenza okuhle, kepha kwathi lapho behlaselwe isomiso, abazange benze iTawasuli ngesithunzi seSithunywa nakuba ithuna laso likhona phambi kwabo. Kunalokho bacela uyisemkhulu u Abhasi ukuba akhuleke.

**(ii)** ukucela u Allah ngokufunga ngeSithunywa noma okholwayo oqotho, njengokuthi: *"Allah, ngikucela ngomngani waKho uzibanibani noma ngeSithunywa saKho"*. Lokhu yingoba ukufungela indalo ngenye indalo akuvemekile, kuba kubi impela uma u Allah esefungelwa ngendalo yaKhe. Futhi ukulunga kokholwayo akumenzi abe nelungelo elithize ku Allah.

**21 Kuchaza ukuthini ukukholwa kuSuku lokuGcina na?** Ukukholwa okunakungabaza ekutheni luyofika loloSuku. Ukukholwa kulo, kufaka phakathi ukukholwa ekufeni nokuza emva kwakho, njengesivivinyo sasethuneni nesijeziso sakhona nentokomalo yakhona. Futhi nokushaywa kwecilongo nokuma kwesintu sonkana ngaphambi kweNkosi yabo nokusatshalaliswa kwemiqulu nokumiswa kwesikalo sezenzo nebholoho nomthombo kanye neShafa'a, bese isiphetho sibe eJana noma eMlilweni.

**22 Yiziphi izimpawu ezinkulu zokubhubha komhlaba na?** ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Angeke ubhubhe umhlaba kuze kube nibona izimpawu eziyishumi; - wabe esebalula- Intuthu, uDajali, Isilwane, ukuphuma kwelanga entshonalanga, ukukwehla kuka Isa ka Mariyamu (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), uYajuja noMajuja, namaKhusufu amathathu, ikhusufu empumalanga nekhusufu entshonalanga kanye nekhusufu kwelase Arabhiya, elukgcina kuyoba umlilo oyophuma eYemeni ulusela abantu lapho beyobuthelwa khona"** **[Musilimu]**

[1] Kusho ukuncenga u Allah.

**23** **Yisiphi isivivinyo esinzima esiyofika kusintu na?** ISithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sathi: **"Ayikho into enzima kunoDajali kusukela kwadalwa u Adamu kuze kubhubhe umhlaba"** **[Musilimu]**
Udajali ndini lo, indoda ewumuntu eyofika uma sekusondele ukubhubha komhlaba iyobe ongwaqa (ك ف ر) ebunzini, abakholwayo kuphela abayokhona ukubafunda. Uyichide enjalo, esweni langekwesokudla ungathi iso lakhe indumba elengayo. Ukufika kwakhe, uyoqala aziqhakambise njengomuntu oqotho, kuhambe athi uyiSithunywa kuye athi unguMdali uqobo. Uyofika kubantu azethule bamchithe bamphikise. Uyobashiya ahambe alandelwe imicebo yabo (njengemfuyo) bavuke bengenalutho. Uyofika kwabanye azethule, bamamukele bamkholwe, uyoyalela izulu ukuba line nomhlaba ukuba ukhiqhize izitshalo. Uyofika kubantu ephethe amanzi nomlilo. Umlilo wakhe amanzi amtoti kuthi amanzi akhe umlilo. Yingakhoke kubalulekile ukuba iMusilimu licele ukuvikelwa ngu Allah kulesivivinyo emaphethelweni neSwala. Kepha uma ehlangana naye uDajali, i Musilimu kumele limfundele izambulo zokuqala zeSura Kahaf (umgede), futhi ambalekele ukuze engalingeki. Njengoba iSithunywa sathi: **"Lowo ozozwa ngokufika kukaDajali makangabhekani naye; ngoba ngimfunge u Allah, omunye uyoya kuye ecabanga ukuthi uyakholwa kepha alingeke amlandele ngenxa yendida ayikhulumayo".** **[Abu Dawudi]**
Uyohlala uDajali ndini lo izinsuku ezingamashumi amane lapha emhlabeni, usuku lokuqala luyolina nonyaka, lulandelwe olulingana nenyanga lulndelwe olulingana nesonto kuthi ezinye zibe izinsuku ezejwayekile. Akukho ndawo angezu kungena kuyo, ngaphandle kwase Makha nase Madina. Kuyobe sekufika u Isa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) aqede ngaye ambulale.

**24** **Ingabe iJana noMlilo kukhona na?** Yebo kukhona, u Allah wakudala kokubili ngaphambi kokuba adale abantu. Futhi kokubili akusoze kwashabalala kukhona unaphakade. U Allah kunalabo abadalele ukungena eJana ngomusa waKhe kanti kunabanye abadalele ukungena eMlilweni ngoBulungiswa baKhe. Futhike wonke umuntu wenzelwe kwabalula lokho adalelwe kona.

**25** **Kuchaza ukuthini ukukholwa kwiKadari [isinqumo] na?** Ukukholwa okungenakungabaza ekutheni okuhle nokubi kwenzeka ngemvumo ka Allah nangokunquma kwaKhe, nanokuthi wenza akuthandayo. ISithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sathi: **"Uma ejezisa abantu abasemazulwini aKhe nabasemhlabeni waKhe, ukubajezisa kwaKhe kuyobe kungesikho ukubahlukumeza. Kanti futhi ebabusisa, umusa waKhe ungcono kunezenzo zabo. Uma unganikela ngegolide elingangentaba i-Uhudi, u Allah angeke akwamukela lokho kuwe kuze ukholwa kwiKadari. futhi wazi ukuthi lokho okukwehlele bekungeke kwakugeja nokuthi lokho okukugejile bekungeke kukwehlele. Uma ufa ungakukholwa lokhu uyongena nakanjani eMlilweni".** **[Ahmadi no Abu Dawudi]**
Ukukholwa kwiKadari kufaka phakathi izinto ezine;
(i) ukukholwa ukuthi u Allah wazi imininingwane yazo zonke izinto ngobunjalo, ukukholwa ukuthi yonke lemininingwane uyiqophele Oqwembeni Oluvikelwe; iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sathi: **"U Allah waqopha izinqumo ngendalo eminyakeni eyizinkulungwane ezinamashumi amahlanu ngaphambi kokuba adale amazulu**

**nomhlaba”** **[Musilimu]**
**(ii)** ukukholwa ukuthi Intando ka Allah iyona kuphela eyenzekayo futhi ayivinjwa lutho, lokho akufunayo kuyenzeka, angakufuni akwenzeki, unguSomandla ongahlulwa yilutho, **(iii)** ukukholwa ukuthi u Allah unguMdali wezinto zonke futhi yonke ngaphandle kwaKhe iyindalo yaKhe.

**26 Ingabe abantu ngokwangempela banawo yini amandla nentando nokufisa na?** Nebala, umuntu unayo intando nokufisa nokuzikhethela, kepha konke kunganyelwe Intando ka Allah, njengoba ethi: **“Futhi akukho eningakufisa ngaphandle kwentando ka Allah”** **[Kurani, 76:30]**
Belu iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **“Yenzani enifanele nikwenza, ngokuba wonke umuntu wenzelwe kwalula lokho adalelwe kona”** **[Bukgari noMusilimu]**
Bheka ngoba u Allah usiphe inqondo nezindlebe namehlo, ukuze sikwa ukuhlukani phakathi kokuhle nokubi. Yingakhoke umuntu ophile kahle akasoze eba bese ethi ‘u Allah ungilobele kona’, akekho umuntu oyokwamukela lokho, empeleni uyojeza kuthiwe kuye, ‘u Allah ukulobele futhi ukuthi ujeze’. Ngakhoke ukuvika ngeKadari akuvunyelwe nhlobo futhi kuwukuphika iqiniso, u Allah uthi: **“Bayothi laba ababhanqa u Allah, uma u Allah ubethanda ngabe asizange asimbhanqanga thina nobabamkhulu bethu futhi ngabe akukho esakunqabela; baliphika kanjalo iqiniso labo ababandulelayo.”** **[Kurani, 6:148]**

**27 Iyini i-*Ihsani* na?** Mhla iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sibuzwa ukuthi iyini *i-Ihsani*, sathi: **“I-Ihsani ukukhonza u Allah kangathi uyambona, uma ungamboni, yenake uyakubona”.** **[Musilimu]**
Futhi yisona isigaba sokholo esiphezulu kunazo zonke[1].

**28 Mingaki iminxa yeTawuhidi na?** Iminxa ye*Tawuhidi* mithathu;
**(i) *Tawuhidi* Rububiya:**uBunye buka Allah ekweni kwaKhe, njengokudala, ukondla nokupha impilo njalonjalo.
**(ii) *Tawuhidi* Uluhiya:**uBunye buka Allah ekubeni nguYena kuphela okufanelwe akhonzwe; ukuthanda, ukufunga, ukunikela njalonjalo kumele kubhekiswe kuYe yedwa.
**(iii) *Tawuhidi* Asima *waSifati*:** uBunye buka Allah eMagameni nakuZiphawulo zaKhe angeke aguqulwa noma ahlanekezelwe. Ngakhoke angeke akafaniswa nalutho. Lana aMagama neZiphawulo azibize ngazo Yena uqobo noma abizwe ngazo iSithunywa saKhe.

**29 Ubani iWali na?** Lelo Musilimu eliqotho elithobela u Allah lingaba *iWali* (umngani noma osondelene no Allah), u Allah uthi: **“Nebala, abangani baka Allah abasoze besaba noma babelusizi, labo abekade bekholwa futhi bethobela u Allah”** **[Kurani, 10:62-63]**
ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sona sathi: **“Umngani wami, u Allah nabakholwayo abaqotho”** **[Bhukgari no Musilim]**

**30 Kufanele sibaphathe kanjani Abalandeli beSithunywa na?** Kufanele sibathande sithokoze ngabo. Futhi singabandlinzeli noma sibakhulme kabi, kubanlokho kufanele siqhakambise izenzo zabo ezinhle. Futhi asizingeni izindaba zabo lapho

[1] Kuqala i-Isilamu (ukuzinikela) kuze i-Imani (ukukholwa) bese kuba i-Ihisani.

bengaboni ngaso linye, belu nabo bangabantu bayawenza amaphutha. Babengabantu abazikhandlayo ukuthola iqiniso, ngakhoke oyihlabe esikhonkosini kubo uyothola umvuzo ophindwe kabili, kuthi lo obe sephutheni athole owodwa futhi amaphutha abo athethelelwe. Bheka ngoba banezenzo ezinhle ezesula lawo maphutha abawenzile.
Bayashiyanake ngezigaba, okuyibona abaseqongweni bayishumi: *Abu Bakari, Umaru, Uthimani, Ali, Twalha, Zubayiru, Abdurahmani ka Awufi, Sa'adi ka Wakasi, Sa'idi ka Zayidi, Abu Ubayida ka Jarahi*. Kulandele emva kwabo wonke *aMuhajirina*, kulandele labo abasempini *yaseBadarikuMuhajirina* nama *Aniswari*, bese kuba yiwo wonke *ama-Aniswari*. ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Ningathuki abalandelli bami, ngoba oyedwa wenu uma enganikela ngegolide elingentba i-Uhudi, akasoze afika ezingeni loyedwa wabo (abalandeli) noma nje isigamu salo (izinga), ngimfunge lowo umphefumulo wami useZandleni zaKhe".** [Bhukgari no Musilimu]
Saphinda sathi: **"Isiqalekiso sika Allah nesezingelosi nesintu sonkana masibe kuloyo oyothuka oyedwa wabalandeli bami"** [Tabrani]

31 **Ingabe ukuncoma iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ngokwendlulele ezingeni u Allah ambeke kulo kuyinto esingayenza na?** Akungatshazwa ukuthi iSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nguyena ohlinipheke kunayo yonke indalo ka Allah futhi ugcono kunabo bonke abantu. Kepha lokho akusho ukuthi kumele simuncome ngokwendlulele njengalokhu amaNasarina enza ku Isa ka Mariyamu. Bheka ngoba iSithunywa sasinqabele ukwenza lokho, sathi: **"Ningancomi ngokwendlulele njengalokhu amaNasarina enza kundodana ka Mariyamu, mina ngiyinceku ka Allah, ngakhoke anibothi 'inceku ka Allah neSithunywa saKhe'".** [Bhukgari]

32 **Ingabe amaJuda namaNasarina (amaKrestu) bangabakholwayo na?** AmaJuda namaKrestu nabo bonke abalendeli bezinye izinkolo bangabangakholwa, noma leyonkolo abayilandelayo yayikade ilungile. Kuyingoba emva kokufika kweSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) lowo ongashiyi inkolo yakhe abe iMusilimu, inkolo yakhe ayamukelekile futhi ngoSuku lokwahlulela uyoba ngolahlekelwe.
Kantike iMusilimu elingakukholwa noma linokungabaza ukuthi bangabangakholwa nalo liba ongakholwa ngenxa yokuphikisa isinqumo sika Allah neSithunywa saKhe ekubeni kwabo abangakholwa. U Allah uthi: **"Lowo ongakholwa nguye(iSithunywa uMuhamadi) kulabo bezinkolo ezahlukene, uMlilo umlindile"** [Kurani, 11:17]
Futhi neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Inoma imuphi lowo ozwa ngami kuleSizwe, kungaba iJuda noma uMkrestu, bese efa engakholwanga kimi, uyongena eMlilweni, ngimfunge lowo umphefumulo kaMuhamadi useZandleni zaKhe".** [Musilimu]

33 **Ingabe ngivumelekile yini ukuhlukumeza ongakholwa na?** Ubulungiswa buyalelwe, njengoba u Allah ethi: **"Ngempela u Allah uyalela ngobulungiswa kanye ne Ihsani..."** [Kurani, 16:90]
Kanti ukuhlukumeza abanye akuvumelekile, njengoba u Allah esho kulokho okulandiswaiSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Ngizinqabele ukuhlukumeza, nani ngiyaninqabela ukuba nihlukumezane ngakhoke ningahlukumezani"** [Musilimu]
Futhi lowo ohlukumeziwe uyothola ithuba lokuziphindisela ngoSuku lokwaHlulela. Bheka ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Ingabe niyazi ubani isichaka**

**saleSizwena?" Baphendula bathi: "Isichaka esisaziyo umuntu ongenamali futhi ongenampahla" Sathi: "Isichaka sangempela kubantu bami yilowo oyofika ngoSuku lokwaHlulela nemivuzo yeSwala, yokuzila, neZaka; belu wathuka lo, wanuka lo, wandla imali kalo, wachitha igazi lalo waphinde washaya lo. Kuyobeke sekunikwa lo nalo ezenzweni zakhe ezinhle, kuthi ziphela engakaqedi ukukhokha amacala ache, kuthathwe izenzo zabo (abahlukumeza) ezimbi zilahlelwe kuye bese entshingelwa eMlilweni".** [Musilimu]
Bheka ngoba impindiselo iyokwenziwa naphakathi kwezilwane imbala.

**43 Iyini iBid'a (umfakela) na?** **Usolwazi, *ibin Rajabu* uthi:** *"iBid'a yiyo yonke into entsha engenamsuka enkolweni, kepha inomsuka enkolweni akuyona iBid'a ngokomthetho nakuba iyiBid'a ngokolwimi".*

**35 Ingabe ikhona yini into okuthiwa iBid'a enhle nembi ku Isilamu na?** Izambulo zeKurani nezimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) zikugxeka konke okuyiBid'a okuyinto entsha enganamsuka enkolweni. ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Lowo owenza into engekho engambiselani nezimfundiso zethu, ayamukelekile"** [Bukgari no Musilimu]
Saphinda sathi: **"Yonke into engumfakela iyiBid'a futhi yonke iBid'a ingukulahleka"** [Abu Dawudi]
**I Imamu uMaliki yena wathi:** *"Loyo oletha umfakela ku Isilamu ewubona umuhle, uchaza ukuthi uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) akawethulanga ngokwethembeka umlayezo. ngoba u Allah uthi:* "**Namhlanje ngiqedelele inkolo yenu ngaphelelisa umusa wami kini...**" [Kurani, 5:3]
Zikhona izimfundiso zeSithunywa ezitusa iBid'a ngomqondo wayo wolwimi, okuyilokho okukhona enkolweni kepha kungasakwa, sabe iSithunywa sigqugquzela ukuba kukhunjuzwane ngakho. Njengoba sasho: **"Lowo ovuselela into enhle ku Isilamu, uyohlomula ngomvuzo wayo nomvuzo wabamalndelayo kulokho, ngaphandle kokuncipha kwemivuzo yabo"** [Musilimu]
Yiwona kanye lomqondo u *Umari* ayekhuluma ngawo mhla ekhuluma nge*Tarawih* ethi: *"Yaze yayinhle nansi Bid'a"*
ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasikade siyithandaza izinsuku ezintathu kepha wama esabela ukuthi izophoqeleka. U *Umari* wayivuselela wayalela abantu bayithandaze ngebandla.

**36 Zingakhi izinhlobo zeNifaki (ukuzenzisa) na?** *INifaki* ikabili:
**(i) *iNifaki* yokholo,** lapho umuntu ezenza okholwayo esidlangalaleni kepha ebe efukamele ukungakholwa ngaphakathi. Umuntu *onaleNifaki* akalona iMusilimu, noma efa kulesimo ufa engongakholwa. U Allah uthi: ***"Abazenzisi bayoba sekujeleni koMlilo"*** [Kurani, 4:145]
Bangabantu abakhohlisa u Allah nalabo abakholwayo futhi bahlekise ngabo. Benjalo basizana nabangakholwa ngamaMusilimu futhi balangezelela inzuzo yasemhlabeni ngezenzo zabo.
**(ii) *iNifaki* yezenzo,** nakuba engabi ongokholwa, loyo ongene kulesilingo usengozini yokuwele *kuNifaki* yokholo uma engathibi. Abaphethwe yilena babonakala ngokukhonza amanga uma bekhuluma nokungagcini izethembiso nangenhlamba uma bephikisana nokwephula isivumelano nokungathembeki.

Yingakho nje uzothola ukuthi wonke ama*Sahaba* (abalandeli beSithunywa) babezisabele *iNifaki* yezenzo. Nangu ***u ibn Mulayika*** ethi: *"Ngihlangene namaSahaba eSithunywa* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) *angamashumi amathathu, bonke bebesaba ukuba neNifaki"*
**U *Ibhirahimu Tayimi*** yena uthi: *"Njalo nje uma ngiqhathanisa inkulumo yabo nezenzo, ngesabe ukuthi ngizobonwa njengmzenzisi"*
Kuthi ***uHasani Basiri***yena wathi: *"Loyo oyisabayo (iNifaki) ungokholwayo futhi ongayesabi uNguzenzisi"*.
U***Umari*** wabuza u ***Hudayifa***: *"Ngiyakucela egameni lika Allah,ingabe iSithunywa singibalulile yini kanye nabazenzisi na?"* U Hudayifa waphendula: *"Qhabo, kepha angiphinde ngiphendule omunye umuntu ngalokhu*".

**37 Iyona yiphi impambuko enkulu kunazo zonke ku Allah na?**
Ukubhanqa u Allah nezimbangi, njengoba u Allah esho: ***"Nebala iShiriki iyona mpambuko enkulu"*** **[Kurani,]**
Kanti neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sabuzwa ngawo lombuzo, sathi: ***"Ukubhanqa u Allah nezimbangi ebe akudala"*** **[Bukgari no Musilimu]**

**38 Zingaki izinhlobo zeShiriki na? Zimbili,** Eyokuqala: **iShiriki Enkulu** , lena yenza umuntu angasabi iMusilimu futhi u Allah angeke amxolela uma efa kulesi simo; ***"U Allah akabaxoleli labo (abafa) bembhanqa, kepha uxolela noma yini ngale kwalokhkho kunoma ngubani amthandayo"*** **[Kurani, 4:48]**
***Iphinde yona ihlukane kane,***
**(i)** iShiriki kumkhuleko uma ucela,
**(ii)** iShiriki yenhloso nempokophelo, njengokwenza izintu ukujabulisa abanye ngaphandle kuka Allah,
**(iii)** iShiriki yuokulalela, njengokulale osolwazi lapho banqabela lokho u Allah akuvumele, noma bevumela lokho u Allah akunqabele,
**(iv)** iShiriki yothando, njengokuthanda umuntu ukudlula u Allah.
Eyesibili: **iShiriki Encane**, lena ayimenzi umuntu abe ongakholwa, futhi ihlukene kabili;
**(i) Esobala**, kungaba inkulumo, njengokufunga ngokungsikona u Allah noma ukuthi 'Ngentando ka Allah neyakho" noma "ukube nje bekusiye u Allah nawe"; noma kungaba izenzo, njengokufaka umgexo noma indophu ukususa okubi noma ukuzivikela kubo, noma incweba ukuzivikela esweni elibi. Ukulawula izinkoleloze ngezinyoni, amagama noma izindawo...njll.
**(ii) Esithele**, lena iSiriki eba sezinhlosweni noma ezinjongweni, njengokubukisa noma ukuzazisa.

**39 Yini umehluko phakathi kweShiriki Enkulu neNcane na?** Umehluko ophawulekayo phakathi kwalezinhlobo ezimbili ukuthi;
Lowo owela *kuShiriki* Enkulu akasasilona iMusilimu lapha emhlabeni futhi naKwelizayo uyobhandla unaphakade eMlilweni. Kepha owela *kuShiriki* Encane usase yiMusilimu emhlabeni futhi akayi kubhandla unaphakade eMlilweni Kwelizayo. Ngaphezu kwalokho *iShirikiEnkulu* izesula zonke izenzo ezinhle zowela kuyo, kanti *kuShiriki Encane* kusuleka leso esingenwe yiyo kuphela nje.

**40 Ingabe ikhona yini indlela yokuvikela kuShiriki Encane ungakaweli uma usuwele kuyo, ingabe ikhona yini inhlawulo na?** Nebala ikhona indlela

yokuzivikela ezintweni ezinjengokubukisa, ngokuthi wenze inhloso yakho ibe wukuthokozisa u Allah. Ephinde ibe lula kunakho koknke ukukhuleka (du'a) njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: ***"Sintu! Qaphelani leShiriki ngokuba ayizwakali ukundlula ukucothoza kwentuthwane" bathi: 'Sithunywa sika Allah singayiqaphela kanjani uma ingezwakali ukundlula ukucothoza kwentuthwane na?' wathi: "Anibothi, Allah sizivikela ngawe ekutheni sikubbhanqe sibe sazi futhi sicela usithethelele lapho sikubbhanqa singazi"*** **[Ahmadi]**

Kantike inhlawulo yokufunga ngokungsiyena u Allah, iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: ***"Lowo ofunga ngoLati no Uza makathi:, Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah."*** **[Bhukgari no Musilimu]**

Kuthi inhlawulo yokuba nezinkoleloze, iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: ***"Lowo ovinjwe yinkoleloze ekutheni enze into ethize, usenze iShiriki" Bathi: "inhlawulo yalokho kuzoba yini na?" Wathi: "ukuba nithi; 'Allah, akukho okuhle ngaphandle kokuhle kwaKho futhi akukho mabhadi ngaphandle kwemvumo yaKho futhi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKho."*** **[Ahmadi]**

**41 Zingaki izinhlobo zeKufuru (ukungakholwa) na?** Zimbili izinhlobo,

Eyokuqala: i**Kufuru Enkulu**, lena owela kuyo uyaphuma ku Iislamu; ihlukene iminxa emihlanu; **(i)** *iKufuru yokuPhika*, **(ii)** *iKufuru yokuZigqaja* yize elivuma iqiniso, **(iii)** *iKufuru yokuNgabaza*, **(iv)** *iKufuru yokuShaya* indiva, ne **(v)** *Kufuru yeNifaki*.

Eyesibili: **iKufuru Encane**, lena eyokuphula umthetho, owela kuyo akaphumi ku Isilamu, njengobulala elinye iMusilimu.

**42 Uthini umthetho ngokuyohlola kusanusi noma isangoma na?** Akuvunyelwe nakancane ukuyohlola ezangomeni noma izanusi, uma uya kuzo ufuna ukuzuza okuthile kepha ungakukholwa lokhu abathi bayakubona, iSwala yakho angeke yamkeleka ku Allah izinsuku ezingamashumi amane. Njengokusho kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): ***"Lowo oya kusanusi wasibuza okuthile akukho Swala yakhe ezokwamukeleka izinsuku ezingamashumi amane".*** **[Musilimu]**

Uma uya kuso futhi ukholwe yilokhu abathi bayakubona, uyoba ongakholwa ku Isilamu. Njengoba iSiithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: ***"Lowo oya kusanusi noma isangoma wasikholwa kwesikushoyo, usephenduke imbuka kulokho okwembulelwe uMuhamadi"*** **[Abu Dawudi]**

**43 Uthini umthetho ngesibopho na?** Isibopho (yilapho umuntu ezibophezela ekwenzeni into uma nje kufezeke isifiso esithile) into iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) esingakhuthaza, nakuba kuyisibopho sokwenza okuthokozisa u Allah, bheka ngoba sathi: ***"(isibopho) asilethi lutho okuhle"*** **[Bhukgari]**

Isibopho esenzelwe ithuna noma iWali asivumelekile kanjalo nokusifeza.

**44 Ukucela imvula ngezinkanyezi kuba nini iShiriki Enkulu noma Encane na?**

Kuba *iShiriki Enkulu* lapho umuntu ekholwa uku izinkanyezi zinamndla okulethat noma ukusunga imvula ngale kweMvumo ka Allah. Kepha uma ekholwa ukuthi izinkanyezi ziyinkomba noma insiza ekuletheni imvula ngeMvumo ka Allah, lokhu *iShiriki Encane*. Ngoba lokho kuwungathekisa okungasekelwe wubufakazi benkolo nobubambeka ngokuhlaziya okuphusile. Kodwa akunankinga lapho izinkanyezi zisetshenziswa ukubala izikhathi zonyaka nezikhathi zokuna kwemvula.

**45 Yini efanelwe yenziwe kubaholi bamaMusilimu na?** Abaholi bamaMusilimu kufanele balalelwe bahlonishwe ubathanda noma ungabathandi futhi akuvumelekile ukuvukela umbuso wabo noma bengaba lukhuni ondlovu kayiphikiswa. Futhi akumelwe baqalekiswe noma baxebukwe. Kunalokho kumele bakhulkelwe becelelwe ukuba babe nobulungiswa nempilo nokukhalipha nobuqotho. Kungalibalwa ukuthi ukubalalela kuwukuhlonipha u Allah uqobo. Kepha uma beyalela ngokuphambene nomthetho ka Allah , akufanele balalelwe noma bahlonishwe kulokho, kepha kuqutshekwe nokubalalela kokunye okuhle abakuyalelayo. Njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: *"Lalela uhloniphe umholi noma sebhaxabulwa emhlane udlelwe nomcebo wakho, lalela uhloniphe"* [Musilimu]

**46 Ingabe kuvunyelwe yini ukubuza ngezizathu zika Allah kumiyalelo yaKhe nakulokho akunqabele na?** Kuvumelekile, uma nje ukukholo lomuntu lungancikanga ekwazini izizathu noma ukugculiseka ngazo. Ukwazi izizathu kufanele kwenze iMusilimu liqine libambelele eqinisweni. Yize kunjalo, ukuzinikela ngokuphelele nokungabuzi izizathu kuyinkomba kokuzithoba okuphelele nokukholwa ku Allah nokukhalipha kwaKhe okuphelele, njengalokhu bekuyindlela *yamaSahaba*.

**47 Sichaza ukuthini lesambulo na? "Konke okuhle okukwehlele kuvela ku Allah, kuthi umshophi okwehlelayo ungenxa yakho"** [Kurani, 4:79]

Okuhle yizibusiso kuthi umshophi kube yilokho umuntu avivinywa ngakho. Izibusiso nemishophi konke kunqunywe kwabekwa ngu Allah. Kepha okuhle kuphela okuyamaniswa no Allah ngoba konke okwenziwa u Allah kuhle kanjalo nemishophi kunokuhle u Allah akuhlosile ngokukhalipha kwaKhe. Yingakho iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: *"Konke okuhle kuseZandleni zaKho futhi okubi akuyamaniswa naWe"* [Musilimu]

Belu zonk izenzo zabantu ziyindalo ka Allah, abantu abazizuzela bona ngokwabo. Lokhu kufakazela u Allah lapho ethi: *"Lowo ophanayo athobele u Allah. Futhi akholelwe imbuyiselo enhle; Sizomenzela kube lula [ukwenza okuhle]."* [Kurani, :5-7]

**48 Ingabe kuvumelekile yini ukuthi, usibanibani *iShahidi* (iqhawe eliwile) na?** Ukwehlulela umuntu ngokuthi uyiShahidi kufana nokumehlulela ukuthi useJana, okuyinto izimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ngoba isimo somuntu sifihlakele futhi akekho onolwazi ngesimo umuntu ashonele kuso. Ngoba umuntu wehlulelwa ngesiphetho sakho futhi u Allah kuphela inhloso nenjongo zezenzo zomuntu. Yingakhoke singeke sahlulela yoyedwa kumaMusilimu ukuthi uyongena eJana noma eMlilweni, ngaphandle kwalabo ababalulwa iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Kunalokho sifisela obekade eqotho impumelelo kuthi obenokuphaphalaza simesabele isijeziso.

**49 Ingabe kuvumelekile yini ukwahlulela elinye iMusilimu ngobumbuka na?** Akuvumelekile ukwahlulela naliphi iMusilimu ngobumbuka noma iShiriki noma iNifaki uma bungekho ubufakazi obukhombisa lokho futhi kungekho ukungbaza okuthile. Ingaphakathi lomuntu uliyekela ku Allah.

**50 Ingabe kuvumelekile yini ukuzungeza enye indawo ngaphandle kweKabha na?** Ayikho neyodwa indawo emhlabeni engazungewa ngaphandle kweKabha kuphela. Futhi ayikho indawo engafaniswa neKabha noma ngabe ihlonishwa kangakanani. Uyobe weyisa u Allah lowo oyozungeza enye indawo eyihlonipha ngaphandle kweKabha.

# IZENZO ZENHLIZIYO

## INHLIZIYO

U Allah udale inhliziyo yaba umholi kwathi amanye amalunga omzimba aba ngabalandeli bayo. Yingakhoke uma inhliziyo ilungile wonke amalunga omzimba azokwenza okuhle, njengalokho iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakubeka kwacaca mhla sithi: **"Emzimbeni kuneqatha uma lilunga wonke umzimba uyalunga, kepha uma lonakala umzimba wonke uyonakala"** [Bhukgari no Musilimu]

Inhliziyo yilapho kuhlala khona i-Imani, iTakwa, iKufuri, iNifaki kanye neShiriki; iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Itakwa ihlala la – wakhomabaesifubeni sakhe kathathu"** [Musilimu]

### INHLIZIYO NE IMANI

I-*Imani* ukukholwa ngenhliziyo nokuphimisa ngomlomo nokwenza ngenhliziyo nangamalunga omzimba. Inhliziyo iyona ekholwayo kuthi ulimi lona lufakaze ngokuphimisa iShahada, emva kwalokho inhiziyo ifakaza ngezenzo zayo ezinjengekuthanda u Allah, nokumesaba nomkuthembela kuye. Ulimi lona ludumise u Allah lufunde iKurani, kuthi amanye amalunga omzimba enze imisebenzi yawo njengekhothama nokuwa ngobuso phambi kuka Allah nokunye okuhle okusondeza umuntu ku Allah. Kuyacaca ukuthi nebala, umzimaba wonke ulandela inhliziyo, konke okusenhlizweni nakanjani kugcine kuvele obala emzimbeni kandlela thize.

### IZENZO ZENHLIZIYO

Izenzo zenhliziyo yilezo zenzo ezisenhlizizweni. Ukukholwa ku Allah yisona senzo esikhulu kunazo zonke. Ezinye zalezenzo ukukwamukela nokuzithiba nokuvuma nokuthanda u Allah nokumesaba nokubeka ithemba kuYe nokuzilahla kuYe nokuthembela kuYe nokubekezela nokungangabazi nokuzotha njll.

### IZIFO ZENHLIZIYO

Yileso naleso senzo esihle senhliziyo, sinaleso esimpambuko esiphambene naso esiyisifo senhliziyo. Isibonelo, ukuba Nhlosomsulwa kuphambena nokubukisa, ukuba nesiqiniseko kuphambana nokungabaza, uthando nezondo, njalonjalo. Uma singaqikelelli ukuhlanza izinhliziyo zethu, lezifo ziyonqabelana ziyibulale inhliziyo. Njengalokhu iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) saxwayisa: **"Uma umuntu enza impambuko kuba necashaza elimnyama enhlizweni yakhe, kepha uma epheza acele intethelelo liyasuka ichashaza. Kodwa uma ephikelelela ayanda amachashaza aze ayengamela yonke inhliziyo, yilona kanye uqweqwe lolu u Allah akhuluma ngalo:Qha! Empeleni izinhliziyo zabo zimbozwe uqweqwe lwemisebenzi yabo.**" [Tirmidi]

Futhi sathi iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye):**"Izilingo ziza zilandelana ezinhlizweni njengokwendlala kwecansi, umyocu ngomyocu. Leyo nhliziyo ezolingeka iba nechashaza elimnyama kuthi leyo ezinqobayo izilingoo ibe nechashaza elimhlophe, ngakhoke kuba nezinhliziyo ezimbili, enye iba mlophe okweqwa ingabe isalingwa yilutho uma nje amazulu nomhlaba kusekhona, kuthi lena enye iba mnyama bhuqe saluthuntu, okwembiza egubudiwe ayikwazi ukuhlukanise okuhle noma ukugwema okubi, ekwazi nje ukulandela izinkanuko zayo".** [Musilimu]

### UKUBALULEKA KOKWAZI IZENZO ZENHLIZIYO

Ukwazi izenzo zenhliziyo kubaluleke ukundlula ukwazi izenzo zomzimba ngoba ezenhliziyo ziwumsuka ezomzimba zona ziyizithelo. Bheka ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Nebala u Allah akabheki imizmba yenu noma umcebo wenu, kepha ubheka izinhliziyo zenu nezenzo zenu".** **[Musilimu]**

Ulwazi nokujula yizithungelo ezisenhlizweni ezithungela ilangabi lezenzo zomzimba. Yingako nje ukushiyana kwezigaba zabantu kuncike kokusenhlizweni yomuntu.

**U *Hasani Baswari*** wathi: *"U AbuBakari akawandlunga amanye amaSahaba ngeSwala noma ukuzila, ngimfunge u Allah, kepha wabandlula ngokujula kwe-Imani yakhe enhlizweni yakhe."*

## IZENZO ZENHLIZIYO ZIBALULEKE KUNEZOMZIMBA NGEZINDLELA EZININGI

**(i)** Ukuphambuka enhlizweni kunombangela wokubhidlika kwezenzo zomzimba, njengokubukisa kuyaziqeda izibusiso.

**(ii)** Inhliziyo iyona ubhongoza, ukwenza noma ukusho utho ngokungenhloso akubalwa.

**(iii)** Izenzo zenhliziyo zingumthelela ekuphakameni kwezigaba eJana, njenge*Zuhudi* (ukuzithiba).

**(iv)** Futhi zinzima uma uziqhathanisa nezomzimba. U*bin Munkadir* uthi: *"Ngilolonge umphefumulo wami iminya engamashumi amane ukuze waze waqotho".*

**(v)** Futhi zinomthelela omuhle, njengekothanda u Allah.

**(vi)** Futhi zinenzuzo eningi. U *Abu Darida* wathi: *"Ukujula isikhashana kungcono ngisho ethandazeni ubusuku bonke".*

**(vii)** Futhi izona ezishukumisa umzimba.

**(viii)** Futhi zinomthelela wokwandisa noma ukunciphisa umvuzo wezenzo zomzimba; njengokujula kuSwala.

**(ix)** Kwesinye isikahthi zithatha isikhundla sesenzo zomzimba, njenhloso yokunikela, ufana njengonikele yize engenamali.

**(x)** Futhi umvuzo wazo awunamkhawulo, njengokubekezela.

**(xi)** Umvuzo wazo uyaqhubeka nakuba amalunga omzimba engasakhoni.

**(xii)** Futhi ziyakhona ukwenzeka ngaphambi kwezomzimba noma kanye nazo.

## IZIGABA ZENHLIZIYO NGAPHAMBI KOKWENZA ISENZO.

**Umcabango; Umndlinzo; Ukungabaza; Ukulangazelela; Isinqumo**, konke izigaba zenhliziyo. Kuzigaba zokuqala ezintathu akunacala noma umvuzo. Kuthi kwesesine, uma elangazelela okuhle uthola umvuzo owodwa omuhle, uma bekungokubi akabekwa cala. Kepha uma esefike kwesokugcina wathatha isinqumo, kokuhle uyothola umvuzo kuthi kokubi abe necala nakuba engakwenzanga. Bheka ngoba uma ubenenhloso nethuba lokwenza okubi waphazamiseka, ufana nokwenzile. U Allah uthi: **"Labo abathanda ukubona amanyala ebhebhetheka phakwathi kwalabo abakholwayo, bayoyothola isijeziso esibuhlungu,emhlabeni nakwelizayo"** **[Kurani, 24:19]**

Kanti iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sona sathi: **"Uma amaMusilimu amabili etholana phezulu ngezinkemba zawo, umbulali nobulewe bayongena eMlilweni" Ngabe sengibuza (kusho umlandisi): "Ngiyayibona eyombulali, inxa yobulewe yini na?" Wathi: "Yingoba naye emnkanka ukubulala umnewabo"** **[Bhukgari]**

Izimo zalowo ogwema ukwenza impambuko emva kokuthatha isinqumo, engazinqanda ngoba:

**(i)** **Esaba u Allah**, uma kunjalo uzothola umvuzo.

**(ii) Esaba abantu**, lona unecala ngoba ukushiya impambuko into eyenzelwa ukuthokozisa u Allah, hhayi abantu.

**(iii) Ehluleke ukuyenza futhi wangazikahandla kangako. Lona** naye unecala ngokuzimisela kwakhe ukwenza okungalungile.

**(iv) Ehluleke nakuba ezame yonke imigudu;** lona unecala eligcwele elifana nomuntu okwenzile ukuphambuka, njengoba kucaca emagameni eSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ngaphezulu.

Yingakhoke uma umuntu enze ukuphambuka futhi abe nenhloso yokuphinda ayenze mhlazane ethola elinye ithuba, ufana nalowo ocwile kuyo impambuko ngokuphikelela. Futhi uyojeziswa kanjalo ngenxa yenhloso noma engasalithollanga elinye ithuba lokuphinda ayenze.

## IZINHLOBO ZEZENZO ZINTATHU:

1. **Izimpambuko;** ezingeke zaguquka ekubeni zimbi noma ingaba yinhle kanjani inhloso, futhi ziba zimbi kakhulu nxa sezenziwa ngenhloso engcolile.
2. **Mubhahatu;** kuzo zonke izenzo ezivumelekile akukho neyodwa engenayo inhloso ethize. Lenhloso ingasetshenziswa ukuguqula isenzo esivumelekile ukuba sibe isenzo zokukhonza ***(Ibhada)***.
3. **Twa'atu;** izenzo zokukhonza ezincike ennhlosweni ukuba zamukeleke noma zibe nomvuzo. Bheka ngoba uma umuntu ehlosa ngazo ukubukisa uwela ***kuShiriki Encane*** kokunye ingaba ***iShiriki Enkulu***. Lokhu kwenzeka ngezindlela ezintathu: **(i)** ukuba injongonqangi zibekwa kube ukubukisa ngaleso senzo; lokhu akungatshazwa ukuthi iShiriki futhi kwasenzo leso asamukelekile, noma **(ii)** injongo nqangi kube ukuthokozisa u Allah kepha kufike ukubukisa. Uma isenzo leso kuyisenzo osiqalo saso asixhumene nesiphetho saso, njengomnikelo, ingxenye yokuqala ilungile kuthi eyokugcina ibe ize. Kepha uma kuyisenzo ongxenye yokuqala ixhumene ngqo nengxenye yokugcina, njengeSwala, sonke leso senzo siba yize. Kubili okungenzeka kulesimo, ukuba **(a)** azame ukukucindezela ukubukisa, ngalendla angeke kube nomthelela esenzweni sakhe, noma **(b)** angazihluphi ayiyeke inkanuko yokubukisa, sonke isenzo siba yize. **(iii)** ukuba ukubukisa kufike esesiqedile isenzo; lokhu amahlebezi angenamthelela kusenzo nakumenzi. Uqhaphele, ziningi izindlela ezingagqamile ukubukisa okungafika ngazo, ngakhoke kubalulekile ukuba zaziwe futhi ziqashelwe.

## IZENZO ZENHLIZIYO EZIMBALWA

### NIYA (INHLOSO):

Asikho isenzo esizokwamukeleka ngaphandle kwenhloso emsulwa. Ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Zonke izenzo zinenhloso kantike wonke umuntu uyozuza ngokwenhloso yakhe"** [Bhukgari no Musilimu]

U ***ibin Mubharaku***, yena wathi: *"Kungenzeka isenzo esincane sandiswe inhloso, futhi kwenzeke esikhulu sincishiswe yiyo inhloso"*

***Ufudwayili*** yena wayenokuthi: *"U Allah ufuna kuphela kuwe inhloso yakho nenjongo yakho uma wenzela u Allah, lokho i-**Ikhilaswi** (inhloso emsulwa)lapho isenzo sibhekiswe ku Allah kuphela hhayi okunye. Kepha uma isenzo senzelwa omunye ngaphandle kuka Allah, sibizwa nge **Riya** (ukubukisa) noma iNifaki njalonjalo."*

**UMA EHLOSE INZUZO YOMHLABA NGESENZO ESIHLE, UMVUZO NOMA ICALA LAKHE LIYOBA NGOKWENHLOSO YAKHE, FUTHI ISIMO SAKHE KUZOBA ESINYE KWEZINTATHU:**

1. **Injongonqangi yakhe kube inzuzo yomhlaba kuphela;** njengomuntu ohola abantu kuSwala ngenhloso yokuholelwa nje kwaphela. Lona unecala futhi usempambukweni, njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasho: **"Lowo ofunda ulwazi olufundelwa ukuthokozisa u Allah, kepha yena alufundele ukuze athole inzuzo yasemhlabeni, akayikuthola ngisho iphunga lase Jana ngoSuku loKwahlulela".** [Abu Dawuda]
2. **Abe nenhloso yokuthokozisa u Allah nokuthola inzuzo yomhlaba;** lona ukholo lwakhe lubuthaka nenhloso yakhe ayikho msulwa, njengo oya kuHaji ngenhloso yokuhweba neHaji, umvuzo wakhe uyoba ngobumsulwa benhloso yakhe.
3. Enze ngengloso yokuthokozisa u Allah kuphela, kepha kube kunenzuzo ayithola ngaleso senzo; uthola umvuzo ophelele, ngeke unciphe ngenxa yenzuzo ayitholayo, njengokusho kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Lokhu ngempela enifanele ukuthola ngakho inzuzo, ukufundisa iNcwadi ka Allah (iKurani)"** [Bhukgari]

**LABO ABENZA OKUHLE NGEZINHLOSO EZIMSULWA NABO BANEZIGABA EZAHLUKENE:**

1. **Esiphansi:** yilabo abenza okuhle belangazelele umvuzo noma besaba isijeziso.
2. **Esimaphakathi:** yilabo abenza okuhle ukukhombisa ukubonga ku Allah nokuthobela intando yakhe.
3. **Esphezulu:** yilabo abenza okuhle ngenxa yothando luka Allah nomhlonipha nokumesaba. Lesi isigaba sama*Swidikina* (abangenakungabaza nokuncane).

**TAWUBA (UKUCELA INTETHELELO):**

Ukucela intethelelo ngaso sonke isikhathi kuyinto ephoqelekile kuwo wonke umuntu. Ngoba ukukhubeka uwela empambukweni kuyinto wonke umuntu adalwe enayo. Yingakho ke iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) wathi: **"Wonke umntwana ka Adamu (abantu) bayaphambukwa, kepha ongcono kulabo abaphambukayo, yilabo abacela intethelelo".** [Tirimidi]

Saphinda sathi: **"Uma beningasaphambuki, u Allah ebezonisusa (emhlabeni) alethe abanye abazophambuka bese becela intethelelo ku Allah, abathethelele".** [Musilimu]

Ukuhudula izinyawo ekuceleni intethelelo nokuphikelela empambukweni, kuyiphutha impela. Belu *noShayitani* ngala ucuthele intuba angathola ngayo umuntu ngenye yezibe zakhe eziyisikhombisa, uma ehluleka ngalesi usebenzisa lesi, kungaba;

(i) isihibe *seShiriki* noma seKufuru, uma ehluleka lapho uzama
(ii) *iBidi'a* (uMfakela) okholweni nokushiya ukulandela izimfundiso *zeSithunywa* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) namaSahaba, uma ehluleka, uzama
(iii) izimpambuko ezinkulu, uma ehluleka lapho, azame
(iv) izimpmbuko ezincane, uma ehluleka, uzama
(v) ukukhuthaza ukwenza amaMubhahatu, uma ehluleka uzama
(vi) ukukhuthaza ukwenza okuhle okunokungcono kunakho nokumvuzo othe xaxa. Uma ehluleka lapho
(vii) ukuhlasela ngabanye *oShayitani* babantu *namaJini*.

## IZINHLOBO ZEMPAMBUKO:

1. Izimpambuko Ezinkulu: yilezo okunesigwebo sazo emhlabeni nesixwayiso esinzima kweLizayo, noma siletha uLaka luka Allah noma isiqalekiso saKhe noma ukushabalala kwe Imani.
2. Izimpambuko Ezincane: zingaphansi kwezinkulu, kepha kunezimo lapho zingaphenduka khona zibe nkulu. Ezinye zalezo zimo, ukuphikelela okungaphezi, ukuziphindaphinda, ukuthatha kancane, ukuziqaja ngazo kanye nokuzenza esindlangalaleni.

## IMIBANDELA YOKUTHOLA INTETHELELO:

Intethelelo uyicelela noma ngabe iyiphi impambuko. Futhi kuyohlala kunjalo kuze kube ilnga liphuma entshonalanga noma lapho umuntu esefa kuphuma umphefumulo. Kanti umvuzo wocela intethelelo uma ngempela eqinisile ezimisele ukuba izimpambuko zakhe ziguqulwe zibe okuhle noma ngabe ziningi zifika emkhathini. Kepha kunemibandela:

1. Ukushiya impambuko ngokuphelele.
2. Ukuzisola ngokwenzakele.
3. Ukuzimisela ukuba angaphinde awele kulempambuko nakusasa. Uma impambuko ithinta impahla yomuntu kumele ayibuyisele kumniniyo ngokushesha.

## IZIGABA ZABANTU ABACELA INTETHELELO:

1. Kunalowo ocela intethelelo azimelele enguqukweni aze ashone futhi engafisanga nakancane ukubuyela emuva, empambukweni. Ngaphandeke kwamaphutha amancane wonke umuntu anawo. Iyona inguquko nokucela intethelelo okuqotho okuwukuphuthuma izinto ezinhle. Nguyenake lona **onomphefumulo onethezekile**.
2. Kube nalowo ocela intethelelo azimelele ekwenzeni okuhle nakuba kukhona izimpambuko ezithize awela kuzo ngokungenhloso, kepha ngenxa yokulingeka. Nakuba ewela kuzo usala enomunyu nokuzisola futhi azimisele ukuziqhelelanisa nombangela besilingo. Lonake **unomphefumulo ogxekanayo**.
3. Bese kuba nalowo ocela intethelelo azimelele enguqukweni okwesikhashana, bese enqotshwa izinkanuko ezimpambukweni ezithize hhayi zonke. Nakuba ezisola emva kokwenza okubi, akazibophezeli ekutheni engabuyeli kukho, udamane ahudule izinyawo . Lokhu kuyingozi ngoba angafa engakalitholi ithuba lokucela intethelelo, belu imisebenzi yomuntu yahlulelwa ngesiphetho. Lonake **unophefumulo onecala**.

Kubeke nalowo ocela intethelelo azimelele okwesikhashana, kuthi kungazelele usebuyele emuva ezimpambukweni ucwilile kuzo, enjalo nje akasenayo nencane inhloso yokuguquka noma ukuzisola okuthize. Lonake wesatshelwa isiphetho esibi kanti futhi **unomphefumulo ogqugquzela impambuko**.

## SWIDIKI (IQINISO):

Lesi isona senzo esiwumnsinsi wezenzo zenhliziyo. Leligama uma lisetshenziswa lithi alibe nemiqondo eyisithupha:

1. Ukukhuluma iqiniso.
2. Ukuba nenjongo yeqiniso, inhloso emsulwa (ikhilasi).

**3.** Ukuzibophezela ngeqiniso.
**4.** Ukufeza nokugcina izibopho ngeqiniso.
**5.** Ukuba neqiniso ezenzweni, kungabi nokuzenzisa.
**6.** Ukuba neqiniso ekuzikhandleni ukugcina izinkambiso zeIsilamu, njengokwesaba u Allah noma ukubeka ithemaba kuYe noma ukumhlonipha kanti nokuzithiba nokuthembela kuYe nokuthokoza ngaYe nokumthanda, nezinyeke izenzo zenhliziyo. Lesi yisona isigaba esiphezulu.

Yingakhoke lowo oba neqiniso ngayo yonke imiqondo esibaluliwe ubizwa ***'ngoSwiddiki'*** (oneqiniso) ngenxa yokuzikhandla kwakhe ekubeni neqiniso. ISithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sathi: **"Ibani neqiniso ngokuba iqiniso likuholela ekubeni qotho kanti ubuqotho bukuholela eJana. Futhi umuntu uyolokhu ekhuluma iqiniso futhi eqikelela njalo ukuba neqiniso aze abhalwe njengoneqiniso ku Allah". [Bhukgari no Musilimu]**

Kantike lowo odidekile othungatha iqiniso, uma enenhloso emsulwa ku Allah engezo ezinye iznjongo, isikhathi esiningi uyaphumelela alithole, kepha uma engalitholanga , u Allah uyomedlulisela.

Okuphambene neqiniso, amanga. Aqala ngokukapakela olimini lonakale bese akapakela emzimbeni wonke, wonakale njengoba kwenzekile olimini. Amanga aze angamele inkulumo yakhe nezenzo zakhe nempilo yakhe nje yonke, onakale kusukela onweleni kuya ozwaneni.

**MAHABHA (UTHANDO):**

Ngokuthanda u Allah neSithunywa saKhe (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) kanye nabakholwayo uzuza ubumnandi be-*Imani*, njengokusho kweSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*): **"Kunezinto ezintathu, uma umuntu enazo uyothola ubumnandi be Imani; (i) ukuthanda u Allah neSithinywa saKhe ukundlula yonke into ngaphandle kwabo, (ii) ukuthanda omunye engamthandeli okunye ngaphandle kokuthokozisa u Allah, (iii) ukuzonda ukubuyela kuKufuri emva kokuhlengwa ngu Allah njengekuzonda ukutshingwa emlilweni (ephila)". [Bhukgari no Musilimu]**

Kantike uma utshale isihlahla saloluthando enhlizweni usinisele nge *Ikhilasi* (inhloso emsulwa) noku landela izimfundiso zeSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*), siyothela izithelo ezinhlobonhlobo ngaso sonke isikhathi ngentando ka Allah. Loluthando luminxa mine:
**1.** Ukuthanda uAllah; yikona okuwumsuka we Imani.
**2.** Ukuthanda noma ukuzonda ukuthokozisa u Allah, okuyinto ephoqelekile.
**3.** Ukubhanqa u Allah othandweni, ngokuthanda ngothando olufanele u Allah kuphela okunye ngaphandle kuka Allah, njengamaMushiriki athanda izithixo zabo, okwaba wumsuka weShiriki yabo.
**4.** Uthando lwemvelo; njengokuthanda abazali, izingane, ukudla, njalonjalo. Loluthando alunqatshelwe futhi alunankinga.

Kantike ukuze uthandwe ngu Allah, kufanele uzuthibe ungalangezeleli izinto zomhlaba, njengoba iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sasho: **"Zithibe ezintweni zomhlaba, u Allah uzokuthanda" [Ibini Maja]**

**IZIGABA ZABANTU NGOKUBATHANDA NOMA UKUBAZONDA UKUTHOKOZISA U ALLAH, (*WALA* UKUZIBANDAKANYA, NE *BARA* (UKUZIHLUBUKA):**

**1.** Kunalabo abathandwayo kuphela ngothando olumsulwa olungena zondo, labo abakholwayo kuphela. NjengeZithunywa namaSwidikina, eqhulwini iSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) kube amakhosikazi akhe nabantwana bakhe kanye nabalandeli bakhe (amaSahaba).

**2.** Kube nalabo abazondwa kuphela, labo amaKufari, namaMushiriki kanye naboMunafiki.

**3.** Bese kuba nalabo abathandwayo ngakulolu hlangothi kepha bazondwe ngakuloluya halngothi, laba abakholwayo abayizephula mthetho. Bayathandwa ngenxa ye Imani abanayo bazondelwe impambuko abayenzayo.

**UKUZIBANDAKANYA NAMAKUFARI KUKABILI:**

**1.** Kunalokho okwenza umuntu imbuka aphume ku Isilamu; lokhu ukuzibandakanya nawo enkolweni yawo.

**2.** Bese kuba nalokho okunqatshelwe kepha okungamenzi umuntu imbuka; njengokuzibandakanya nawo ezintweni zomhlaba.

**IPHUZU:**

Kuyaye kube nendida kwesinye isikhathi ukuhlukanisa phakathi kokuphatha kahle *amaKufari* (angekho empini ne Isilamu) nokuwazonda nokuzihlubuka kuwo. Phinde, umehluko phakathi kokubili kusobala okwelanda ohlungwini. Bheka ngoba ubulungiswa nabo noma ukubaphatha kahle, ngaphandle kokuba nothando enhlizweni, njengokuba nozwelo kubabuthaka noma ukubakhumisa ngesihe nokuba nomusa kubo, kuyinto evunyelwe ku Isilamu, njengokuyalela kuka Allah: **"U Allah akanivimbi ukuba nibaphathe kahle futhi nenze ubulungiswa kulabo abanganilwisi ngenkolo yenu futhi bengezange banixoshe emizini yenu; ngokuba u Allah uyabathanda abenzi bobulungiswa."** **[Kurani, 60:8]**

Kanti ukubazonda nokungabathandi into enye eyehlukile u Allah ayalele ngayo: **"Nina enikholwayo! Ningenzi isitha Sami nesitha senu abangani nibakhombise ukubakhathalela;"** **[Kurani, 60:1]**

Ngakhoke kuyakhonakala ukuba ubaphathe ngobulungiswa kepha ube ubazonda ungabathandi, njengoba iSithunywa sabe senza namaJuda aseMadina.

**TAWAKULU (UKUTHEMBELA):**

Ukuthembela ku Allah ngenhliziyo ephelele ekufezeni izidingo nokuvikeleka kokubi, ngokwenza izinsiza ezifanele. Kanti ukungathembeli ngokuphelele kukhombisa ukuntengante kwe*Tawuhidi* (ukukholwa kuBunye buka Allah). Futhi nokungezi izaba – ngokuvika ngokuthembela ku Allah – kuwubuwula. Kufanele ube nokuthembela ku Allah ngaphambi kokuthatha isinyathelo, futhi lokhu kukhombisa ukuba nesiqiniseko ku Allah.

**IZINHLOBO ZETAWAKULU :**

**1.** Ephoqelekile: ukuthembela ku Allah kuleze zinto okunguYena kuphela ongazifeza. Njengokululamisa ogulayo.

**2.** Enqatshelwe: yona ihlukene kabili, **(i)** ***iShiriki*** *Enkulu*, ewukuthembela kuzinsiza kuphela nanokuthi yizona ezinamandla ngokwazo okufeza izidingo noma ukuvikela kokubi. **(ii)** ***iShiriki*** *Encane*, ukuthembela emntwini ngesondlo sakho, nakuba ungenakho ukuthi nguyena owenza izinto zenzeka, kepha ukuthembela kuye ngokwendlulele ekubeni kwakhe insiza nje.

**3.** Evumelekile: ukuthemba umuntu ukuthi enze into ethize ayikhonayo, njengokuhweba nje. Kepha akuvumelekile ukuthi uthi, 'ngithembele kuwe' kunalokho ithi, 'ngethembe wena kulokhu'.

**INGABE UKUSEBENZISA IZINSIZA KUPHAMBENE YINI NETAWAKULU NA?**

Izizathu zokusebenzisa izinsiza kuhlukene kaningi;

1. **Ukuthola ongenakho:** lokhu kuphinde kuhlukane kathathu:

**(i)** Insiza eqinisekisiwe, njengokushada kulowo ofuna abantwana, ukungayisebenzisi lensiza kuwukusangana uqobo futhi akuhlangene nalutho neTawakulu.

**(ii)** Insiza engenaso lesi siqiniseko, kepha iyadingakala isikhathi esiningi ekufezeni okuthize. Njengomuntu othatha uhambo ogwadulo kepha engaphethe mphako (akhona amathuba yize emancane okuba asinde). Akunakungabaza ukuthi isenzo sakhe lesi asinahlangene neTawakulu, kunalokho ukuphatha umphako iyona into esiyalelwe ngayo. Bheka ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) wayethi uma ethatha uhambo aphathe umphako waze waqasha umlayeli (umkhombandlela) mhla eya eMadina okokuqala.

**(iii)** Izinsiza okunethemba ukuthi zifeza okuthile kepha asikho isiqiniseko esingako, njengokwenza isu elinzulu lokukwenza inzuzo (asikho isiqiniseko sokuthi liyosebenza ngempela). Lokhu akumenzi umuntu ongenayo i*Tawakulu*. Kepha ukuyekela ukusebenzela inzuzo akuhlangene ne*Tawakulu*. U *Umaru* wathi:

*"Umuntu oneTawakulu yilowo otshala imbewu yakhe emhlabathini bese ethembela ku Allah"*

2. Ukuhlenga okukhona: uma umuntu ethola ukudla okuHalali bese ekugcina enqolobaneni, lokhu akumenzi umuntu ongenayo i*Tawakulu*. Ikakhulukazi ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasithi uma sesithengise izihlahla zamasundu akwa Nadwiri, athengele umndeni wakhe ukudla konyaka wonke. **[Bhukgari no Musilimu]**

3. Ukuzivekela kokubi okungakwenzeki: akuphambene ne*Tawakulu* ukusebenzisa izinsiza (ezivunyelwe) ezivikela okubi. Njengokugqoka isivikelasifuba (empini) nokubopha ikameli ngoqhotho. Kukho konke lokho uthembela kuMdali wezinsiza kuphela hayi ezinsizeni. Futhi amkele lokho u Allah akunqumile ngaye.

4. Ukususa okubi osekwenzekile: kona kukathathu;

***(i)*** Insiza vele eyaziwayo; njengamanzi asusa ukoma. Ukungaphuzi amanzi akuhlangene ne*Tawakulu*.

***(ii)*** Insiza okunethemba ngaso; njengokudonsa igazi elingcolile, ukukwenza lokho akuphambene ne*Tawakulu*. Ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasizinyanga futhi sayalela ukuba abantu bazinyange.

***(iii)*** Insiza ewumdlinzo nje; njengokuzilapha uphilile ngenhloso yokungaguli. Lokhu kuphambene ne*Tawakulu*.

**SHUKURU (UKUBONGA):**

Ukuqhakambisa umthelela wesibusiso sika Allah emntwini, ngokuba ne Imani enhlizweni kanye nokumdumisa ngolimi nangokumkhonza ngomzimba. Ngaleyo

ndlela ubonga ngenhliziyo nangolimi kanye ngomzimba. **Ukubonga, kusho ukusebenzisa u Allah akuphe kona entandeni yakhe**.

**SWABARU (UKUBEKEZELA):**

Ukubhekisa ubunzima bezivivinyo zempilo ku Allah kuphela nokungakhondi kwabanye. U Allah uthi: **"Nabala labo ababekezelayo bayothola umvuzo wabo ngokungenamkhawulo"** **[Kurani, 39:10]**

Kanjalo neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sanezela sathi: **"Lowo ozama ngokusemandleni ukubekezela, u Allah uzomupha amandla okubekezela. Kanti aikho into enhle nebanzi umuntu angaphiwa ukudlula ukubekezela"** **[Bhukgari no Musilimu]**

U *Umaru* yena wayenokuthi: *"Njalo lapho u Allah engivivinya wayengibusisa ngezinto ezine: **(i)** sasingabi okholweni lwami, **(ii)** sasingabi nzima kakhulu, **(iii)** ngangingaphuthwa ukuthokoza ngaso,futhi **(iv)** ngangilangazela umvuzo ngaso".*

**IZIGABA ZOKUBEKEZELA:**

**1.** Engaphansi: ukubekezela ungabalisi kepha ube nomunyu.
**2.** Emaphakathi: ukubekezela ungabalisi kepha futhi uthokoze.
**3.** Ephezulu: ukubonga nokudumisa u Allah ngezivivinyo.

Lowoke oqalekisa umhlukumezi wakhe, usuke eseziphindiselele wathola okuyilungelelo lakhe, ngakhoke akabekezelanga.

**IZINHLOBO ZOKUBEKEZELA ZIMBILI:**

**1.** Ukubekezela ngokomzimba; akusikona lokhu esikhuluma ngawo la.
**2.** Ukubekezela ngokomoya; okuwukubekezelala ukulangezelela izinto zemvelo noma izinkanuko.

*(i)* Uma kuwukubekezelela izinkanuko kuthiwa **ukuzithiba**,
*(ii)* uma kuwukubekezelela osusa uchukhu kuthiwa **ubuqhawe,**
*(iii)* uma kuwukuzibamba lapho uthukuthele kuthiwa **ububele**,
*(iv)* kuthi uma ukuzibamba ekufafazeni izimfihlo zabanye kuthiwa **ukuba nesifuba**,
*(v)* kanti uma ukungazikhathazi ngobumnandi bomhlaba kuthiwa **iZuhudi (ukuthiba),**
*(vi)* uma kungukwenela ngokuncane onako kuthiwa, **ukugculiseka**.

**IZINHLOBO ZEZIVIVINYO:**

Kanti zonke izivivinyo umuntu ahlangabezana nazo emhlabeni zikabili;

*1.* Lezo ezithokozisayo; yilapho umuntu abekezele ekusebenziseni akunikwe u Allah ngendlela ambonge.

*2.* Lezo ezingalangezelelwa; zona zihlukene kathathu,

*(i)* Ukuzimelela entandweni ka Allah; ngokubekezela ekugcineni imiyalelo ka Allah ephoqelekile kanye naleyo ekhuthaziwe.

*(ii)* Ukuzithiba ekuphuleni intando ka Allah; ngokubezela ekuziqhelelaniseni nalokho u Allah akwenqabele noma okungathandeki.

*(iii)* Ukwamukela intando ka Allah; ukubekezela ngokugwema ulimi ekuphaphalazeni nenhliziyo ekuhluthukeni nokucasukela isinqumo sika Allah, nokugwema umzimba ekwenzeni lokho okungathokozisi ku Allah, njengokuklewula, ukudabula izimpahla, nokuzishaya ngezimpama, njalonjalo. Kanye nokwamukela isinqumo sika Allah.

**Ubani ongcono phakathi kwaloyo ocebile obongayo naloyo ompofu obekezelayo na?**

Uma ocebile echitha umcebo wakhe entandeni ka Allah noma ewugcinela lokho, uyena ongcono kunompofu, kepha uma eyichitha nje kuMubhahatu, ompofu uyena obangcono. Njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasho; **"Lowo ophana ngokudla ekhombisa ukubonga ufana nalowo ozilayo ngokubekezela"** [Ahmadi]

**RIDWA (UKWAMUKELA):**

Ukwamukela nokugculiseka ngento ethize. Ukwamukela kwenzeka emva kokwenzeka kwento ethize, kantike ukwamukela isinqumo nentando ka Allah kuyisigaba esiphezelu kulabo abasondelene no Allah. Futhi lokho kudalwa wuthando luka Allah umuntu analo ne*Tawakulu*. Belu ukukhuleka ucele Allah akucakule ebunzimeni akuphambene neze nokwamukela intando ka Allah.

**KGUSHU (UKUZOTHA):**

Lokhu ukuhlonipha kakhulu nokuzehlisa phambi kukaMdali. *UHudayifa* wathi: *"Qaphelani ukuzotha bokuzenzisa" wabuzwa ukuthi yini leyo na? Waphendula: "Yilapho umzimba uzothile kepha inhliziyo ingazothanga neze". Waphinda wathi: "Into yokuqala ezonilahlekela okholweni lwenu ukuzotha"*

Kanti yinoma siphi isenzo sokukhonza okudingakala ukuzotha kuso, umvozo waso uyokuba ngokwesizotha esikuso, njengeSwala. Ngoba iSithunywa sasho ukuthi kulabo abenza iSwla, omunye uthola isigamu esisodwa kwenzimbili, noma ezine, noma eziyihlanu... noma kweziyishumi. Kuthi omunye angatholi lutho ngeSwala yakhe ngenxa nje yokungabikho nhlobo kwesizotha.

**RAJA (ITHEMBA):**

Ukugxila kakhulu emseni ka Allah obanzi nokungalahli ithemba. Kanti ukwenza isenzo esithile unethemba kungcono kakhulu kunokusenza ube wesaba. Ngoba ukusenza unethemba kukwenza ube nemicabango emihle. Njengoba u Allah ethi: **"Inceku yami ngizoyiphatha ngendlela ecabanga ngayo ngaMi"** [Musilimu]

**IZIGABA ZETHEMBA ZIMBILI:**

**1.** Esiphezulu; ukwenze isenzo ngethemba lokuthola umvuzo ku Allah. *U Ayisha* wathi: **"Sithunya sika Allah! (Nalabo abaphana ngalokho abakuphiwe, izinhliziyo zethukile –Kurani, :), ingabe kushiwo lowo owebayo, ophingayo noma ophuzayo kepha emesaba u Allah na? Wathi: "Qhabo, ndodokazi ka Swidiki! Kepha kuqondwe labo abenza iSwala, bazile futhi banikele, besaba ukuthi akuyukwamukelwa kubo,yibona kanyeke labo abagijimela okuhle ".** [Tirmidi]

**2.** Esingapahnsi; yilowo owenza impambuko acele intethelelo enethemba lokuthethelelwa ngu Allah. Kepha lowo owenza impambuko ngokuphikelela engazihluphi ngokucela intethelelo kepha abe enethemba lokuthola umusa ka Allah, umane nje unezifiso, ithemba, cha. Lokhu kuyichilo, phela iMusilimu linobuncweti kokuhle nokwesaba uMdali, kanti uMzenzisi yena wenza okubi azibone ephephile.

**KGAWUFU (UKWESABA):**

Ukwesaba, ukukhathazeka noma ukuthuka okwengamela umuntu, okubangelwa into embi engahle yenzeke. Uma lento embi, yinto ngempela eqinisekisiwe, lokhu kusaba kuthiwa iKgashiya. Ukwesaba lokho akuphambene noma akuphikisani neRaja (Ithemba). Ngoba ukwesaba kusukela ekuthukeni (hhayi ekulahleni

ithemba), kuthi Ithemba lona lisukela ekulangazeleleni. Yingakhoke kubalulekile ukuba nakho kokubili (Ukwesaba neThemba) ngesikhathi esisodwa. U *Ibin Kayimi* uthi: *"Inhliziyo ohambeni lwayo lokusondela ku Allah ifana nenyoni. Ikhanda layo ukuthanda u Allah, kuthi izimpiko zayo kube Ukwesaba neThemba. Uma Ukwesaba sekuzinze enhlizweni, kubhubhisa yonke indawo yezinkanuko, iphinde futhi ikhiphe nothando lomhlaba kuyo."*

**IZINHLOBO ZOKWESABA:**

**1.** Okuphoqelekile: yilokho kwesaba okukhuthaza umuntu ekwenzeni okuhle nokuyeka okunqatshelwe.

**2.** Okukhuthazwayo: yilokho kwesaba okugqugquzela umuntu ekwenzeni okukhuthaziwe ayeke okucwaywayo.

**3.** Ukwesaba okungeyena u Allah: lokhu kusaba kuhlukahlukene; **(i)** iShiriki Enkulu, lokhu ukusaba kokukhonza okungaphakathi, okufanele u Allah kuphela, njengokwesaba ukuthi izithixo zabangakholwa zingahle zikulimaze noma zikulethele amashwa. **(ii)** iShiriki Encane; ukunqena ukugcina umyalelo ophoqelekile ka Allah ngenxa yokusaba abantu. **(iii)** Okuvumelekile; lokhu ukusaba kwemvelo, njengokusaba impisi.

**ZUHUDI (UKUTHIBA):**

Ukuzithiba, ukushiya itho ngoba ulangezelele engcono kunayo. Ukuzithiba ezintweni zomhlaba kupha inhliziyo nengqondo ukuphumula, kuthi ukulangezelela izinto zomhlaba, kona kuletha usizi nokukhathazeka. Belu ukuthanda izinto zomhlaba kuwumsuka wayo yonke impambuko. Yingakhoke Ukuzithiba kwangempela ezintweni zomhlaba, ukuzipha nya enhlizweni, hhayi ukukhipha esandleni kepha inhliziyo isazilangezelela –lokhu ukuzithiba kweziwula. ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Waze wabusiseka umcebo omsulwa kumuntu oqotho"** **[Ahmadi]**

**IZIMO ZOMUNTU OMPOFU NENGCEBO:**

**1.** Ukuba ayigweme angayithathi ngenxa yokuyizonda futhi eziqhelelanisa nobubi bayo; lonake ubizwa *ngeZahid*i (Ozithibayo).

**2.** Ukuba angathakasi kangako ngokuba nayo kodwa ebengayixwayi ngokwendlulele; lona *unguMamukeli.*

**3.** Ukubakhona kwayo ukuthakesela ukundlula ukungabi nayo ngenxa yokuyithanda. Kepha akazikhandli ukuyithungatha. Kunalokho uma izifikela ingcebo uyayithatha athokoze, kepha kudingakala ukuba ayifukuzele, akazihluphi; lona ubizwa *ngoGculisekile.*

**4.** Ukuba angazihluphi ngokufukuzela ngenxa yongakhoni, kepha ebe eyifuna la. Uma nje ubengathola intuba yokuyithola belingeke limgeje; lonake ubizwa *ngoMnkanka.*

**5.** Ukuba abe sesimeni esimphoqayo ukuba athole ingcebo, njengolambile ohlubule, ongenakudla nokokwembatha; lona ubizwa ngo*Phoqelekile.*

# INGXOXO

Indoda ogama layo ngu **Abdula** *(isigqila sika Allah)* yahlangana nenye indoda ogama layo ngu **Abdunabi** *(isigqila sesithunywa)*. Walixwaya u **Abdula** leligama lalendoda. Wathi: "Umuntu uzibiza kanjani ngesigqila somunye umuntu ngaphandle kuka Allah". Wabe esekhuluma no **Abdunabi**, wathi: "Ingabe ukhona omkhonzayo ngaphandle kuka Allah na?".

**Abdunabi** Qha, angikhonzi lutho ngaphandle kuka Allah, phela ngiyiMusilimu ngikhonza u Allah kuphela.

**Abdula** Pho yini ngaleligama elithi alifane nelama Nasarina abazibiza ngo Abdulmasihi. Futhi akwethusi ngoba vele amaNasarina ayamkhonza u Isa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Yingakhoke uma umuntu ezwa elakho igama uvele acabange ukuthi nawe ukhonza uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Kantike iMusilimu alikholwa kulokho, kepha likholwa ukuthi uMuhamadi inceku ka Allah neSithunywa saKhe.

**Abdunabi** Kodwa iSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nguyena ongcono kunabo bonke abantu futhi nkuzo zonke iZithunywa. Yingakhoke thina sizibiza ngalamagama, ukuthola izibusiso nokusondelana no Allah ngesithunzi seSithunywa saKhe. Belu sibe sicela ngalokho nakuso iSithunywa ukuba sisikhulumele. Ungabe usamanga, ngoba umnewethu igama lakhe u Abdul Huseyini *(isigqila sika Huseyini)* kanti ngaphambi kwakhe ubaba wami yena u Abdurasulu (isigqila sesithunywa). Uyabona, ukuzibiza ngalamagama into endala neyandile ebantwini. Futhi sathola obabamkhulu bethu bekkwenza lokhu, ngakhoke ungabi lukhuni kulolu daba, nakhu neisilamu ilula nje.

**Abdula** Lena enye impambuko enkulu kuneyokuqala, ukucela komunye ngaphandle kuka Allah lokho okungu Allah kuphela onamandla okukwenza. Noma ngabe loyo omcelayo kungaba iSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) uqobo noma labo abaqotho abafana noHuseyini nabanye. Futhi kunjalo nje kuphambene *neTawuhidi* (ubunye buka Allah) esiyalelwe yona.

Ngizokuphonsa imibuzo embalwa ukuze kukucacele ubucayi baloludaba kanye nezithelo zokuzibiza ngalamagama nafanayo. Ngalokho angihlose lutho ngaphandle nje kokucacisa iqiniso ngenhloso yokulilandela nokucacisa futhi impambuko ngenhloso yokuyigwema. Kanjalo ngihlose nje ukuyalela ngalokho okuhle ngikhuze kokubi. U Allah nguyena oyosiceda nethemba silibeke kuYe, ngoba asinawo amandla okugwema okubi noma ukwenza okuhle ngaphandle kuka Allah Ophezulu Omkhulu.

Kodwake ngaphambi kokubabela phambili ake ngikukhumbuze izwi lika Allah: "**Abakholwayo uma beyalelwa ngomyalelo ka Allah neSithunywa ukuze wehlulele phakathi kwabo, bavele bathi 'sizwile futhi siyazithoba'**" [Kurani, 24:51]

"**Uma niphikisana entweni ethize, yibuyiseleni ku Allah [iKurani] neSithunywa [iSuna], uma ngempela nikholwa ku Allah noSuku lokugcina**" [Kurani, 4:59]

Kambe bewuthe uyakholwa kuBunye buka Allah futhi uyafakaza ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah; ake ungichazele lokho!

**Abdunabi** *iTawuhidi* ukukholwa ukuthi u Allah ukhona nokuthi nguYe owadala amazulu nomhlaba. Futhi nguYena opha impilo noyithathayo, no phethe indalo yonke, nguYena Umondli, Onolwazi, Owaziyo futhi Onamandla...

Abdula Uma lokhu bekuyiyona kuphela *iTawuhidi*, *uFirawuni* nabantu bakhe no *Abu Jahali* nabanye ngabe nabo bangabakholwayo. Ngoba babekwazi kahle lokhu njemanye am*aMamushiriki* amaningi. Bheka ngoba *uFirawuni*, yena akanye lo owayethi uyinkosi ephethe izinto zonke, wayade ekukholwa ukuthi u Allah ukhona futhi nguYe ophethe izinto zonke. Ubufakazi balokho: **"Baziphika, kepha izinhliziyo zabo zazingenakungabaza ukuthi babenziwa ukuphambuka nokuzigqaja"** **[Kurani, 27:14]**
Lokukholwa kwavela obala mhla egwila uFirawuni. Kodwa umongo weTawuhidi lena iZithunywa zathunyelwa ngayo kwaliwa ngenxa yayo namaKurayishi; kwakuwuBunye buka Allah ekumkhonzeni yena yedwa. Ukukhonza u Allah (ibada) kwengamele zonke izinkulumo nezenzo, ezithandwa u Allah nezimjabulisayo, zingaba sobala noma ngasese. Futhi akekho ofanelwe ukukhnzwa ngaphandle kwaKhe.

**Ingabe usuyazike ukuthi kungani iZithunywa zathunyelwa emhlabeni na?**

Abdunabi Ukuze ziyalele labo ababhanqa u Allah ukuba bakhonze u Allah kuphela bashiye izimbangi.

Abdula Kwaba yinike isizathu esabangela iShiriki yabantu bakaNuhu na?

Abdunabi Cha, angazi!

Abdula U Allah wathumela uNuhu ngesikhathi lapho abantu bakhe sebendlulele kubantu ababeqotho, o*Wudi*, no*Suwa'a* no*Yagutu* no*Ya'uku* no*Nasira*.

Abdunabi Uchaza ukuthi o*Wudi* no*Suwa'a* amagama amadoda ayeqotho, akusiwona amagama ondlovu kayiphikiswa yabangakholwa.!

Abdula Kunjalo! Lana amagama amadoda ayeqotho, abantu bakaNuhu abakhonza. Kanti nama Arabhu abe esebalendela kulokho. Ubufakazi balokho sibulandiswa u-Ibin Abhasi mhla ethi: **"Izithixo ezazingesikhathi sabantu bakaNuhu, zagcina zifinyelele kuma Arabhu. U Wudi wayesesizweni sakwaKhalibi eDumajandali, kuthi uSuwa'a wayesesizweni sakwaHudayili, kuthi uYagutu yena wayekwaMuradi wabe eseba kwa Gutayifi eJurufu eSaba'a. U Ya'uku wayesesizweni sakwaHamdani, kwathi u Nasira wayesesizweni samaHimiyari emndenini wakwa Kala'i. Amagama amadoda ayeqotho esizweni sika Nuhu, kwathi uma eseshonile, u Shayitani wahlebela abantu ukuba bakhe izithixo ezindaweni lapho ababebuthana khona, bazibize ngamagama awo lamadoda. Bakwenza kepha babengazikhonzi, kwaze kwaba isikhathi lapho nabo labo bashona, lashabalala ulwazi, zakhonzwa izithixo."** **[Bhukgari]**

Abdunabi Isimangake lesi!

Abdula Okumangaza ukudlula lokho ukwazi ukuthi iSithunywa sokugcina (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathunyelwa ebantwini abacela intethelelo, abakhonza u Allah, banikele njalonjalo. Kodwa ubathola sebezibekele izikhulumi noma abameli abayindalo ka Allah phakathi kwabo no Allah, ngokuthi bathi bafuna ukusondela ngabo ku Allah nokuba babakhulumele kuYe, njengezingelosi no Isa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nabanye abantu ababeqotho. Yingakhoke u Allah athumela uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ukuze azovuselela inkambiso ka babamkhulu wabo u Ibhirahimu (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Abazise futhi ukuthi lokusondela nalenkolelo ifanele u Allah kuphela ayifaneele lutho

ngaphandle kwakhe. Ngu Allah kuphela uMdali noMondli akanamlingani. Amazulu ayisikhombisa nakuqukethe kanye nemihlaba eyisikhombisa nekuqukethe, konke kungaphansi kuka Allah. Ngisho nalabo abakhonza izithixo bayazi ukuthi nazo zingaphansi zilawulwa ngu Allah.

**Abdunabi** Lana amagama anzima namangazayo, ingabe bukhona ubufakazi obuwasekelayo?

**Abdula** Ubufakazi buningi, njengezwi lika Allah: **"Ithi: Ubani onondlayo ngokusezulwini nasemhlabeni noma lowo olawula ukuzwa nokubona nalowo okhiqiza okuphilayo kokufile aphinde akhiqize okufile kokuphilayo ahlele izinto? Bazothi: 'u Allah', ithike: 'kungani ningamthobeli?'"** **[Kurani, 10:31]** **"Ithi: 'ungokabani umhlaba nalokho okuqukethe uma nazi na?', bazothi: 'ungoka Allah', ithi: 'pho kungani ningaxwayiseki na?. Ithi: 'Ubani uMnikazi wamazulu ayisikhombisa neSihlalo esikhulu na? Bayothi: 'okuka Allah', ithi: 'kungani ningamthobeli na?. Ithi: 'ubani lowo ophethe yonke into ngeSandla saKhe futhi nguyena ovikelayo akavikelwa, uma nazi na? Bazothi: 'u Allah'"** **[Kurani, 23:84-89]**

Ama*Mushiriki* ngesikhathi se*Haji* babesho isiqubulo bethi: *'Sesizile kuwe Allah sezizile, sesizile kuWe awunamlingani, ngaphandle komlingani oziqokele yena, omlawulayo yena nakuphethe'.*

Kuyacaca ukuthi *amaMushirikiamaKurayishi* ayekholwa ukuthi u Allah nguye olawula izinto zonke, kepha lokhu akubenzanga amaMusilimu. Futhi ukukhonza kwabo izingelosi neZithunywa nabantu abaqotho belangezelela ukukhulunyelwa yibo nokuzisondeza ku Allah, yikho lokho okwenza izimpilo zabo nomcebo wabo isisulu zempi. Yingakhoke kumqoka ukubhekisa yonke imikhuleko ku Allah kanjalo nezifungo nemihlatshelo nokucela usizo nayo yonke inhlobo ye***Ibada*** (ukukhonza).

**Abdunabi** Uma *iTawuhidi* kungekona kuphela ukukholwa ukuthi u Allah ukhona nanokuthi nguYena olawula zonke njengoba usubalulile; iyinike na?

**Abdula** *iTawuhidi* lena iZithunywa ezathunyelwa ngayo futhi eyaphikwa *amaMushiriki*amaKurayishi; yilena yoBunye buka Allah ekumkhonzeni. Esho ukuthi zonke izinhlobo zokukhonza zibhekiswa ku Allah kuphela. Njengomkhuleko nezifungo nemihlatshelo nokucela usizo njalonjalo. Iyonake lena incazelo yamagama athi; 'Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah'. Ukhumbule ukuthi *amaMushiriki amaKurayishi* uma ekhuluma 'ngokhonzwayo', ayeqonde yonke into okubhekiswa kuyo zonke lezinhlobo zokukhonza. Leyonto kungaba ingelosi noma iSithunywa esithize noma umuntu oqotho noma isihlahla noma ingcwaba noma iJini. Babengaqondanga ngokhonzwayo uMdali onguMondli ongoMhleli, ngoba babazi kahle ukuthi loyo ngu Allah kuphela. Yingakhoke iSithunywa *uMuhamadi* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) safika sababizela kulama gama *eTawuhidi*, (akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah) ukuba baphile ngawo bangagcini nje ngokuwasho.

**Abdunabi** Kwangathi ufuna ukuthi amaMushiriki amaKurayishi ayeyiqonda kangcono incazelo yokuthi: 'akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah', ukundlula amaMusilimu amaningi esikhathini samanje.

**Abdula** Ngempela kunjalo, futhi yinto ebuhlungu lena eyenzekayo. Ukuthi amaKufari ayiziwula aqondisise injongo yeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ngalamagama, ewubunye buka Allah ekumkhonzeni nokungakholwa kulokho okukhonzwa ngaphandle kwaKhe nokuzihlubuka kukho. Yingakho nje mhla ebatshela ukuthi abakholwe ukuthi akekho 'ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah' bathi; "**Ingabe ufuna ukwenza bonke abakhonzwayo kube oyedwa okhonzwayo na? Nebala lokhu yisimanga uqobo**". [Kurani, 38:5]

Yize babekholwa ukuthi u Allah nguyena olawula zonke izinto. Uma amaKufari ayiziwula ayakwazi lokho, kangakanani ngalowo othi uyiMusilimu kepha engayazi incazelo yalamagama njengamaKufari. Kunalokho ucabanga ukuthi ukuphisa lamagama ngomlomo kwanele. Ohlakaniphile kubo ucabanga ukuthi incazelo yawo ukuthi 'akekho odalayo nondlayo nohlelayo ngaphandle kuka Allah'. Ayikho into enhle kumuntu othi uyiMusilimu kepha ebe ehlulwa amaKufari ngokwazi incazelo yokuthi: akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah.

**Abdunabi** Kodwa mina angibhanqi lutho no Allah futhi ngiyafakaza ukuthi akekho odalayo nondlayo nosizayo noletha ubunzima ngaphandle kuka Allah Yena yedwa engenamlingani. Ngiyafakaza ukuthi uMuhamdi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) akakhoni yena ngokwakhe ukusiza noma alethe ubunzima, angisashoke o Ali no Huseyini no Abdulikadiri kanye nabanye. Kodwa mina nginguphambuki, kepha laba abaqotho banesithunzi ku Allah, yingakhoke ngicela kubo ukuba bangikhulumele ku Allah ngenxa yesithunzi abanaso kuYe.

**Abdula** Ngizophinda lokhu ebesengikushilo. Labo iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) esababphakela impi babekukholwa lokhu okushoyo, nanokuthi izithixo zabo azilawuli lutho. Kepha bebefuna leso sithunzi nokukhulunyelwa, njengoba besengikubalulile okuvezwa iKurani.

**Abdunabi** Kodwa lezambulo ozishoyo zembulelwa ngalabo ababekhonza izithixo, uziqhathanisa kanjani iZithunywa naboqotho nezithixo na?

**Abdula** Bese sesivumelene ukuthi ezinye zalezi zithixo zazi bizwa ngamalama amadoda ayeqotho njengasesikhthini sikaNuhu (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Savumelana futhi ukuthi amaKufari ayengafune lutho kulezi thixo ngaphandle nje kokukhulunyelwa ku Allah, ngenxa yesikhundla anaso ku Allah. Ubufakazi balokho: "**Labo asebezitholele abasizi ngaphandle kwaKhe (Allah), (bathi:) sibakhonzela nje ukuba basisondeze eduze no Allah**" [Kurani, 39:3]

Ekutheni siziqhathisa kanjani iZithunywa nabaqotho nezithixo na? Lapho singaphendula sithi; kumaKufari iSithunywa esasithunyelwe kuwo, kunalawo ayekhonza abaqotho, labo u Allah athi ngabo: "**Yiboke labo abakhuleka belangazelele indlela(ngamaJini) emfushane ukufinyelela eNkosini yabo futhi belangazelele umusa waYo besaba nesijeziso saYo; nebala isijeziso seNkosi yakho siyesabeka** " [Kurani, 17:57]

Kwakunalo futhi abakhuleka ku Isa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nonina wakhe: "**Kuyothi lapho u Allah ethi: 'we Isa ka Mariyamu, ingabe nguwe owayalela abantu wathi kubo: khonzani mina nomama wami ngaphandle kuka Allah, na?** " [Kurani, 5:116]

Abanye babekhonza izingelosi: **"Ngosuku lapho eyobabutha-nisa bonke, bese ethi kuzingelosi: 'ingabe yibo laba ababenikhonza na?'"** **[Kurani, 34:40]**
Ake ubheke kulezambulo ukuthi u Allah ubahlonze njengabangakholwa bonke laba abakhonza izithixo nabakhonza abaqotho neZithunywa nabakhonza izengelosi ngokufana futhi neSithnywa sabagasela bonke ngokungakhethi iphela emasini.
**Abdunabi** Kepha amaKufari afuna ukusizakala kubo bonke laba abakhonzwayo, kodwa mina min ngiyazi ukuthi u Allah osizayo noletha ubunzima nongumhleli wezinto. Konke lokho ngikucela kuYe, laba abaqotho abalawuli lutho, engikufunayo kubo nje ukungikhulumela ku Allah.
**Abdula** Lento oyishoyo ifana ncamashi neshiwo amaKufari: **"Futhi bakhonza ngaphandle kuka Allah lokho okungabasizi ngalutho nokungeke kwabalima ngalutho, lokhu bethi: 'laba bayosikhulumela ku Allah'"** **[Kurani, 10:18]**
**Abdunabi** Kepha mina ngikhonza u Allah kuphela. Ukucela kubo nokukhuleka kubo akusikona ukubakhonza.
**Abdula** Ake ngikubuze! Ingabe uyavuma ukuthi u Allah ukwenze kwaphoqeleka kuwe ukuba nenhloso emsulwa (iKhilasi) lapho umkhonza futhi kuyilungelo laKhe lelo kuwe, njengoba esho: **"Futhi babekade beyalelwe ukuba bakhonze u Allah ngokuzinikela okumsulwa bengambhanqi nalutho"** **[Kurani,98:5]**
**Abdunabi** Kunjalo.
**Abdula** Ngifunake ungicacisele kahle lokhu u Allah akuthwese kona, okuwukumkhonza msulwa.
**Abdunabi** Kwangathi angitholi kahle ukuthi uqondeni ngalombuzo, awuthi ukwenaba.
**Abdula** Ngiphe indlebe ngikucacisele. U Allah uthi: **"Khulekani eNkosini yenu ngesizotha ningakabalasi, ngokuba ayizithandi izephulamthetho"** **[Kurani, 7:55]**

**Ingabeke *iDu'a* (ukukhuleka) iwukukhonza u Allah noma cha?**

**Abdunabi** Nebala, iwumsuka wokukhonza, njengoba iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sasho: **"Ukukhuleka kuwukukhonza"** **[Abu Dawudi]**
**Abdula** Njengoba usuvumile ukuthi iwukukhonza u Allah, uma usukhuleka unesidingo esithize ebusuku noma emini, ngokwesaba nangokwethemba, uma usukhulekela leso sidingo kuSithunywa noma engelosini noma koqotho engcwabeni lakhe; ngokwenza uyobe usuwenze iShiriki na?
**Abdunabi** Yebo, ngiyobe sengenze iShiriki. Futhi lokhu okushoyo into ephusile ecacile.
**Abdula** Nawu omunye umzekelo; uma wazi ngomyalelo ka Allah othi: **"Bhekisa iSwala nomhlatshelo eNkosini yakho"** **[Kurani, 108:2]**
Uma usulandela lomyalelo ka Allah ngokuba ubhekise umhlatshelo wakho ku Allah; ingabae lokhu kuyingxenye yokumkhonza noma cha?
**Abdunabi** Nebala, kuwukumkhonza.
**Abdula** Uma uhlabela iSithunywa noma iJini nokunye kanye no Allah; ingabe usuke usuwenze iShiriki no Allah kulokukhonza na?
**Abdunabi** Yebo, iShiriki lena nakanjani.
**Abdula** Ngikwenzele umzekelo ngomkhuleko nangokuhlaba, ngoba umkhuleko yiwona ogqamile kukho konke ukukhonza kwenkulumo kuthi ukuhlaba kona kukho konke ukukhonza kwezenzo. Lokhu akusho ukuthi ukhonza kuphelela

kulokhu kokubili, kunalokho kungamele okuningi. Okufaka phakathi ukuzibophezela nokufunga nokucela ukuvikelwa nosizo njalonjalo. AmaMushiriku okwembulelwaiKurani ekhona, ingabe ayezikhonza izingelosi nabaqotho noLati na?

**Abdunabi** Yebo bebekwenza lokho.

**Abdula** Ukukhonza (ezinye izinto) kwakufaka phakathi ukukhuleka nokuhlaba nokucela ukuvikelwa nosizo kanye nokuzilahla kuzo. Belu babekholwa ukuthi bayizinceku zika Allah balawula nguYe nokuthi u Allah nguyena ohlela izinto zonke. Yize kunjalo baqhubeka ngokukhuleka nozilahlela kwezinye izinto ngaphandle kuka Allah, ngenxa yesithunzi nokukhulunyelwa. Lokhu into esobala ecacile.

**Abdunabi** We Abdula, ingabe uphika ukukhulunyelwa iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) yini noma uyazikhipha kukho na?

**Abdula** Chabo! Angikuphiki ukukhulunyelwa iSithunywa futhi angizikhiphi kukho. Empeleni nguyena uMkhulumeli oyocelwa ukuba akhulumele abanye (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) futhi nami ngiyafisa ukukhulunyelwa nguye. Kepha ukukhulunyelwa *(Shafa'a)* kuphethwe ngu Allah kuphela, njengoba u Allah esho: **"Ithi: ukukhulunyelwa konke kuphethwe ngu Allah"** [Kurani, 39:44]

Futhi iyokwenzeka kuphela emva kwemvumo yaKhe, njengoba esho u Allah: **"Ubani oyokhulumela abanye kuYe (Allah) ngaphandle kwemvumo yaKhe"** [Kurani,2:255]

Futhi kuyokhulunyelwa kuphela loyo ovunyelwe ngu Allah; **"Futhi bayokhulumela kuphela labo (u Allah) abavumele"** [Kurani, 21:28]

i*Tawuhidi* kuphela u Allah ayamukelayo, njengoba esho u Allah: **"Lowo oyokhetha enye indlela yokuphila ngaphandle kwe *Isilamu*, ayisoze yamukelwa ngaye, futhi kweLizayo uyakuba ngolahlekelwe."** [Kurani, 4:85]

Uma ukuthi *iShafa'a* iphethwe ngu Allah kuphela futhi ingeke yenzeka ngaphandle kwemvumo yaKhe, futhi neSithunywa nabanye bengeke benzela muntu *iShafa'a* ngaphandle kwalowo ovunyelwe ngu Allah, futhi uvumela labo abakholwa *kuTawuhidi*. Kuyacaca ukuthi *iShafa'a* iphethwe u Allah, ngakhoke ngiyicela kuYe ngqo, ngithi: 'Allah ungancishi *iShafa'a* yakhe' noma 'Allah yenza iSithunywa singenzele *iShafa'a'* njalonjalo.

**Abdunabi** Mina nawe siyavumelana ukuthi akuvumelekile ukucela umuntu into angenayo. Kepha iSithunywa u Allah umpile *iShafa'a*, njengoba esinikiwe nje, okusho ukuthi usenayo. Ngakhoke kuvumelekile ukucela kuso iSithunywa lokho esinakho futhike lokho akubi *iShiriki*.

**Abdula** Uqinisile impela kulokhu okushoyo, ukube nje u Allah ebengakunqabelanga lokho, nxa ethi: **"ngakhoke ningakhonzi muntu no Allah."** [Kurani, 72:18]

Ukucela iShafa'a kuwukukhuleka. Kanti lowo owanika iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) iShafa'a u Allah, okunguyena futhi okunqabele ukuba uyicele kwabanye ngaphandle kwaKhe. Futhi kunabanye abanikwa iShafa'a ngaphandle kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), njengezingelosi nabantwana abashona bengakathombi nalabo abangabangani baka Allah jikelele. Ngakhoke ungakhona yini ukuthi ngoba u Allah abaphe iShafa'a uyicele nakubo na? Uma ukwenza lokho uzobuyela ekukhonzeni abaqotho u Allah akhuluma ngakho eNcwadini yaKhe, kepha uma ungakuvumi,

amagama akho athi, 'ngoba u Allah umphile iShafa'a, mina ngizomcela kulokho aphiwe kona' awasenamsebenzi.

**Abdunabi** Kepha mina angiyenzi nhlobo *iShiriki* no Allah, kanti ukuzilahla kwabaqotho akusiyona *iShiriki*.

**Abdula** Uyavuma yini ukuthi u Allah unqabele iShiriki ukudlula ukuphinga nanokuthi akayixoleli na?

**Abdunabi** Yebo ngiyakuvuma lokho, belu kucacile nje eMazwini ka Allah.

**Abdula** Uqeda ukuziqhelelanisa neShiriki lena u Allah angayifuni nakangaka. Ungakhona yini ukucacisela ukuthi iyini leShiriki ongawelanga kuyo.

**Abdunabi** IShiriki ukukhonza izithixo nokuthembela kuzo nokucela kuzo nokuzesaba.

**Abdula** Kuyini ukukhonza izithixo na? Ingabe ucabanga ukuthi amaKufari amaKurayishi ayekholwa yini ukuthi lezingodo namatshe ayekwazi ukudala nokondla noma ukuhlela izinto zalabo abakhuleka kubo na? Cha abakukholwa lokho njengoba besengishilo.

**Abdunabi** Nami angikukholwa lokho. Empeleni lowo ukukhonza ugodo noma itshe noma isakhiwo esengamele ithuna nokunye, akhuleke kukho noma akuhlabele, abe ethi zibasondeza no Allah, noma u Allah uyabavikela ngenxa yazo; lena ikona ukukhonza izithixo engikhuluma ngakho.

**Abdula** Uqinisile. Kepha kwanina nenza okufanayo ngamatshe nangezakhiwo emthuneni. Futhi ngokusho kwakho ukuthi iShiriki ukukhonza izithixo, ingabe uchaza ukuthi iShiriki yilokho kuphela na? Nanokuthi ukuthembela kwabaqotho nokukhuleka kubo akungeni phansi kweShiriki na?

**Abdunabi** Impela, ngiqonde lokho.

**Abdula** Pho, uthini ngezambulo ezingaka lapho u Allah ecacisa ukunqatshelwa kokuthembela kuZithunywa nabaqotho nezingelosi, nanokuthi lowo owenza lokhu akaselona iMusilimu. Njengoba bese ngikucacisela ngakundlalela nobufakazi.

**Abdunabi** Qhabo! Laba abakhonza izingelosi neZithunywa abazange babe ngamaKufari ngenxa yalokho. Okwaba unombangela wangempela, kwaba ukuthi bathi izingelosi zingamadodakazi ka Allah nokuthi uMasihi indodana ka Allah. Kodwa thina asishongo ukuthi u Abdulkadiri indodana ka Allah noma uZayinabu indodakazi yaKhe.

**Abdula** Ukuthi u Allah unengane iKufuru ezimele njengoba u Allah esho: **"Ithi: "U Allah Munye vo". U Allah Ozimele. Akazali futhi akazalwanga."** [Kurani, 112:1-3] Lowo ophika lokhu okushiwo u Allah uba iKafiri (imbuka) noma engakholwa isambulo sokugcina salesahluko. Aphinde u Allah athi: **"U Allah akananoyo ingane futhi akanaye umlingani okhonzwayo. Uma bekunjalo lowo nalowo okhonzwayo ubezothatha lokho akudala futhi bebezoqhwagana"** [Kurani, 23:91] Wahlukanisa phakathi kwamaKufuri amabili (eyokuba nengane neyomlingani). Okunye okufakazela lokhu ukuthi labo abangakholwa ngenxa yokukhonza uLat, owaye kade eyindoda eqotho, abazange bathi uyindodana ka Allah. Yingakhoke izinzululwazi ze Isilamu zithi lowo othi u Allah unengane uba yimbuka nalowo othi u Allah unomlingani naye uba yimbuka. Nabo bazihlukinile lezinto zombili.

**Abdunabi** Kepha u Allah uthi: "**Bheka, nebala abangani baka Allah abayikusaba futhi ayikuba lusizi**" **[Kurani, 10:62]**
**Abdula** Nathi siyakuvuma lokho, kepha abakhonzwa. Into esicabene nayo yilokukhonzwa kwabo babhanqwe no Allah. Ngale kwalokho kusemqoka ukubathanda nokubalandela nokwamukela izimnagaliso ezenzeka kubo. Abantu bemifakela kuphela abaphika lezimangaliso. Kanti indlela ka Allah imaphakathi neqinisi limaphakathi kwezinhlangothi ezimbili zempambuko.
**Abdunabi** Labo eyembulelwa bekhona iKurani babengafakazi ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah futhi babesiphika nesSithunywa sika Allah (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nokuvuswa kwelizayo neKurani imbala bathi iwubuthakathi. Kepha thina siyafakaza ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah nokuthi uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) uyisithunywa sika Allah futhi siyakholwa kuKurani nokuvuswa kwelizayo. Futhi siyayenza iSwala sizile, pho ungasifanisa kanjani nalaba bantu na?
**Abdula** Izinzululwazi zivumelana ngo elethu ukuthi lowo okholwa okuthize ebe ephika okuthize kulokho kuzifundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), uyimbuka (Kafiri) akakangeni nhlobo ku Isilamu. Kanjalo uma ekholwa yingxenye yeKurani aphike enye. Njengalowo owamukela iTawuhidi kepha achithe iSwala noma amukele iTawuhidi neSwala kepha achithe iZaka. Noma akwamukele konke lokhu kepha achithe ukuzila noma akwamukele konke achithe iHaji. Ukhumbule mhla lapho abantu bengakukhathalele ukwenza iHaji ngesikhathi seSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), u Allah wathi ngabo: "**u Allah uphoqelele isintu ukuba siyokwenza iHaji kuleNdlu kulowo onamandla okuya kuyo, kepha loyo ophika ukholo u Allah uzimele akadingi lutho ezizweni**" **[Kurani, 3:97]**
Nalowo ophika ukuvuswa kwelizayo akaselona neze iMusilumu. Yingakho u Allah akubeke kwacaca eNcwadi yaKhe ukuthi lowo okholwa ingxenye aphike enye uyiKafiri loqobo. Futhi uyalele ukuba kungenwe ku Isilamu ngokuphelele. Ngakhoke ozothatha lokhu ashiye lokhu akalona iMusilimu. Ingabeke wena uyavuma yini ukuthi lowo okholwa ingxenye aphike enye uyiKafiri?
**Abdunabi** Yebo ngiyakuvuma lokho njengoba kubekwe kwacaca kuKurani ehloniphekile.
**Abdula** Uma uvuma ukuthi lowo owamukela izimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ezithize aphike ukuphoqeleka kweSwala noma azamukele zonke ngaphandle kokuvuswa kwelizayo uyiKafiri, njengoba neKurani ifakaza kulokho. Yazike ukuthi iTawuhidi iyonanto esemqoka kakhulu eyafika neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), isemqoka ukundlula iSwala neZaka neHaji. Kungenzeka kanjani ukuthi lowo ochitha okukodwa kulezi ezinye izimfundiso uba iKafiri noma angezenza zonke ezinye izimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Bese kuthi lo ochitha iTawuhudi okuyiyona umongo wenkolo yeZithunywa zonke angabi iKafiri! *Subuhanallah*! Ubuwula obunjani lobu!
Ubheke ukuthi amaSahaba (abalandeli) eSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ayiphaka impi ehlasela abakwa Hanifa eYamama, nakuba babekade bengene ku Isilamu iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sisaphila bekholwa ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa

ngaphandle kuka Allah nokuthi uMuhamadi isithunywa sika Allah futhi benza iSwala neAdani.

**Abdunabi** Labo babekholwa ukuthi uMusayilama uyisithunywa, kepha thini sithi: akukho sithunywa safika emva kwaMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye).

**Abdula** Kepha nina niphakamisa iZithunywa ezithize nezingelosi namanye amaSahaba nabanye nibabeke ezingeni leNgqungqulu yamazulu nomhlaba (u Allah). Umake lowo ophakamisa ndoda mpini ayibeke ezingeni leSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) uba yiKafiri, umcebo wakhe nempilo yakhe ingavikeleki futhi iSwala nokukholwa kwake kuShahada kungamisizi ngalutho, kangakanani ngaloyo ophakamisela umuntu ezingeni lika Allah. Kanjalo nalabo abashiswa ngu Ali () ababekade bengabalandlei bakhe futhi bafunda kumaSahaba, kepha baba nenkolelo ku Ali nina lena eninayo ngo Abdulkadiri nabanye. Bheka ngoba amaSahaba avumelana ngo elethu ukuthi labantu abawona amaMusilimu futhi mabahlaselwe. Ucabanga ukuthi amaSahaba ayemane enze amaMusilimu amaKufari na? Ingabe ucabanga ukuthi le nkolelo ngoSayidi nabafana naye ayinakinga, ibe inkolelo ngo Ali () yakhipha abantu ku Isilamu?

Uma labo basendulo baphenduka abangakholwa ngenxa yokuthi benza iShiriki baphinde baphika iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) neKurani nokuvuswa kwelizayo nokunye. Pho, sibaluleleke ngani lesihloko izinzululwazi ezisidingidayo esithi 'Isigwebo Sembuka', iMusilimu elishiya i-Isilamu emva kokuyamukela. Zase zibalula izinto eziningi lezo uma umuntu ewela kuwo zivele zimkhiphe ku Isilamu, ngisho nezinto ezingasho lutho kozenzayo. Njengokusho into eletha ulaka luka Allah ungayihlosile enhlizweni ube nje untela. Njengalabo u Allah athi ngabo: **"Ithi: benintela ngo Allah nezambulo zakhe neSithunywa saKhe? Ningazincengeli ngokuba seniphenduke abangakholwa emva kokuba benikholwa"** **[Kurani, 9:65]**

Labantu u Allah akubeka obala ukuthi baphenduke abangakholwa emva kokukholwa kwabo futhi babekade beneSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) empini yase *Tabuku*, bakhuluma amagama ababethi bayantela nje.

Abanye yilabo u Allah asilandisa ngabo kusizwe sakwa Isirayeli, nakuba babengamaMusilimu bathi kuSithunywa uMusa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): *"Nathi senzele isithixo "*. Nalabo ababengabalandeli beSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) abathi; senzele nathi *uDati Nuwati;* iSithunywa safunga ukuthi lokhu kufana ncamashi nokwashiwo isizwe sakwa *Isirayeli* mahla bethi: ***"Nathi senzele isithixo njengoba nabo benaso"***

**Abdunabi** Kodwa isizwe sakwa Isirayeli nalabo abacela iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sibenzele uDati Nuwati, abazange baphenduke abangakholwa ngenxa yalokho.

**Abdula** Abakwa Isirayeli nalabo abacela iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) abazange bakwenze lokho abakuhlosile, ukube bakhwenza bazophenduka abangakholwa khona lapho. Nalabo iSithunywa esebanqanda, ukube abamlalelanga baqhubeka nokukhonza uDati Nuwati, ngabe nabo baphenduka abangakholwa.

**Abdunabi** Kukhona okuunye engingakuqondi kahle, kumayelana nendaba ka Usama ka Zaid mhla ebulala lona owathi لا إله إلا الله iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) samthethisa sithi: **"We Usama umbulala kanjani esethe, akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah"** **[Bhukgari]**

**"Ngiyalelwe ukuba ngigasele kusintu kuze kube bazinikela ekutheni 'akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah'"** [Musilimu]
Ake ungikhanyise ukuthi ngiziqonda kanjani *lamaHaditi* (zimfundiso) amabili, u Allah nawe akukhanyisele.
Abdula Kuyaziwa ukuthi iSithunywa sagasela kumaJuda sabopha abanye babo, nakuba ayekholwa amaJuda ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah. namaSahaba nawo ayiphaka impi eyibhekise kwabaka *Hanifa* abekade nabo bekholwa ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah nokuthi *uMuhamadi* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) isithunywa sika Allah. Kanjalo nalabo abashiswa ngu *Ali*.
Uyavuma ukuthi lowo ophika ukuvuswa kwelizayo uphenduka *iKafiri* nakuba okumelwe abulawe noma engathi لا إله إلا الله futhi nalowo ophika insika eyodwa kwezinhlanu ze Isilamu naye uba iKafiri abulawe noma engaso ukuthi لا إله إلا الله .
Bhekake *iShahada* amyizi ngalutho ophika izinto ezincane, pho iyosiza kanjani uma esephika *iTawuhidi* ewumsuka nomongo wezimfundiso zeZithunywa? Kumbe awuyiqondi kahle lama*Haditi*.
le*Haditi* ka *Usama*; wabulala indoda eyathi iyiMusilimu, ngoba wayecabanga ukuthi ikusho lokho ngoba yesabela impilo kanye nomcebo wayo (ukhumbule kwakusempini). Kantike uma umuntu ethi uyiMusilimu kumele ayekwe kuze kuvele izinkomba ezikhombisa okuphambene. Ngoba u Allah uthi: **"Nina enikholwayo! Uma nisendleleni ka Allah (impi), qinisekisani"** [Kurani, 4:94]
Lesambulo sikubeka obala ukuthi umuntu uyayekwa kuze kwenziwe isiqiniseko, uma kuvela ukuthi ebengaqinisile, uyabulawa.
kule*Haditi* yesibili, incazelo yayo yilokhu esikushilo ngenhla, ukuthi umuntu uyayekwa kuze kube kutholakala izinkomba zokhehlukile. Ubufakazi balokho, ukuthi leSithunywa esisho amagama akumaHaditi amabili angenhla, yiso kanye futhi esathi ngamaKawariji: **"La eniyobathola khona babulaleni"** [Bhukgari]
Sikusho nje, lama*Kawariji* ayekhonza ukwendlula bonke abantu. Ngangokuthi ama*Sahaba* ayezibona engelutho uma bebona laba bekhonza, nakuba bafunda kuwo ama*Sahaba*. Kepha ukholwa kwabo ku*Shahada* nokukhonza kwabo okuningi nokuzibiza kwabo ngamaMusilimu akubahlenganga ekubulaweni lapho benza okuphambene nenkambiso yeIsilamu.
Abdunabi Uthini ngalokhu okwashiwo yiSithunywa ukuthi, ngoSuku lokwaHlulela abantu bayocela usizo ku *Adamu* bese *kuNuhu* baye ku *Ibhirahimu* naku*Musa* naku *Isa*, bonke balandule, baze bafike kuSithunywa *uMuhamadi* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye). Lokhu kukhomba ngokusobala ukuthi ukucela usizo ngaphandle kuka Allah akuyona iShiriki.
Abdula Kwangathi uthanda ukudideka lapha uphambanisa izinto. Ukucela usizo kumuntu ophilayo okhona kulokho anamandla okukwenza asikuxwayi neze, njengoba u Allah esilandisa: **"Lowo owayeqhamuka eqenjini lakhe wacela usizo ngaloyo owaye yisitha sakhe"** [Kurani, 28:15]
Futhi kanjengomuntu ocela usizo kozakwabo empini nakwezinye ezingenziwa. Kepha sikhuluma ngokucela usizo ngokukhonza into lena nina eniyenzayo emathuneni abaqotho ezintweni ezingenziwa u Allah kuphela. Kantike abantu bayocela kuZithunywa ngoSuku lokwahlulela ukuba bakhuleke ku Allah ukuba

ehlulele abantu ukuze abaya eJana bathole ukuphumula ebunzimeni bokuma. Lokhu into evumelekile lapha emhlabeni nakwelizayo. Njengaloku uma umuntu oqotho efika kuwe nibhunge, bese umcela ukuthi akakhulelkele ku Allah, njengoba kwakuyinto amaSahaba ayenokuyenza kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sisaphila, abazange balokothe ukwenza mhla eseshonile ngisho nasengcwabeni lakhe imbala, phinde. Yingakhoke obabamkhulu babethethisa loyo okhulekela ethuneni.

**Abdunabi** Uthinike ngendaba ka *Ibhirahimu* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ukuthi mhla entshingwa emlilweni, kwafika ingelosi *uJibhirili* wathi: "udinga usizo na?" waphendula wathi: "kuwe, cha!". Ukube ngempela ukucela usizo kuJibhirili bekuyi*Shiriki* ubengeke alwethule ku *Ibhirahimu* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye).

**Abdula** Lokhu ukudideka okuphuma kokunye ukudideka. Asikho isiqiniseko ngaloludaba. Kepha ake sithi beluqinisekisiwe nakhona *uJibhirili* wethula ku *Ibhirahimu* into ezomsiza akhonayo ukuyenza, njengoba u Allah emchaza: **"Wafundiswa (uMuhamadi) ngonamandla amakhululu (uJibhirili)"** **[Kurani, 53:5]** Ngakhoke uma u Allah wamvumela, ubengathatha umlilo ka *Ibhirahimu* nomhlanba nezintaba eziwuzungezile akuntshinge konke empumalanga noma entshonalanga bekungeke kumhlule lokho. Kufana nomuntu onjingile opha oswele ithuba lokumboleka imali, kepha enqabe abekezele aze athole usizo angeke ancikiselwa muntu ngalo. Ukuqhathanisa kanjani lokucela nalokhu kucela kokukhonza enikwenzayo manje.

Okunye okufanele ukwazi mnewethu ukuthi, labo abasendulo iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) esaqala kubo *iShiriki* yabo ithi ayibe ngcono kunale eyinziwa kulesikhathi esiphila kuso, ngikusho lokhu ngezizathu ezintathu;

Esokuqala:abasendulo babeyenza impela *iShiriki* uma izinto zibahambela kahle, kepha uma sebesebunzimeni babebuyela ku Allah bakhuleke ngokumsulwa. Ubufakazi, u Allah uthi: **"Uma begibele umkhumbi, bakhuleka ku Allah ngokumsulwa. Kepha uma esebahlengile baze bafika emhlabeni, ubona ngabo sebenza iShiriki"** **[Kurani, 29:65]**

**"Kuthi lapho segumbozwa amagagasi okomthunzi, bakhuleka ku Allah ngokumsulwa, kepha uma esebahlengile bafika emhl-abeni, kunalabo abanobuqotho obuthize, futhi labo abaphika izambulo zethu amaqili angabongi"** **[Kurani, 31:32]**

Uyabonake ukuthi *amaMushiriki* ngesikhathi seSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ayemkhonza u Allah kanye nezinye izinto uma izinto zisabahambela kahle, kepha uma sekunzima babekhonza u Allah kuphela bakhohlwe nya izikhulu zabo. Kodwa *amaMushiriki* esikhathi samanje akhuleka kwabanye ngaphandle kuka Allah, ebuhleni nasebunzimeni, ubezwe ebunzimeni bethi: 'WeSithunywa sika Allah, We *Huseyini*' nabanye. Bathi abaqondayo?!

**Esesibili:** abasendulo babekhonza u Allah bambhanqe nabantu ababesondelene naYe, kwakuba isithunywa noma umuntu oqotho noma ingelosi nomake nje itshe noma isihlahla, sona esilalela u Allah esingameyisi. Kepha esikhthini samanje abantu bakhonza u Allah bambhanqe nabantu abazigila mkhuba uqobo. Lowo

onezinkolelo kuumuntu oqotho noma itshe kwangathi ungcono kunalowo onezinkolelo kumuntu ayibona kahle impambuko yakhe nokukhohlakala kwakhe.

**Esesithathu:** iningi *lamaMushiriki* ngesikhathi seSithunywa (□), *iShiriki* yabo yayigxile kakhulu ku ***Uluhiya*** (ekukhonzeni u Allah yedwa), kepha kwabamanje *iShiriki* yabo igxile kakhulu ku ***Rububiya*** (ekulawuleni kuka Allah izinto zonke) nakuba njalo ikhona naku ***Uluhiya***. Uzobezwa bethi imvelo iyona elawula zonke izinto, iletha impilo nokufa...

Ake ngiphethe ngokubalula udaba olumqoka impela, lokuthi, akunakuphikisana ukuthi *iTawuhidi* kumele izike enhlizweni, iqhakambiswe ngomlomo futhi yenziwe ngezitho zomzimba. Ukungabi bikho kokukodwa kulokhu kusho ukuthi angeke umuntu aba iMusilimu. Futhi uma eyazi *iTawuhidi* kepha engayilandeli uy*iKafiri* elinenkani, njengo*Firawuni* no *Ibilisi*.

Baningike abenza iphutha elikhulu uma sekufika kulokhu, ubathole bethi; 'lokhu iqiniso siyalibona kepha asikhoni ukukwenza ngoba endaweni yetho noma kubantu bakithi akuvunyelwe'. Bashiso ukungazi ukuthi abaholi abaningi *beKufuri* bayalazi iqiniso nabo baliyeka ngenxa yezizathu ze. Njengoba u Allah esho: "**bathengisa ngemiyalelo ka Allah ngenzuzo ze, bavimba abantu endleleni Yakhe; kwaze kwakubi abakwenzayo**" **[Kurani, 9:9]**

Lowoke ozenza umuntu olandela iTawuhudi kepha ngaphakathi engayiqondi futhi engayikholwa, unguMunafiki (umzenzisi, iphixiphixi) futhi isimo sakhe sibi ukudlula lowo obekade engakholwa zibekwa nje, ngoba u Allah uthi: "**Abazenzisi bayoba sekujeleni koMlilo**" **[Kurani, 4:145]**

Loludaba likucacela kahle uma unakisisa izinkulumo zabantu. Uzothola abalaziyo iqiniso kepha bangalilandeli besabela ukulahlekelwa izinto zomhlaba njengo*Karuna* noma isithunzi njengo*Hamani* noma ubukhosi njengo*Firawuni*. Uthole beyilandela *iTawuhidi* ngezenzo kuphela uma ubabuza ngabakukholwayo zivele ziyime emthubeni.

**Bengithanda ukuthi uqondisise kahle izambulo ezimbili eziseNcwadini ka Allah:**

Esokuqala: ilesi esike skhuluma ngaso phambilini, lapho u Allah' "**Ningazincengeli ngokuba seniphenduke abangakholwa emva kokuba benikholwa**" **[Kurani, 9:65]**

Uma usubonile ukuthi labo abasempini yamaRoma neSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) baphuma ku Isilamu ngento abayisho bezidlalela bentela. Kuyokucacela ukuthi lowo okukhuluma amagama *eKufuru* noma ayenze ngenxa yokwesaba ukulahlekelwa umcebo noma isithunzi noma ukugculisa abantu, usenkingeni ukudlula lowo okhuluma into ezidlalela. Ngoba imvamisa lowo ontelayo lokho akushoyo ukuhlekisa abantu usuke engakufakanga enhlizweni. Kepha lowo okhuluma amagama *eKufuru* noma ayenza ngenxa yokwesaba noma ukulangazelela lokho abantu abanakho, usuke esekholwe isethembiso sika Shayitani: "**Ushayitani unithembisa inhlupheko futhi aniyalele ngokubi,**;" **[Kurani, 2:268]**

Nokwesabisa kwakhe: "**Lokho nje bekunguShayitani esabisa abangane bakhe,.**" **[Kurani, 3:175]**

Futhi wangasikholwa isethembiso sika Allah; **"kepha u Allah unithembisa intethelelo Yakhe nesihe"** **[Kurani, 2:268]**
Futhi wangesesaba isexwayiso sika Allah; **"ngakhoke ningabesabi nesabe Mina uma ngemepela ningabakholwayo"** **[Kurani, 3:175]**
Lowo osimo sakhe sinjena, ingabe ufanelwe ukuba omunye wabangani baka Allah noma omunye wabangani bakaShayitani na?
Esesibili: yilapho u Allah athi: **"Lowo ochitha ukukholwa ku Allah emva kokukholwa kwakhe, ngaphandle kwalowo ophoqiwe kepha i Imani isazikile enhlizweni yakhe. Kodwa lobo abenza iKufuru ngokukhulu ukukhululeka lokhu, bayokwehlelwa ulaka luka Allah baphinde bathole isijeziso esinzima"** **[Kurani, 16:106]**
Kuyacaca ukuthi u Allah akazwelanga muntu ngaphandle kophoqiwe kepha osabambelele okholweni lwakhe. Labo abanye – abangabambeleli okholweni lwabo - baphenduka abangakholwa, noma kuthiwa lokho bakwenziswe ukwesaba noma ukulangezelela noma ukujabulisa abantu noma ubuqhawe ngezwe lakhe, umndeni wakhe noma isizwe sakhe noma umcebo wakhe noma entela nje nezinyeke izizathu ngaphandle kokuphoqwa. Ngoba lesambulo siyakucacisa ukuthi umuntu angeke aphoqwa ngokusenhlizweni yakhe, kuphela nje kokakushoyo nakwekenzayo. U Allah uphinda athi: **"Lokhu kungenxa yokuthi bakhetha impilo yomhlaba kunekwelizayo futhi u Allah akabaholi abantu abangakholwa"** **[Kurani, 16:108]**
Lesambulo siyacacisa ukuthi ukungakholwa kwabo bekungenziwa inkinga okholweni noma ukungazi noma ukuzonda inkolo noma ukuthanda ukungakholwa. Kepha kwakungenxa yezinto zomhlaba, yingakhoke bakhetha zona kune Isilamu. U Allah wazi kangcono.
**Emva kwakho konke lokhu, uchaza ukuthi akukafiki kuwe ukuba ucele intelelelo eNkosini yakho ubuyele kuYo futhi uyeke lendlela okuyo. Njengoba usuzwile izinto zibucayi ziyingozi nodaba lunzima .**
**Abdunabi** Ngicela u Allah angixolele futhi ngibuyela endleleni yaKhe. Ngiyafunga ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah nokuthi uMuhamadi uyiSithunywa sika Allah futhi angisakholwa kukho konke lokhu ebengikukhonza ngaphandle kuka Allah. Ngicela u Allah angedlulisele konke engikwenzile angithethelele angisingathe ngobubele baKhe nentethelelo nomusa waKhe. Angiqinise ngizimelele kuTawuhidi yeqiniso kuze kube ngihlangana naYe. Futhi ngiyamcela u Allah ukuba akubusise mnewethu Abdula ngesaluleko sakho – i Isilamu iyiseluleko – nangokungikhuza kwakho kulokho ebengiyikho njengegama lami u 'Abdunabi'. Angikwaziseke ukuthi sengiliguqulele ku 'Abdurahmani'. Akubusise u Allah nangokunginqanda kulo bubi obungaphakath ebenginabo, lenkolelo ephambukile okube bengizohlangana no Allah ngikuyo, bengingasoze ngiphumelele.
Isicelo sokugcina, bengingathoka uma ubangaphawula ngezinye zezimpambuko abantu abaningi abawela kuzo.
Abdula Akunankinga, ngiphe indlebe:
۞ Ungabi umuntu olandelela izinto eziyindida ngenhloso yokususa uthuthuva noma ukuzihumusha, ibe incazelo yazo yaziwa ngu Allah kuphela. Kunalokho yiba

njengezinzulu lwazi zona ezithi ezintweni eziyindida, 'siyakholwa kukho konke kuvela eNkosini yethu'. Kanti neSithunywa sathi: **"Yekela lokho onokungabaza kukho, unake lokho ongenakungabaza kukho"** [Ahmadi no Tirmidi]

**"Lowo ogwema izinto eziyindida, uhlenga ukholo lwakhe nesithunzi sakhe, kepha lowo owela ezintweni eziyindida uyowela kokunqatshelwe"** [Bukgari no Musilimu]

**"Into engalungile ileyo ekudlayo ngaphakathi futhi ongafuni abantu bayazi"** [Musilimu]

**"Buza inhliziyo yakho nonembeza wakho – wakhusho kathathu – into elungile uyakhuleka ngayo ngaphakathi, kuthi engalu-ngile udliwe unembeza ube nokungabaza, naku abantu bengathini"** [Ahmadi]

❁ Uqaphele ungalandeli izinkanuko, ngoba u Allah uxwayisile ngalokho wathi: **"Umbonile yini lo okhonza izinkanuko zakhe na?"** [Kurani, 25:43]

Ungabi ukhanda qinile ngabantu noma imibono ethize noma amasiko okhokho, ngoba lokho kuzokuvimba ekuboneni iqiniso ulilandele. Phela iqiniso igugu leMusilimu lapho elithola khona kungeyena okumele alithathe. U Allah uthi: **"Kuthi lapho [abangakho-lwa] betshelwa ukuthi: "Landelani lokho okwe-mbulelwe ngu Allah!' Bathi: "Cha, sizolandela nje lokhu esafumanisa obabamkhulu bethu bekwenza." Nakuba obabamkhulu babo babe-ngaqondi lutho futhi be-ngekho endleni eqondile[1]."** [Kurani,2:170]

❁ Ungalinge uzifanise nabangakholwa ngoba kuwumsuka wezilingo. Kanti neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Lowo ozifanisa nabantu abathize, ungomunye wabo"** [Abu Dawudi]

❁ Ungalinge uthembele kwabanye ngaphandle kuka Allah, ngoba u Allah uthi: **"Lowo othembela ku Allah, uyomenela."** [Kurani,]

❁ Ungalinge ulalele isidalwa sika Allah kulokho okuphambene nentando ka Allah. Njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Akukho sidalwa salalelwa kulokho okuphambene nentando kaMdali"** [Tirmidi]

❁ Ungalinge ube nemindlinzo emibi ngo Allah, ngoba u Allah uthi kuHaditi Kudusi: **"Inceku yami ngizoyiphatha ngendlela ecabanga ngayo ngaMi"** [Bhukgari no Musilimu]

❁ Ungalinge ugqoke umgexo noma intambo nokunye ukuvikela noma ukususa umshophi.

❁ Ungalinge ufake incweba ukuzivikela emoneni ngoba *kuyiShiriki*; iSithunywa sathi: **"Lowo ozofaka alengise okuthize, uyekelelwa kukho"** [Tirmidi]

❁ Ungalinge ufune izibusiso ematsheni nasezihlahleni nasezintweni ezingamagugu noma izakhiwo, ngoba lokho *kuyiShiriki*.

❁ Ungalinge ube nezinkoleloze kunoma yiphi into ngoba lokho kuyiShiriki; iSithunywa sathi: **"Izinkoleloze ziyiShiriki – wakusho kathathu"** [Abu Dawudi]

❁ Ungalinge ukholwe okushiwo izangoma noma izanusi ezifunda izinkanyezi abaqagula ukuthi bazi okungabonwa baphinde bashicelele lensambatheka

---

[1] Ukube ngempela babenakho ukuqonda nogebhezi olubhadlile, ngabe abazange babhanqe u Allah nezimbangi eziyindalo, amathongo nezithixo okungenamandla okuzisiza kona, kungabasiza kanjani abanye.

emaphapheni beqagula izinhlanhla namabhadi abantu. Ukubakholwa kulokho *kuyiShiriki* uqobo, ngoba akekho owazi okungabonwa ngaphandle kuka Allah.

۞ Ungalinge uthi imvula ina ngenxa yezinkanyezi noma izikhathi zonyaka; lokho kuyiShiriki ngoba ukuna kwemvula kubhekiswa ku Allah.

۞ Ungalinge ufunge ngokunye ngaphandle kuka Allah. Njengokufunga ngesithunywa noma ngesithunzi somuntu noma impilo. Ngoba lokho kuyiShiriki njengokusho kweSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*): **"Lowo ofunga ngokunye ngaphandle kuka Allah, wenza *iKufuri* noma i*Shiriki*"** **[Ahmadi]**

۞ Ungalinge uthuke isikhathi noma umoya (inkelengo) noma ilanga noma amakhaza noma ukushisa ngoba lokho kuwukuthuka u Allah uqobo uMdali wazo lezinto.

۞ Ungalinge uphimise igama elithi 'ukube' lapho wehlelwa umshophi ngoba lendlalela imisebenzi ka Shayitani, futhi linokugxeka intando ka Allah. Kunalokho ubothi: **"U Allah unqumile, wenza intando yaKhe"**

Ungalinge wenze amathuna iMasijidi, ngoba iSwala ayenziwa kuMasijidi enethuna phakathi. U Ayisha uyasilandisa uthi: "mhla iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sisezinhlungwini zokufa sathi: **"U Allah wawaqalekisa ama-juda namaNasarina ngoba enza amathuna eZithunywa zabo amaMasajidi – exwa-yisa ngabakhwenza" uthi u Ayisha ukube bekungesikho lokho ngabe balibeka obala ithuna laso.** **[Bhukgari]**

**"Labo abanandulelayo babe-nza amathuna eZithunywa zabo nabaqotho kubo ama-Masajidi. Qhaphelani, ni-ngenzi amathuna amaMasajidi ngokuba ngiyaniqabela lokho"** **[Abu Awana]**

۞ Ungalinge ukholwe imbudane yama*Haditi* angamanga ngeSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) okuqonde ukugqugquzela izinto ezifana *neTawasulu* ngesiqu sakhe noma isithunzi sakhe noma abantu abaqotho, abe lama *Haditi* angamanga aluhlaza aqanjiwe ngaye. Njengokuthi: *"Yenzani iTawasulu ngesithunzi sami ngokuba isithunzi sami ku Allah sikhulu"* enye, *"Uma izinto zinihambela kabi iyani kwabasemathuneni"* enye, *"U Allah ujube ingelosi ethuneni lawo umuntu oyiWali ukuze ifeze izidingo zabantu"* enye, *"Uma omunye wenu engaba nemicabango emihle ngetshe lingasiza",* namanye amaningi.

۞ Ungalinge ubungaze ugubhe lokhu okubizwa ngemigubho yezenkolo, njenge Mawulidi Nabi noma Isira neMiraji nezinye. Ngoba imifakela engenziwanga iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) noma amaSahaba ayesithanda nakangaka iSithunywa ukudlula thina. Futhi babemagange kakhulu ekwenzeni okuhle. Ukube lemigubho bekuyinto enhle, nakanjani amaSahaba ayezoyigubha kudala.



# ISIFUNGO: "AKEKHO OFANELE UKUKHONZWA NGAPHANDLE KUKA ALLAH"

Lesifungo simbaxa mbili; eyokuqala, ukuchitha ukuthi kukhona okufanelwe ukukhonzwa ngeqiniso ngaphandle kuka Allah. Eyesibili, ukugcizelela ukuthi ngu Allah yena yedwa ofanelwe wukukhonzwa. Njengoba esho ethi: **"Khumbula mhla u *Ibhirahimu* etshela uyise nabakubo ethi: 'mina ngiyazihlubuka kukho lokhu enikukhonzayo, ngaphandle kwaLowo owangidala, ngokuba Yena uyongihola'"** **[Kurani, 43:26-27]**

Ngakhoke akwanele nje ukumkhonza u Allah kepha kudingeka akhonzwe yedwa vo. Futhi uze umuntu abe *oneTawuhidi* ephelele kudingeka ukuba akholwe kuBunye buka Allah aphinde azihlubuke *kuShiriki*.

Kunesisho esithi ukholwa ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah, kuwukhiye wokungena eJana. Umbuzo uthi, 'ingabe wonke umuntu owashoyo lamagama uyongena eJana na?'

*uWahab* ka *Munabihi* wabuzwa: *' akusikho yini u (لا إله إلا الله) ukhiye wokungena eJana na? Wathi:* ***'Kunjalo, kepha wonke ukhiye unamazinyo, uma uphethe onmazinyo uyongena kodwa uma ungenawo, cha angeke wangena'.***

Kantike ziningi izimfundiso seSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) ezichaza kabanzi ngalamazinyo. Okwenza ukungena eJana kuncike ekwazini lezimfundiso nasekubambeleleni kuzo kuze kube ekufeni nokuzithobela, njalonjalo.

Izinzululwazi zithole imibandela kulezimfundiso okumele nakanjani ibe khona ukuze lesifungo sibe ukhiye wokungena eJana sibe usizo kumniniyo. Lemibandela yiwona lamazinyo esikhiye esikhuluma ngawo:

**ULWAZI** Yonke inkulumo inencazelo. Yingakho kumqoka ukuthi uyazisise kahle incazelo yalesifungo kungabikhona lapho ongazi khona. Isho ukuchitha ukuthi kukhona okufanelwe ukukhonzwa ngeqiniso ngaphandle kuka Allah nokugcizelela ukuthi ngu Allah yena yedwa ofanelwe wukukhonzwa. U Allah uthi: **"ngakhoke iba nolwazi ukuthi akekho ofanelwe ukukhonzwa ngapahandle kuka Allah"** **[Kurani, 47:19]**

Kanti iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sathi: "Lowo ofe azi ukuthi akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah, uyongena eJana." **[Musilimu]**

**ISIQINSEKO** Lencazelo yalesi sifungo kemele uyikholwe ube nesiqiseko esingazamazami, esingenakho neze ukungabaza. Uma u Allah echaza abakholwayo uthi: **"Abakholwayo ngempela, yilabo abakholwa ku Allah neSithunywa saKhe bese bengabi nokungabaza. Baphinde futhi bazikhandle endleleni ka Allah ngom-cebo wabo nangeziqu zabo uqobo. Yibonake labo aabneqiniso."** **[Kurani, 49:15]**

Ngakhoke akwanele ukusiphimisa nje kepha kudingeka ukuba inhliziyo nayo ikholwe kuso ngesiqiniseko, uma kungenjalo ungumzenzisi *(munafiki)* wangempela. Njengoba iSithunywa sisho: **"Ngiyafakaza ukuthi akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah nanokuthi ngiyiSithunywa sika Allah. Lowo oyofika ku Allah ekholelwa kukho engenakungabaza uyongena eJana"** **[Musilimu]**

**UKWAMUKELA** Uma usuyiqonda kahle incazelo futhi ungayingabazi, kumele ibonakale imithelela yalokho. Ngokuthi wamukele ngenhliziyo nangomlomo yonke imiyalelo. Yingakho lowo ophika *iTawuhidi* angayamukeli ngenxa yokuzazisa noma inkani noma

umona, uba yiKafiri (ongakholwa). Bheka ngona no Allah uyasho ukuthi *amaKufari* ayiphika ngoba ezigqaja: **"Kwakuthi lapho betshe-lwa ukuthi, akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah, bavane baziqhenye nje."** **[Kurani, 37:35]**

**UKUZINIKELA** Ukuzinikela ngokuphelele *kuTawuhidi*, yisona sivivinyo sangempela nobufakazi obubambekayo bokholo. Lokhu kwenzeka ngokuzinikela entandweni ka Allah nokugcina imiyalelo yaKhe: **"Lowo ozinikela ku Allah enze okuhle, usuke esebambelele ensikeni eqinile engephuke, futhi zonke izinto ziyophelela ku Allah"** **[Kurani, 31:22]**

**IQINISO** Ukusho lesifungo ngeqiniso elingenamanga, uma esho ngomlomo inhliziyo iphika, ungumzenzisi impela. Ubufakazi balokho, ukugxeka kuka Allah abazenzisi: **"Bakhuluma ngemilomo yabo lokho okungekho ezinhlizweni zabo"** **[Kurani, ]**

**UTHANDO** Kumqoka ukuba okholwa yilesifungo asithande, futhi athande ukwenza ngokwenkambiso yaso futhi athande nalabo abenza njalo. Olunye lwezimpawu ezikhombisa uthando lomuntu kuMdali wakhe, ukuba abeke pahambili konke lokhu okuthandwa ngu Allah nakuba kuphambana nezinkanuko zakhe. Nokuzibandakanya nalabo abazibandakanya no Allah neSithunywa sakhe aphinde athathe izitha zika Allah njengezitha zakhe. Futhi amukele aphinde alandele izimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ahlale emagxalabeni akhe.

**INHLOSO EMSULWA** Ngokuthatha lesifungo, kufanele inhloso ibe msulwa ukuthokozisa u Allah: **"Futhi babekade beyalelwe ukuba bakhonze u Allah ngokuzinikela okumsulwa bengambhanqi nalutho"** **[Kurani, 98:5 ]**

ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"U Allah wenze ukuba angangeni eMlilweni lowo othi, 'akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah' ekusho ngoba efuna ukuthokozisa u Allah"** **[Bukgari]**

## ISIFUNGO: UMUHAMADI (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) UYISITHUNYWA SIKA ALLAH

Oseshonile uyovivinywa ethuneni abuzwe imibizo emithathu. Uma ekhona ukuyiphendula uyobe usephumelele kepha uma ehluleka uyothelwa ezimathonsi. Eminye yalemibuzo othi, 'ubani iSithunywa sakho na?'. Oyokhona ukuphendula lombuzo kuyoba yilowo u Allah amuphe amandla okugcina imibandela yawo emhlabeni, aphinde amqinise akhone ukuphendula ethuneni, aze asizakale ngoSuku lapho kungekho mali noma zingane eziyoba usizo. Nansike lemibandela:

**UKUSILALELA** Njengoba u Allah eyalele; **"Loyo olalela iSithunywa usuke elalela u Alla uqobo"** **[Kurani, 4:80]**

**"Ithi: uma ngempela nimuthanda u Allah, ngilandeleni no Allah uzonithanda"** **[Kurani, 3:31]**

Kanti ukungena eJana kuncike ekumlaleleni ngokuphelele, njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasho: **"Bonke abalandeli bami bayongena eJana ngapha-ndle kwalabo abenqabayo. Bathi: Sithunywa sika Allah! obani abenqabayo na? Wathi: lowo ongilalelayo uyongena eJana kuthi lowo ongangilaleli uyobe usenqabile."****[Bhukgari]**

Ngakhoke lowo othi uyasithanda iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) kumele asilalele ngoba ukulalela kuyisithelo sokuthanda futhi siwufakazi obubambekayo ukukhombisa uthando.

**UKUSIKHOLWA** Lowo ophika okukodwa nje ezimfundisweni zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) eziqinisekisiwe, empeleni uphikisa u Allah neSithunywa. Ngoba iSithunywa sivikelwe ekwenzeni amaphutha ezifundisweni zaso, njengokusho kuka Allah: **"Akukhulumi okuvela ezinkanukweni zakhe."** **[Kurani, 53:3]**

**UKUGWEMA** Konke akunqabele, kusukela kokukhulu, *iShiriki* kuya kwezinkulu eziyingozi kuze kufike kwezincane ezingathandeki. Ngokothando iMusilimu elinalo ngeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ukholo lwalo luyanda. Uma selwandile u Allah wenza athande ukwenza okuhle, achikwe yikho konke okuhlangene *neKufuru* nokuphula umthetho nokweyisa.

**UKUMLANDELA** Uma sekufika ekukhonzeni u Allah, ungeke wamkhonza ngaphandle kwalokho okufundiswe yiSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), njengokusho kwaso; **"Lowo owenza into engekho engambiselani nezimfundiso zethu, ayamukelekile"** **[Bukgari no Musilimu]**

**IPHUZU:** Yazi ukuthi ukuthanda iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) kanye nezimfundiso zaso kumqoka futhi kuphoqelekile. Yingakho nje lowo ozonda into eyodwa ezimfundisweni zaso uba *iKafiri* noma engakwenza lokho. Akwenele nje ukumthanda kunalokho kufanele umthande ukudlula yonke into ngisho nawe uqobo. Ukhumbule ukuthi lowo othanda othile uyaye ambeke phambilili futhi aqikelele ukungaphambani noma ukuphikisa naye. Kanjalo, nalowo othanda iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) okwangempela, ubonakala ngokulandela izinkambiso zaso neSuna yaso, nokusilalela kulokho esikuyalelayo nokugwema lokho esikunqabelayo, ngaso sonke isikhathi ebuhleni nasebunzimeni. Ukulalela nokulandela kuyizithelo zothando, ngaphandle kazwo kunzima ukukholwa lolothando. Ziningi izimpawu eziyinkomba yothando lweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), njengo:

**(i) Ukukhuluma kakhulu ngaso nokusenzela *iSwala***, ngoba lowo othanda okuthile uvame ukukhuluma kakhulu ngakho.

**(ii) Ukulangezelela ukusibona**, ngoba wonke umuntu uyalangezelela ukubona othandiweyo wakhe.

**(iii) Ukusihlonipha nokusazisa lapho kukhulunywa ngaso**. U *Isihaki* uthi: *'Abalandeli beSithunywa* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) *babethi uma bekhuluma ngaso emva kokwendla kwaso, bazothe babenohlevane bakhale'.*

**(iv) Ukuzonda labo esibazondayo**, nokuziqhelelanisa nalabo abaphambana nenkambiso yaso balethe imifakela ezimfundisweni zaso, kulabo abemifakela nabangabazenzisi.

**(v) Ukuthanda labo esibathandayo,** njengomndeni waso nabafazi baso nabalandeli baso, oMuhajirina nama Anisari, nokuzonda labo ababazondayo noma ababathukayo.

**(vi) Ukulandela indlela yaso yokuziphatha,** njengoba sasiwumuntu ophanayo. Umkakhe u Ayisha uma emchaza uthi: 'isimilo sakhe kwakuyiKurani', okusho ukuthi wayegcina yonke imiyalelo yeKurani.

Wayengumuntu ongelona nhlobo igwala ikakhulukazi empini. Futhi ephana ikakhulukazi ngeRamadani. Wayenezeluleko enesineke akakaze aziphindisele. Uma kufika ekugcineni imithetho ka Allah wayengadlali. Wayesizotha ehloniphekile. Wayenahloni andlula awentombi nto iselawini. Wayebuphatha kahle umndeni wakhe enomusa kuyo yonke indalo...njll.

# TAHARA (UKUHLANZEKA)

iSwala iyinsika yesibili ku Isilamu, futhi angeke yamukeleka ngaphandle ngokuhlanzeka. Ukuhlanzela lokho kwenziwa ngamanzi noma umhlabathi.

**IZINHLOBO ZAMANZI:**

**(i)** Amanzi Ahlanzekile (Tahiri): yilawo manzi ahlanzekile ngokwawo futhi ayakhona ukuhlanza okunye. Ungakhona ukuwasebenzisa ukuzihlanza uma usesimeni seHadat noma ukususa ukungcola.

**(ii)** Amanzi Angcolile (Najisi): yilawo angenwe ukungcola (inajasa) uma emancane. Noma kuguquke ukunambitheka kwawo noma umbala noma iphunga uma emaningi.

**IPHUZU:** Amanzi amaningi, aba nga*najisi* uma *inajasa* engene kuwo iguqula okukodwa kumbala, ukunambitheka noma iphunga. Kuthi amancane wona abe najisi ngokungena nje kwenajasa. Amanzi amaningi yilawo avile kuma*kulati* amabili, athi makabe amalitha angamakhulu amabili neshumi (210).

**IZITSHA:** Noma ngabae yisiphi isitsha esihlanzekile singasetshenziswa, ngaphandle kwaleso esenziwe ngegolide noma usiliva. Kanti izitsha nezimpahla zabangakhola zingasetshenziswa ngaphandle uma wazi ukuthi *zinenajasa* ethize.

**IZIKHUMBA ZENCUBA: Zona zinajisi. Bese kuthi incuba ikabili:**

**(i)** Incuba yezilwane ezingandliwa nhlobo.

**(ii)** Incuba yezilwane ezindliwayo. Isikhumba sencuba yesilwane esindliwayo singasetshenziswa uma sesiphaliwe ezintweni ezomile hayi kwezimanzi.

**ISITINJA**

Ukuzihlanza kulokho okuphuma ngemuva noma ngaphambili emuntwini. Uma kwenziwa ngamanzi kuthiwa ***i-isitinja*** kodwa uma kwenziwa ngamagabade (namatshe anjengomcengezi) noma iphepha kubizwa nge ***isitijimari***. Kumqoka ukuthi *i-isitijimari* senziwe ngokuhlanzekile okuvunyelwe kungabi okungadliwayo. Senziwa ngamagade amathathu kuya phezulu. Kanti *isitinja* noma *isitijimari* kumele kwenziwe njalo uma kukhona okukhuphumile (ngaphandle komoya).

**Akavunyelwe lowo ozikhululayo ukuba:** Ahlale isikhathi eside kuleyondawo uma eseqedile. | Azikhulule noma achame lapho kunamanzi khona. | Azikhulule endleleni okuhanjwa kuyo. | Azikhulule ngaphansi komthunzi othanyelwayo. | Azikhulule ngaphansi komuthi onezithelo. | Abheke *iKibhila* uma esesigangeni.

**Akuthandeki uma lowo ozikhululayo:** Engena kwandawo nento enegama lika Allah. | Ekhuluma lapho ematasa. | Encamela emfantini wembobo noma okuthi makufane. | Ethinta izitho zangasese nesandla sokundla. | Ebheka *iKibhila* uma esesakhiweni (konke lokhu kungenziwa uma umuntu ezithola esesimeni esiphoqayo) Kuyinto enhle ukuba ozikhululayo azame ukusula noma ukusebenzisa amatshe angamahlandla angalingani. Nokusebenzisa amatshe namanzi kanye kanye.

**ISIWAKI**

**Kuyi*Suna* ukuxubha ngegatsha elincane elithambile, njengelomuthi *i-Araki*. Ikakhulukazi :**

Uma kuqala *iSwala* | Uma ufuna ukufunda iKurani | Uma wenza *iWudu* ngaphambi kokoyakaza umlomo | Uma uvuka ebuthongweni. | Uma ungena eMasijidi noma ekhaya. | Uma umlomo usunephunga elibi, njll.

Kuyi*Suna* ukuqala ngasesandleni sokundla lapho uxubha *ngesiwaki* noma uzihlanza

nokusebenzisa esokunxele uma ususa ukugcola.

**IWUDU**

**Izinsika zayo:** Ukugeza ubuso okufaka phakathi ukuyakaza umlomo nezimpumulo. | Ukugeza izandla kusukela eminweni kufika ezindololwaneni. | Ukusulela ekhanda kanye nezindlebe. | Ukugeza izinyawo ukufika emaqakaleni. | Ukuhambisa ngokohlelo. |Ukulandelanisa.

**Okumqoka kuyo:** Ukuthi *Bisimilah* ngaphambi kokuqala. | Ukugeza izandla ngaphambi kokuzicwilisa esitsheni samanzi, kulowo obekade elele ebusuku.

**AmaSuna ayo:** Ukusebenzisa *isiwaki*. | Ukuqala ngokugeza izandla. | Ukuqala ngokuyakaza umlomo nezimpumulo. | Ukukwenzisisa uma uyakaza nezimpumulo, kulowo ongazilile. | Ukudlulisa iminwe emanzi etshebeni ewubhebhenene. | Ukugeza phakathi kweminwe nezinzwane. | Ukuqala njalo ngesitho sangakwesokudla. | Ukugeza izitho kabili noma kathathu. | Ukufaka amanzi emakhaleni (uma uwayakaza) ngesokudla nokuwakhipha ngesesinxele. | Ukuhlikihla izitho ezigezwayo. | Ukwenza *iwudu* ephelele. | Ukufunda *idu'a* efanele.

**Okufanele kugwenye:** Ukwenza *iWudu* ngamanzi abanda noma ashisa kakhulu. | ukugeza isitho esisodwa ngaphezu kwamahlandla amathathu. | ukuthintitha amanzi ezithweni.|ukufaka amanzi phakathi emehlweni. | (ukuzisula emva kokwenza *iWudu* akunankinga).

**IPHUZU:** Uma uyakaza umlomo kufanele ukuxukuzise amanzi emlonyeni. Futhi uma uyakaza izimpumulo uma ufaka amanzi kufanele uwahogele ungawafaki nje kuphela ngesandla. Yiyona lena indlela efanele.

**INDLELA YOKWENZA IWUDU:**

Yenza *iniya* (inhloso) ngenhliziyo. | bese uthi *Bisimila* ugeze izandla. | bese uyakaza umlomo nezimpumulo. | bese ugeza ubuso (kusekela ekuqaleni kwezinwele kuya ngaphansi kwesilevu nokusuka endlebeni kuya kwenye). | bese ugeza izingalo zombili (uqale ngeyakosokudla) ukufika ezindololwaneni. | bese uhambisa izandla ezimanzi ekhanda kusuka ekuqaleni kwezinwele kuya entanyeni, bese ufaka umunwe wokukhomba endlebeni, kuthi usenze njalo usule emva kwezindlebe ngesithupha. | bese ugeza izinyawo ukufika emaqakaleni.

**IPHUZU:** Uma unentshebe encane kumele ugeze kuze kufike esikhumbeni. Kepha uma iyihlathi kwanele ukuyigeza ngaphezulu.

**IMASAHI (UKUSULA) NGAPHEZU KWAMAKUFI:**

*Ikgufi* (isokisi lesikhumba) into evamise ukwenziwa ngesikhumba egqokwa ezinyaweni. Kepha uma yenziwe ngovolo noma ukotini kuthiwa *ijawurabu* (asokisi). Akunankinga ukuba wesule phezu kwawo (lapho wenza *iwudu*) uma usesimeni sokungcola okuncane[1]. **Kanti lokusula kunemibandela:**

Ukuba agqokwe esimeni sokuhlanzeka. | Abekade ezihlanze ngamanzi | Kufanele ambozu unyawo lonke kufika emaqakaleni | Abe ngavumelekile (kungabi enziwe ngezinto ezingavumelekile noma ezebiwe) | Kufanele ahlanzeke wona uqobo.

---

[1] Ukungcola okuncane yilapho umuntu endinga khona ukwenza iwudu kuphela ukuze ahlanzeke. Kuthi okhulu kube yilapho okudingeka ukuba ageze umzimba wonke.

**‘Imama (umqhele):**

**Kuvumelekile ukwenza imasahi (ukusula)ngaphezu komqhele osekhanda, ngemibandela:** Ube endodeni|Umboze ikhanda ngokwejwayelekile.|Abe sesimeni sokungcola okuncane. | Uma enza *iwudu* ngamanzi.

**Ikgimari:**

**Nakuyo *ikgimari* kuvumelekile ukwenza *imasahi*, ngemibandela:**

Ibe emfazini. | Kufanele imboze ngisho intamo. | Abe sesimeni sokungcola okuncane. | Uma enza iwudu ngamanzi. | Imboze ikhanda ngokwejwayelekile.

**Ubude besikhathi sokwenza imasahi:** Kulowo osekhaya ongekho ohambeni, wenza imasahi imini nobusuku obubodwa (amahora 24). Kuthi lowo osohambeni yena ayenze izinsuku ezintathu nobusuku bazo (amahora 72).

**Kuqalwa nini ukwenza imasahi?:**

Imasahi iqalwa ukwenziwa ekuphukeni *kwewudu* emva kokugqoka *amakgufi* noma *amajawurabu* (ukhumbule belu, agqokwa esimeni sokuhlanzeka). Siyophelake ngesikhathi esifanayo ngosuku olulandelayo (emva kwamahora 24), kulowo osekhaya noma ezinsukwini ezintathu kulowo ongumhambi (emva kwamahora 72).

**IPHUZU:** Lowo owenze imasahi esekhaya wabe usethatha uhambo noma ubesohambeni wafika ekhaya noma unokungabaza ngokuthi *imasahi* iqale nini, kumele enze *imasahi* njengalowo osekhaya.

**IMASAHI KUKHONKOLO NEBHANDISHI:**

**Kuvumelekile ukwenza imasahi kukhonkolo noma ibhandishi ezimeni ezilandelayo:**

Uma ngempela ubewudinga ukhonkolo noma ibhandishi. | Ungandluli indawo odingeka kuyo. | Kubekhona ukulandelana phakathi kwemasahi nokugeza ezinye izitho lapho enza iwudu.

[Uma ukhonkolo noma ibhandishi imboze nalapho engadingeki khona, kumele lolocezu lususwe. Kodwa uma kuzoba nobungozi ekwenzeni lokho, uyoqhubeka nokwenza *imasahi*].

**IPHUZU:**

Kuhle ukuba wenze *imasahikumakgufi* noma *amajawurabu* ezinyawo zombili kanye kanye, ngale kokuqala ngelesokudla. | Akuvumelekile ukwenza imasahi ngaphansi konyawo nama ezithendeni. | Akuncomeki ukuba uyeke ukwenza *imasahi kumakgufi* uncamele ukuwageza. | Kumele *imasahi* yenziwe engxenyeni enkulu *yekhimari* nomqhele.

**IZINTO EZIPHULA IWUDU:**

Konke okuphula ngaphambili nangemuva emntwini; okunye kuhlanzekil ngengomsuzo nesidoda, kanti okunye kungcolile njengomchamo noketshezi lwenkanuko. | Ukuhamba kwenqondo ngobuthongo noma ukuquleka, ngaphandle kwesihlwathi esincane umile noma uhleli. | Ukuphuma komchamo noma indle kwenye indawo okungeyona ejwayelekile. | Ukuphuma kokungcola emzimbeni ngobuningi – ngaphandle kwendle nomchamo – njengokugobhoza kwegazi. | Ukudla inyama yekameli. | Ukuthinta isitho sangasese ngesandla ngaphandle kwesisithezo esithile. | Ubumbuka (ukushiya i *Isilamu*).

[Uma unesiqiniseko sokuthi unayo iwudu kepha ube unokungabaza ngoyiphula. Noma unesiqinseko sokuthi uyiphulile iwudu kepha ube unokungabaza ngokuyenza. Kufanele uthathe lokho onesiqisekiso ngakho].

**IGHUSALI (UKUGEZA UMZIMBA WONKE):**

Izinto eziphoqa ukuba kwenziwe *ighusali*:

Ukuphuma kwesidoda ubhekile noma ulele. | Ukuhlanga kwezitho zangasese zomfazi nendoda noma kungaphumanga lutho. | Ukungena ku Isilamu kobengakholwa noma obekade eyimbuka. | Ukuphuma kwegazi *lehayidi* (esikhathini). | Ukuphuma kwegazi *lenifasi* (emva kokuzala). | Ukuphuma komphefumulo kwiMusilimu.

**Izinto ezimqoka *zeghusali*:**

Okusemqoka ngegusali ukuthela umzimba wonke ngamanzi kufaka phakathi ukuyaka umlomo namkhala, ngenhloso yokwenza *ighusali*.

**Kepha ukwenza *ighusali* ephelele kumele u:**

Wenze inhloso. | Uthi *bisimila*. | Ugeze izandla ngaphambi kokuzicwilisa esitsheni samanzi. | Ugeze izitho zangasese naokugcola okukhona. | Wenze *iwudu* ephelele. | Uzibhunyele ngamanzi kathathu ekhanda. | Bese uzithela ngamanzi umzimba wonke. | Uqikelele hlukihle umzimba ngezandla. | Uqikelele ukuqala njalo ngakwesokudla.

**Akuvumelekile kulowo ongenayo *iwudu* ukuba:**

Athinte *iKurani*. | Noma enze *iSwala*. | Noma enze *itawafu* (ukuzungeza *iKa'ba*).

Futhi akuvumelekile kulowo *okujanaba* (odinga ukwenza *ighusali*) phezu kwalokhu okungenhla, ukuba: Afunde *iKurani*. | Noma ahlale *eMasijidi*.

**Okumele kugwenywe ukuba:** Lowo *okujanaba* alale engenayo *iwudu* | Noma axhaphaze amanzi lapho enza *ighusali*.

**ITAYAMUMU:** *Itayamumu* yenziwa phansi kwezimo ezilandelayo:

Uma engatholakali nhlobo amanzi okwenza iwudu. | Uma kunesizathu esivimbela ukwenziwa kwewudu. | Kufanele yenziwe ngomhlabathi ohlanzekile onothuli ongashanga.

**Okumqoka kutayamumu:** Ukusula bonke ubuso.|Nezandla ukufika esihlakaleni.

**Okuphula itayamumu:** Yikho konke okuphula iwudu. | Nokutholakala kwamanzi uma ubekade enzi *itayamumu* ngenxa yokuswela amanzi. | Ukuphela kwesizathu ebesigunyaza ukwenza *itayamumu*.

**Amasuna etayamumu:**

Ukuhambisa ngohlelo nokulandelanisa. | Uhlehlisela ekugcineni uma sesizophela isikhathi edingeka ngaso. | Ukufunda *idu'a* efundwa uma uqeda iwudu.

**Okufanele kugwenywe:** **Ukushaya umhlabathi amahlandla amaningi.**

**INDLELA YOKWENZA ITAYAMUMU:**

Yenza inhloso. | Uthi Bisimila. | Ubhambathe umhlabathi ngezandla zombili. | Bese uzisulela ebusweni bakho nasetshebeni (endodeni). | Bese usulela isandla sokunxele kwinhlanekelo yesokudla nesokudla kunhlanekelo sokunxele.

**UKUSUSA INAJASA (UKUNGCOLA):** *Inajasa* ikabili;

**(i) Yesiqu (ebambekayo):** yilena eyohlala iwukungcola noma sekuthiwani noma ungayihlanza kangakanani, njengengulube.

**(ii) Neyomthetho:** yilena ewela entweni ehlanzekile ngokwemvelo, njengomhlaba nengubo.

| UHLOBO | | ISIMO |
|---|---|---|
| **IZILWANE** | **Ezingcolile** | Izinja, izingulube nezilwane ezunkulu kunomangobe nezinyoni ezingandliwa. Iziqu zazo nakho konke okuyingxenye yazo nezinsalela zazo *kunajisi*. |
| | **Ezihlanzekile** | **Umuntu:** konke okwakhe kuhlanzekile ngaphandle komchamo nendle. |
| | | **Izilwane ezindliwayo:** yonke into ngalezilwane ihlanzekile. |
| | | **Izilwane zasekhaya:** lezi izilwane abantu abantu abangakhoni ukuziqhelelanisa nazo. Njengembongolo nomangobe. Amathe nezithukuthuku zazo kuphela ezihlanzekile. |
| **INGCUBA** | Yonke ingcuba *inajisi* ngapahandle komuntu, nenhlazi nentethe kanye nezilwanyana ezingenagazi elihambayo, njengofezela nomndozolwane. | |
| **OKOMILE/ OKUQINILE** | Njengomhlabathi namatshe. Kona kuhlanzekile, uma engenakho ukungcola esikubalule ngaphezulu. | |

**AMAPHUZU:**

Igazi nobomvu noketshezi oluphuma ezilondeni konke *kunajisi*; ngaphandle kwanenjana egazi lesilwane esindliwayo athela izimpahla noma umzimba. | Igazi elihlanzekile litholakala ezimeni ezimbili; (i)enhlanzini (ii) nalelo elisala enyameni nasemithanjeni yesilwane esihlatshiwe esindliwayo. | Igazi eliphuma esilwaneni esidliwayo esisaphila kanye nehlwili konke *kunajisi*. | Ukususa inajasa akudingi ukuba wenze inhloso, yingakho uma isuswa imvula ungazelele iyahlanzeka. | Ukuthinta noma ukunyathela inajasa akuyiphuli iwudu, kepha okumqoka ukuyisusa inajasa la ekhona.

**UKUSUSA NOKUHLANZA INAJASA:**

Kufanele isuswe ngamanzi ahlanzekile. | Kufanele ikhanywe leyo ukuze iphume uma ikhameka. | Kufanele isuswe inajasa ngokuyighwaya uma ukugeza akwanele. | Uma kungamathe enja kufanele igezwe amahlandla ayisikhombisa ngamanzi bese okwesishiya galombili kube umhlabathi.

**IZEXWAYISO:**

Inajasa esemhlabathini uma iwuketshezi, njengomchamo, kwanele ukuba ibhunyelwe ngamanzi ize isuke kanye nombala nephunga layo. | Uma iyinto ebambekayo, njengendle, kumele isuswe nezinsalela zayo. | Uma *inajasa* ingakhoni ukusuka ngaphandle kokuyigeza ngamanzi kufanele igezwe. | Uma *obekunenajasa* khona akusabonakali, makageze ngakuleyo ndawo kuze kube uyaqiniseka ukuthi seyisukile. | Lowo owenze iwudu ukukhuleka *iswala* engaphoqelekile, angakhakhule *iswala* ephoqelekile ngayo leyo *wudu*. | Lowo obekade elele noma wasuza akadingi ukwenza *isitinja*, okumele akwenze *iwudu* nje kuphela uma efuna ukwenza *iswala*.

# IZINKAMBISO ZABESIMAME

## IMITHETHO EMAYELANA NOKOPHA KWEMVELO KWABESIMAME

### 1. IHAYIDI NE ISITIHADWA

*IHAYIDI:* igazi lemvelo eliphuma umuntu ephilile engazalanga. Linsundu lithe alibe mnyama ngombala, line phunga elibi. Futhi lithe alishube lilande ihlwili.

*ISITIHADWA:* igazi elopha ngesikhathi esingafanele ngenxa yokugula okuthize noma isifo. Liphuma njengegazi elijwayelekile lilula njengalelo elopha enxebeni, lifana nelomongozile ngombala futhi linuka njengelijwayekile.

| ISIMO | INKAMBISO |
|---|---|
| **Isikhathi sokungena esikhathini.** | Kusukela eminyakeni eyisishiya galolunye . uma opha ngaphambi kwalokho kusuke kuyisitihadwa. |
| **Isikhathi esifushane sokuba esikhathini.** | Usuku nemini (amahora 24). Uma opha isikhathi esifushane kunaleso kuyobe kuyisitahadwa. |
| **Isikhathi okuyisona esi-de sokuba esikhathini.** | Izinsuku eziyishumi nanhlanu. Uma opha isikhathi esedlula leso kuyobe sekuyisitihadwa. |
| **Isikhathi sokuhlanzeka phakathi kwamahayidi amabili.** | Izinsuku eziyishumi nanhlanu. Uma opha ngaphambi kwalokho kuyobe kuyisitihadwa. |
| **Isilkhathi okuyisona esivamile *sehayidi.*** | Izinsuku ezintathu kuya kweziyisikhombisa. |
| **Isikhathi sokuhlanzeka esivamile** | Izinsuku ezingamashumi amabili nantathu noma nane. |
| **Ingabe ukopha kokhulelwe *ihayidi* na?** | Lowo okhulelwe uma opha noma kunokuphuzi noma okuthi akube nsundu; konke lokhu kuyisitihadwa. |
| **Wazi kanjani obekade esesikahthini ukuthi usehlanzekile na?** | **Abasemame kulokhu bakabili:** **(i)** kunalabo ababona ngokuphuma koketshezi olumhlophe. **(ii)** noma ngokuma kokopha nolunye nje uketshezi olubekade luphuma. |
| **Lokhu okuphuma kowesimame ngesikhathi lapho ehlanzekile** | Uma kukhanya noma kumhlophe, kuhlanzekile. Kepha uma kunsudu noma kuphuzi, kunajisi. Futhi konke lokhu kuyayiphula iwudu. Futhi uma kuqhubeka kuba isitihadwa. |
| **Ukuphuma kokunsundu noma okuphuzi** | Uma kuhambiselana nehayidi lapho iqala noma isiqalile; nakho kubalwa nayo,. Kepha uma kwenzeke kukodwa isitihadwa. |
| **Lowo onezinsuku enya-ngeni ajwayele ngazo ukuba sesikhathini kepha zingakapheli ahlanzeke.** | Uthathwa njengohlanzekile uma sekumile ukopha futhi sezikhona izimpawu zokuhlanzeka, nakuba lenzo nsuku ajwayele ngazo ukuba sesikhathini zingakapheli. |
| **Ukungena esikathini ngaphambi kwesikhathi esijwayelekile.** | Uma kunezimpawu zehayidi, iyothathwa njengehayidi nangoma ngasiphi isikhathi. Uma nje lokopha kungenzekanga ngesikhathi esingaphansi kwezinsuku eziyishumu nantathu kusukela ekopheni okwandulelayo. Ngale kwalokho kuyoba isitihadwa. |
| **Uma ukopha kwedlula noma kungaphansi kwe-zinsuku ezijwayelekile.** | Kuthathwa njengehayidi, uma nje kungendlulu izinsuku eziyishumi nanhlanu. |
| **Uma owesimame opha isikhathi eside, njengenyanga noma ngaphezulu** | **Unezimo ezintathu:** **(i)** lowo owasazi isikhathi sakhe nensuku zakhe, kuyomele ahlale isikhathi nezinsuku ezijwayelekile ngaphandle kokunaka umbala wegazi. **(ii)** kuthi lowo owazi isikhathi sakhe enyangeni, kepha engazazi izinsuku, kemele ahlale izinsuku eziyisithupha noma eziyisikhombisa. **(iii)** lowo owazi izinsuku zakhe kepha akanisiqiniseko sokuthi zifika nini, kumele ahlale inani lezi zakhe azaziyo ekuqaleni njalo kwenyanga. |





# NIFASI (UKOPHA EMVA KOKUBELETHA)

| ISIMO | INKAMBISO |
| --- | --- |
| **Uma owesimame eqeda ukubeletha kepha engali-boni igazi.** | Akathathwa njengalowo onenifasi futhi akadingi ukwenza *ighusali* kanti nokuzila kwakhe akwephuki. |
| **Uma ebona izimpawu zokuzala** | Ukopha noma ukuchitheka kwamanzi nobuhlungu ngaphambi kokubeletha; lokhu akuthathwa njengenifasi kepha kuthathwa *njengesitihadwa*. |
| **Ukopha kowesimame lapho ebeletha** | Leli igazi lenifasi noma lingakaphumi uswana noma seluphume kancane. Kanti iswala ayiphuthile kulesimo asikho isidingo sokuyiphinda. |
| **Kuqala nini ukubala izinsuku zenifasi na?** | Kuqala emva kokuphuma koswana ngokuphelele gelekeqe. |
| **Isikhathi esifushane senifasi.** | Awukho umkhawulo obekiwe, yingakho nje uma owesimame eqeda ukubeletha bese kunqamuka ukopha, kufanele enze *ighusali neswala* angalindi izinsuku ezingamashumi amane. |
| **Isikhathi eside senifasi.** | Izinsuku ezingamashumi amane, uma kwendlula kulokho akakunaki futhi *ighusalineswala* kufanele kwenziwe. Ngaphandleke uma ukopha lokhu kuqondana nesikhathi *sehayidi* yakhe ngaphambi kokukhulelwa; lokhopha okwendlulela kuthathwa *njengehayidi*. |
| **Lowo obeletha amawele amabili noma ngaphezulu.** | Inifasi iqala ukubalwa kusukela sekuzelwe elekuqala. |
| **Ukopha emva kokuchitheka kwesisu.** | Uma ubudala besisu bekuyizinsuku ezingamashumi ayisishiyagalo mbili (80) noma ngaphansi, ukopha emva kwalokho kuthathwa *njengesitihadwa*. Kodwa uma bekuyizinsuku ezingashumi ayisishiyagalo lunye (90), ukopha emva kwalokho kuthathwa *njengenifasi*. Kepha uma ubudala besisu kumaphakathi kwezinsuku ezi- 80 – 90, isinqumo sincike ekwakhekeni kwesidumbu. Uma bese kuyisidumbu somuntu esiphelele, ukopha kuyoba *inifasi*. Kanti uma bekuyinto engacacile kahle, ukopha kuyoba *isitihadwa*. |

**IZEXWAYISO:** Lowo *onesitihadwa* kufanele ayenze *iswala*, kepha kumele enzele yonke *iswala iwudu* yayo. | Uma owesimame ehlanzeke *kuhayidi* noma *inifasi* ngaphambi kokushona kwelanga, kemele enze *iswalayeDuhuri neAsari* yangalolo suku; kanjalo uma ehlanzeke ngaphambi ngokungena kwentathakusa kumele enze *iswalayeMaghiribi ne Isha* yalobo busuku. | Uma owesimame engena esikhathini ngesikhathi *seswala* ethize ebengakayenzi, asikho isidingo sokuyiphinda uma esehlanzekile. | Kumele owesimame aziqhaqhe izinwele uma enza ighusali ebekade *ekuhayidi* noma *inifasi*, kepha akunasidingo uma *ubekujanaba*. | Ucansi kumele lugwenywe lapho owesimame *ekusitihadwa*, ngaphandleke uma indoda ngempela iphoqelekile. | Owesimame *okusitihadwa* kumele enzele yonke *iswala iwudu* entsha emva kokwenza *ighusali* ebekade *ekuhayidi*, kuze kuyama ukopha. | Owesimame angawathatha amakhambi avimbela ihayidi okwesikhashana ukuze enze izinkambiso zehaji noma aze aqede ukuzila ngeRamadani, uma nje enesiqiseko sokuthi lokho angeke kwaba nemithelela eyingozi empilweni yakhe.

# OWESIMAME KU ISILAMU

▶ Owesimamae nowesilisa bayefana uma kufika kumvuzo nokubaluleka ku Allah ngokwezinga lokho nezenzo. Njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sasho: **"Abafazi bangabalingani bamadoda"** [Abu Dawudi]

▶ Futhi unelungelo nokufuna okungokwakhe nokulwisa incindezelo eyenzeka kuye. Bheka ngoba imiyalelo ye *Isilamu* ibhekiswe kuwesimame nowesilisa ngokulingana, ngale kwalapho okubalulwe khona omunye wabo. Futhi lokhu kuncane uma ukuqhathanisa neminye imiyalelo yenkolo. I *Isilamu* iphinde iqikelele isimo sendalo namandla owesilisa nowesifazane, njengoba u Allah esho: **"Angahlala kanjani engayazi okunguyena uMdali futhi Owazi yonke imininingwane Oqaphe konke na?"** [Kurani,67:14 ]

▶ Yingakhoke owesimame unemisebenzi ebhekene naye kanjalo nowesilisa, kanti noma yikuphi ukugaxela emisebenzini yomunye kuphazamisa isimo sempilo. Empeleni owesimame uthola umvuzo ofana nowesilisa ebe ehleli endlini yakhe. Njengoba *u Asima ka Yazidi* esilandisa ukuthi waya kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sihleli nabalandeli baso, wathi: **"Engathi abazali bami banganikelelwa wena! Ngithunye ngabafazi lapha kuwe – futhi ngizifundisa ukunikelelwa wena – bheka ngoba bonke abafazi empumalanga nasentshonolanga abezwa ngokuza kwami lapha nalabo abangazwanga ngakho bonke banombono ofanayo ukuthi, u Allah ukuthume neqiniso kubesilisa nabesifazane yingakho sakholwa kuwe neNkosi yakho lena eyakuthuma. Thina njengabesimame sibambekile sihlala ezindlini zenu, sigculisa izinkanuko zenu futhi sibeleletha izingane zenu. Kepha nina madoda ninethuba lokuya *kuJuma*, nithandaze nebandla, nivakashele abagulayo, niye emingcwabeni, niye *kuhaji* ngokuphindelele futhi ngaphezu kwalokho nikhona uzibandakanya *kuJihadi* nilwela u Allah. Futhi uma omunye wenu madoda ethatha uhambo l*wehaji* noma *i-umura* noma eyolindela imincele, thina sisala sinakekele umcebo wenu, sinithungele izimpahla, sinikhulisele izingane zenu. Ngenxa yalokho asikhoni ukuba mdibi munye nani ekuzuzeni imivuzo efanayo, Sithunywa sika Allah!. Saphenduka iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sabheka kumasahaba sathi: "Nake nambona yini owesimame oyigagu ukwedlula lona ekubuzeni ngezinto ezimayelana nokholo lwakhe na?, bathi: "Sithunywa sika Allah, besingazi ukuthi ukhona owesimame onekhono elinjena. Kulowomzuzu iSithunywa** (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) **sabhekisa kowesmame, sathi: " Hamba mame wazise abafazi obashiye ngemuva ukuthi, ukuba umfazi oqotho kumyeni wakhe, nokumthokozisa, nokuqikelela ukungaphikisani naye, uyothola umvuzo olingana nacho konke lokhu okwenziwa amadoda." Wahamba lo wesimame echichima injabulo ebelesele *ngeTahililineTakibiri*.** [Bayihaki]

Kokunye kwafika abesimame beze kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) bathi: **"Sithunywa sika Allah, amadoda asendlulile ngemivuzo ayithola lapho elwela u Allah; ingabe thina (bafazi) asinakho yini esingakwenza ukuze sibe sezingeni lalabo abalwela u Allah na? Sathi iSithunywa** (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) **: "Umsebenzi wenu emizini yenu yikona enizofica ngabo okwenziwa abalwela u Allah."** [Bayihaki]

Kanti ukunakekela owesimame oyisihlobo kunomvuzo omkhulu, njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Lowo onakekela amadodakazi amabili noma odadewabo ababili noma abesimame ababili abayizihlobo, ngethemba lokuthola umusa ka Allah ngokubanakekela baze bazimele noma banele, bayoba isisithezo sakhe eMlilweni."** **[Ahmadi no Tabarani]**

## EZINYE ZEZINKAMBISO EZITHINTA ABESIMAME:

▶ Akuvumelekile ukuba owesimame abe yedwa nowesilisa ongamshada, ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Owesilisa akavunyelwe ukuba yedwa nowesimame ngaphandle kwaloyo angavunyelwe ukumshada nhlobo"** **[Bukgari no Musilimu].**

Owesimame uvunyelwe ukwenza iswala *eMasijidi*, kepha akakhuthazwa uma enqena ukulingeka; u *Ayisha* wathi: *'ukuba iSithunywa* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) *besikhona ukubona okwenziwa abafazi, ubezobanqabela ukuya eMasijidi njengoba abafazi bakwa Isirayeli banqatshelwa'* **[Bukgari no Musilimu].** Futhi njengoba umvuzo wesilisa owenza *iswala eMasijidi* uphindaphindwa, kanjalo kowesimame owenza *iswala* ekhaya lakhe. Bheka ngoba owesimame wafika kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) wathi: 'Sithunywa sika Allah ngiyathanda ukwenza iswala nawe'.

**"Wathi: ngiyazi ukuthi uyathanda ukwenza iswala name, kepha ukwenza iswala egumbibi lakho kungcono kunokuyenza endlini yakho, kuthi ukuyeza endlini yakho kungcono kunokuyenza emzini wakho, kuthi ukuyenza emzini wakho kungcono kunokuyenza emasijidi yesizwe sakhe, kanti ukuyenza emasijidi yesizwe sakho kungcono kunokuyenza emasijidi yami"** **[Ahmadi]**, saphinda sathi: **"Imasijidi okuyiyona engcono kwabesimame imizi yabo"** **[Ahmad]**

▶ Owesimame akaphoqelekile ukuthatha uhambo *lwehaji* noma *i-umra* uma engenayo imahrami ezophelezela. Ngoba akavunyelwe ukuthatha noma iluphi uhambo engenayo impelesi yemahrami, njengokuyalela kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Umfazi akavunyelwe ukuthatha uhambo olungaphezu kwezinsuku ezintathu engaphelezwelwe imahrami"** **[Bukgari no Musilimu]**

▶ Owesimame akavunyelwe ukuvakashela emangcwabeni noma ukuya umngcwabo, njengokuyalela kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye):**"Baqalekisiwe ngu Allah abesimame abavakashela emangcwabeni"** **[Musilimu]**

U *Umu Atiya* yena wathi: *"Sanqatshelwa ukuya emngcwabeni ngaphandle koku gcizelela"* **[Musilimu]**

▶ Owesimame kumele nakanjani anikwe isabelo sakhe sefa futhi akuvunyelwe ukuba anqatshelwe sona, njengokusho kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Lowo onqamula isabelo sendlalifa yakhe, u Alla uzonqamula isabelo sakhe sase*Jana*"** **[Ibin Maja]**

▶ Kuwumsebenzi wendoda ukunakekela umfazi wayo ngezidingo angeke aphila ngaphandle kwazo. Njengokudla nezimpahla zokwembatha Kanye nendawo yokuhlala, ngendlela enhle. U Allah uthi: **"Lowo ocebile makakhiphe ngokwamandla akhe, kuthi lowo ompofu akhiphe kulokho u Allah amphe kona."** **[Kurani, 65:7 ]**

Uma engenayo indoda, ukumnakekela kuba wumsebenzi kayise noma umfowabo noma indodana yakhe. Uma engenaso isihlobo sendoda esingamnakekela, noma kungabani ebantwini uyakhuthwaza ukuba amnakekele. ISithunywa sathi: **"Lowo onakekela owesimame ongenandoda noma umuntu oswele, ufana nolwela u**

**Allah noma loyo okhulekayo ebusuku azile emini"** [Bukgari no Musilimu]

▶ Owesimame nguyena onelungelo lokuthatha umntwana (uma ehlukana noyise womntwana) uma nje engakashadi nomunye umuntu, futhi kuwumsebenzi kababa womntwana ukunika umama lo isibonelelo sesondlo uma esanakekele umntwana lo.

▶ Akukhuthaziwe ukuba owesimame abingelele kuqala (owesilisa) ikakhulukazi uma esaseyitshitshi noma lapho kwesabelwa ukulingeka.

▶ Kuyakhuthazwa ukugunda izinza nokucutha uboya bamakhwapha nokugunda izinzipho ngosuku lweJuma. Kantike kumelwe kungwenye ukukuyeka kukhule izinsuku ezivile kwezingamashumi amane.

▶ Kunqatshelwe ukususa uboya basebusweni ngisho namahwanqa imbala, ngenxa yesixwayiso seSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Uqalekisiwe ngu Allah lowo osusa uboya basebusweni nalowo ocela ukuba asuswe bona"** [Abu Dawudi]

## INZILO

▶ Owesimame akavunyelwe ukuzilela ofile izinsuku ezivile kwezintathu ngaphandle komyeni wakhe; njengokusho kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Owesimame okholwa ku Allah nasoSukwini lokugcina, akavunyelwe ukuzilela ofile izinsuku ezivile kwezintathu."** [Musilim]

▶ Umyeni wakhe kumele amzilele izinyanga ezine nezinsuku eziyishumi.

▶ Uma ekunzilo, kumele angasebenzisi izimonyo namakha anjengeSafuroni.

▶ Futhi akumele agqoke ubucwebe ngisho nendandatho imbala nezimpahla ezikhngayo ezimibalabala.

▶ Futhi akumele aziqhale nge*hina* nange*kuhuli* emnyama noma amafutha anamakha.

▶ Kantike akunankinga ukuba aqunte izinzipho noma acuthe uboya emakhwapheni nokugeza.

▶ Akukho ukuthi kumele agqoke umbala othize owodwa uma ezilile, njengokuthi agqoke inzila emnyama.

▶ Owesimame kumele alindele (ida) emzini lapho ebehla khona kuze kushona umyeni wakhe; futhi akavunyelwe ukuthutha kuwo ngaphandle kwesizathu esiphoqayo noma isidingo.

▶ Akumele aphume emzini wakhe emini ngaphandle kwesizathu esiphoqayo.

## UKUBUKEKA NEZEMBATHO ZOWESIMAME

▶ Owesimame akavunyelwe ukugunda izinwele ekhanda ngaphandle kwesizathu esiphoqayo, nakuba kuvunyelwe ukuziphungula uma nje lokho kungafani nokwabesilisa noma abafazi abangakholwa. Njengoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) **sabaqakisa abafazi abazifanisa namadoda** [Tirmidi]. **Futhi labo abazifanisa nabathize babalwa nabo** [Abu Dawudi].

▶ Owesimame akavunyelwe ukuxhuma izinwele zakhe ngezinye izinwele. Bheka ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) saxwayisa sathi: **"Uqalekisiwe ngu Allah lowo oxhuma izinwele nocela ukuxhunyelwa nalowo odweba emzimbeni nocela ukudwetshwa."** [Bukgari no Musilimu]

▶ Owesimame akavunyelwe ukuba aziqhale ngamakha ebe azi ukuthi endleleni yakhe uzohlangana namadoda mphini, ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Owesimame oziqhala ngamakha bese endlula kumadoda ukuze ahogele**

**amakha ache, ungumphingi"** [Abu Dawudi]

▶ Owesimame kumele amboze umzimba wakhe wonke ngezambatho ezivala umzimba wonke lapho ephuma endlini. Kumele zilagcwalise lemigomo:
**(i)** Kufanele zimboze wonke umzimba. | **(ii)** Zngabi ezikhangayo zona ngokwazo **(iii)** Kumele zibe ugqinsi zingabonakalisi isikhumba. | **(iv)** Zivuleke zingamumpintshi. | **(v)** Zingabi namakha. | **(vi)** Zingafani nezamadoda. | **(vii)** Zingafani nezikugqokwa abesimame abangakholwa. | **(viii)** Zingabi ezokubukisa.
Kantike akuvunyelwe ukugqoka izimpahla ezinesithombe somuntu noma isilwane. Futhi akuvumelekile ukuzilengisa noma umboza ngazo izindonga noma ukuzithengisa.

## IDDA (UKULINDA / UKUZITHIBA) :

Ukulinda lokhu kwenziwa emva kokuba owesimame eshiywe umyeni wakhe; ngokwehlukanisa noma afelwe umyeni wakhe. Ukulinda lokhu kuhlukene ngokuhlukana kwezimo zabesimame:
**(i)** Okhulelwe; ukhululeka lapho esebelethile. | **(ii)** Umfelokazi (ongakhulelwe); ulinda izinyanga ezine nezinsuku eziyishumi. | **(iii)** Osakhona ukuya esikhathini; yena ulinda ukuya esikhathini kathathu kulandelana, uma esehlanzeke kokwesithathu usekhululekile. **(iii)** Ongasayi esikhathini; yena ulinda izinyanga ezintathu ezigcwele.
Owesimame olindele ngenxa yesahlukaniso mbuyiselo, kumele ahlale nomyeni wakhe ngesikathi esalindele. Futhi umyeni wakhe engabuka umathanda kuye bahlale bebodwa ngasese, hleze u Allah abahlangasine futhi. Ukuze babuyelane imvumo kamame ayidingeki, uma bebekusihlukaniso mbuyiselo, hhayi isihlukaniso juqu. Ukubuyelana kwenzeka ngokuthi athi owesilisa "ngiyakubuyisa" noma ngokuba baye ocansini.

## OWESIMAME NABANYE ABANTU:

**(i)** Uma enomyeni wakhe; angaveza noma yini ayithandayo. | **(ii)** Uma enamafazi (abakholwayo); angaveza lokho okuvelayo ngokwenjwayelo, njengobuso, izinwele, intamo, izandla, izingalo, nezinyawo. | **(iii)** Uma kunamadoda mphini (nabafazi abangakholwa); akavezi lutho, ngaphandle uma kunesizathu esamukelekile njengowesilisa oyiMusilimu ofuna umshado noma umelaphi.

## KWEZOMENDO:

▶ **Owesimame akanalo igunya lokuziganisa yena ngokwakhe. "Noma imuphi owesimame oziganisile ngaphandle kwemvume yabamphethe, umshado wakhe awukho"** [Abu Dawudi]

▶ **Owesimame akanalo igunya lokufuna isehlukaniso kumyeni wakhe ngaphandle kwesizathu esamukelekile. "Noma imuphi owesimame ofuna isehlukaniso kumyeni wakhe ngaphandle kwesizathu, akayikuthola ngisho iphunga laseJana."** [Abu Dawudi]

▶ **Owesimame kumele ahloniphe umyeni ikakhulukazi uma embizela ukuba ayondlala.**
**"Uma indoda ibizela umkayo ekundlaleni, anqabe, ilale imcasukele, izingelosi zimqalekisa (lo owesimame) kuze kuse."** [Bukgari no Musilimu]

# iSWALA - UMTHANDAZO

Ukwenza i *Adani* ne *iKamaiyifarad kifaya* kumadoda endaweni. Kanti kuyisuna kulowo ongumhambi nowenza iswala yedwa, futhi ayikhuthazwa kwabesimame. Akumele yenziwe ngaphambi nokungena kwesikhathi seswala, ngaphandle kweFajari, kuyo ungayenza i Adani yokuqala emva kwamabili.

## IMIBANDELA YESWALA:

**(i)** Ukuba iMusilimu. | **(ii)** Ukuphila kahle ngokomqondo. | **(iii)** Ukuqonda. | **(iv)** Ukuhlanzeka (*iwudu, ighusali, tayamumu*) kokhonayo. | **(v)** Ukungena kwesikhathi *seswala*; *iDuhuri* isemini, *i-Asari* ibentambama, *iMaghiribi* iqala nje uma selishonile kuze kushabalele imisebe ebomvu yelanga, kuthi *i-Isha* ibe sebusuku kuze kube phakathi kwamabili, *iFajari* usentathakusa lingakaphami ilanga. | **(vi)** Ukumboza (*awura*) ingasese, (kowesilisa: kusuka enkabeni kuya emadolweni, kowesimame: umzimba wonke, ngaphandle kobuso nezandla). | Ukuhlanzeka komzimba nezimpahla nendawo ingabi nenajasa, kokhonayo. | **(vii)** Ukubhekisa imombo *eKibila*, kokhonayo. | Inhloso.

## IZINSIKA ZESWALA:

**(i)** Ukuma *kuswala* ephoqelekile. | **(ii)** *itakibiri* yokuqala. | **(iii)** Ukufunda *isura fatiha*. | **(iv)** Ukukwenza *iruku*. | **(v)** Ukuphakama *kuruku*. | **(vi)** Ukuma uqonde emva kokuphakama *kuruku*. | **(vii)** Ukwenza *isajida* ngezitho eziyisikhombisa. | **(viii)** Ukuhlala phakathi *kwamasajida* amabili. | **(ix)** *Itashahudi*. | **(x)** Ukuhlala lapho wenza *itashahudi*.| **(xi)** Ukukhulekela iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) kutashahudi yokugcina. | **(xii)** *Itaslimi* yokuqala. | **(xiii)** Ukungajahi. | **(xiv)** Ukulandelanisa.

***Iswala* ayamukelekile ngaphandle kwalezinsika, kanti uma eyodwa yazo isala ngephutha noma ngenhloso, leyo *raka* ayibalwa.**

## OKUMQOKA KU SWALA:

**(i)** Wonke amatakibiri ngaphandle kweyokuqala, yona iyinsika. | **(ii)** Ukuthi سمع الله لمن حمده kulowo oyi Imam noma oyedwa. | **(iii)** Ukuthi ربنا و لك الحمد uma uphakama kuruku. | **(iv)** Ukuthi سبحان ربي العظيم Kanye, kuruku. | **(v)** Ukuthi سبحان ربي الأعلى kanye, kusajida. | **(vi)** Ukuthi رب اغفر لي lapho uhleli phakathi kwamasajida amambili. | **(vii)** Itashsahudi yokuqala. | **(viii)** Ukuhlala lapho wenza itashahudi.

**Lezi zinto ezimqoka ku swala uma ziyekelwa ngenhloso, iswala iba ize. Kepha zisale ngephutha kuwele kwenziwe *isajida sahwu*.**

## AMASUNA ESWALA:

Amasuna eswala ahlukene kabili, kunalawo awezenzo nalawo okushiwoyo.

**Kulawo ashiwoyo:**

*Idu'a* yokuvula | *ta'awudu* | *basmala* | Ukusholo phezulu u *"amin"* kuswala okufundelwa kuyo phezulu | Ukufunda okuthile *kuKurani* emva kwe*Fatiha* | Ukuba *i-Imamu* ifundele phezulu | Ukufunda *idu'a* emva kokuphakama ku*ruku* | Ukuphinda idu'a kokovile kokunye ku*sajida* naku*ruku* | nedu'a ngaphambi kokwenza *itasilimi*.

**Kulawo azenziwayo:**

Ukuphakamisa izandla zombili, *kutakibiri* yokuqala, noma uma uya *kuruku* noma uphakama kuyo, noma ubuya *kutashahudi* yokuqala. | Ukubeka isandla sokundla phezu kwesobunxele esifubeni lapho umile. | Ukugqolozela lapho ozowa khona ngobuso uma umile. | Ukuqhelisa izingalo ezinhlangothini nesisu emathangeni

namathanga emilenzeni. | Ukuqhelelanisa phakathi kwamthanga. | Ukubeka izinyawo phansi *kusajida* izinzwane zibheke phambili. | Ukubeka izindla phansi zinqondane namahlombe iminwe ihlangene. | Ukuhla ngendlela ye ***iftirashi*** phakathi *kwamasajida* amabili *nakutashahudi* yokuqala. | Ukuhla ngendlela ye ***tawaruki*** ku*tashahudi* yesibili.| Ukubeka izandla zombili phezu kwamathanga phakhathi *kwamasajida* amabili *nakutashahudi*.

## SUJUDI SAHWI (IPHUTHA):

**Iyi*Suna*** uma uphimise amagama avumelekile kepha endaweni engafanele, njengokufunda iKurani kusajida.

**Ivumelekile** uma ushiye *iSuna*.

***Isujudi sahwi* iphoqelekile**uma wengeze *iruku* | noma *isajida* | noma *ikiyami* | noma *ijalisa* | noma wenze *itasilimu* ingakapheli *iswala* | noma wenze iphutha eliguqula umqondo weKurani|noma ushiye okumqoka *kuswala*|noma unokungabaza.

Iswala ayemukelekile uma isujudi sahwi ephoqelekile iyekwa ngamabomu. Amassujudi amabili esahwi angenziwa ngaphambi noma ngemuva kwetaslimi. Kepha uma uyikhohlwa kuze kudlule isikhathi eside akusenendaba.

## INDLELA YOKWENZA ISWALA:

**I*Takibiri* yokuqala;**

Uzoqala iswala ngokusho itakibiri الله أكبر, uphakamise izandla ziqondane namahlombe.

**Ukubopha izandla;**

Bese ubeka isandla sokundla phezu kwesobunxele phezu kwesifuba. Amehlo athi njo lapho ozowa khona kusajida.

**I*Du'a* yokuvula;**

Ube usufunda enye yama*Du'a* ayi*Suna* okuvula i*Swala* njengethi:

سُبْحَانَكَ اللهُمَّ وَ بِحَمْدِكَ وَ تَبَارَكَ اسْمُكَ وَ تَعَالَى جَدُّكَ و لاَ إِلَهَ غَيْرُكَ

"*Allah, ngiyakudumisa ngobungcwele baKho; futhi iGama libusisekile nobukhulu bakho buphakeme futhi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKho*".**[Abu Dawudi no Hakimi]**

**Ukufunda iKurani;**

Emva kwale *Du'a* ube usufunda *ita'wudu*: أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ ، مِنْ هَمْزِهِ وَ نَفْخِهِ وَ نَفْثِهِ .

Ilandelwe *iBasimala*: بِسْمِ اللهِ الرَّحْمَنِ الرَّحِيمِ

Bese ufunda *iSura Fatiha*.

Kumele uthi *"Amin"* uma uqeda ukufunda le*Sura*. Emva kwalokho usungafunda noma kuphi neKurani lapho owazi khona. Kuyancomeka uma wenza *iFajari* ufunde *kumaSura aMufaswali* amade (kusuka *kuSuraKaf* kuya ku *Amma*) kuthi *kuMaghiribi* ufunde *kumaSura aMufaswali* amafushane (kusuka *kuSura Duha* kuya *kuNasi*) bese kuthi kulamanye *Amaswala* ufunde *amaSura aMufaswali* amaphakathi ( kusuka ku*SuraNazi'ati* kuya ku *Layili*).

Kumele ufundele phezulu kuFajari nakumaRakati (amahlandla) amabili okuqala kuMaghiribi naku-Isha. Kanti ngale kwalokho ufundela buthule.

**Iruku;**

Emva kokufunda iKurani uzobeke usuphakamisa izandla njengoba wenze ekuqaleni kweSwala, usho *iTakibiri* ukhothame ugobe umhlane uqonde, kanjalo nekhanda libe semgqeni nomgogodla lingabheki phezulu noma ligebe libheke

phansi. Bese ubambelela ngezandla zakho emadolweni ongathi uyawagxvula undlale iminwe. Uyobeke usufunda kathathu *leDu'a*; سُبْحَانَ رَبِّيَ العَظِيمِ Futhi kunqatshelwe ukufunda iKurani ku*Ruku*.

**Ukuphakama ku*Ruku*;**

Uma usuphakama ku*Ruku* uzophakamisa izandla njengoba wenze ekuqaleni kwe*Swala*, uthi: سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَهُ Kuthi lapho usumile qingqo uthi; رَبَّنَا وَ لَكَ الحَمْدُ

**Ukuya ku*Sujudi*;**

Uma usuqede ukuphimisa lokhu okungenhla uzobe ususho *iTakibiri* bese uyaphansi ubambelele ngezandla kulandele amadolo kuze ubuso.

Kumele uqikelele ukuthi ibunzi nekhala kuthinta phansi, kuthi izandla zona zithi cababa phansi iminwe ihlangene ibheke *eKibila* iqondane namahlombe noma izindlebe. Izingalo zona akumele zithinte phansi noma ezinhlangothini, nesisu nasemathangeni. Izinyawo kumele zithi dli phansi izinzwane zibheke *eKibila*. Uzobe ususho **kathathu**: سُبْحَانَ رَبِّيَ الأَعْلَى Futhi kunqatshelwe ukufunda iKurani ku*Sujudi*.

**Ukuya ku*Julusi*(ukuhlala):**

Emva kokusho i*Du'a* ye*Sujudi*, uzophakamisa ikhanda usho *iTakibiri*, uhlale ngendlela ye *Iftirashi* (ulalisa unyawo lwesinxele uhlale phezu kwalo umise olwekundla izinzwane zibheke *iKibila*) noma umise izinyawo uhlale phezu kwezithende. Uzoneke ususho lamagama: رَبِّ اغْفِرْ لِي ، رَبِّ اغْفِرْ لِي

Noma wengeze phezu kwalokho uthi: وَارْحَمْنِي وَاجْبُرْنِي وَارْفَعْنِي وَارْزُقْنِي وَاهْدِنِي وَانْصُرْنِي وَعَافِنِي

Emva kwalokho uzophinda usho *iTakibiri* ubuyele *kuSujudi*yesibili wenze njengoba kuchaziwe ngaphezulu.

**Ukuphakama ku*Sujud*i;**

Uma usuqedile ukusho *amaDu'a kuSujudi*, uzophakamise ikhanda usho *iTakibiri*, uhlale ngokwe *Iftirashi* kancane bese uyasukuma ume ukwenza *iRaka* yesibili.

[Kusukela kwi*Takibiri* yokuqala kuya ku*Sujudi* yesibili, kubizwa nge*Raka* (ihlandla). Kuthi iRaka lesibili lifane nalo elokuqala ngapahandle kokuthi awusayifundi *iDu'a* yokuvula. Kuthi ku*Raka* lesithathu nelesine ufunde nje kuphela *iSura Fatiha*.]

***iJulusi yeTashahudi* yokuqala;**

Emva kwe*Sujudi* yesibili ku*Raka* lesibili kumele uhlale ngokwe *Iftirashi*, ubeke isandla sakho sokunxele phezu kwethanga lakho lesokunxele, ubumbe inqindi ngesokudla isithupha sibambe uphakathile (umunwe omude), ukhombe *eKibila* ngokhombisile, uwunyakaziselapho usuwenza *iTashahudi*, uthi;

التَّحِيَّاتُ لِلهِ وَ الصَّلَوَاتُ وَ الطَّيِّبَاتُ ، السَّلاَمُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَ رَحْمَةُ اللهِ وَ بَرَكَاتُهُ ، السَّلاَمُ عَلَيْنَا وَ عَلَى عِبَادِ اللهِ الصَّالِحِيْنَ ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَ أَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَ رَسُوْلُهُ.

Uzobe ususho *iTakibiri* wenze *iRaka* yesithathu neyesine, ngale kokufundela phezulu futhi uzofunda *iSura Fatiha* kuphela.

***iJulusi yeTashahudi* yokugcina:**

Uzobeke usuhla ngokwe*Tawaruki* (isinqa nethanga langakwesokunxele phansi unyawo ulufake ngaphansi kwelesokudla). Uzosho *iTashahudi* bese ulandelanisa nge*Swalati* kuSithunywa: اللهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَ عَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيْدٌ مَجِيدٌ ، اللهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَ عَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيْدٌ مَجِيدٌ .

Bese ulandelanisa ngalamaDu'a:




اللهُمّ إِنّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ القَبْرِ وَ مِنْ عَذَابِ جَهَنّمَ وَ مِنْ فِتْنَةِ المَحْيَا وَ المَمَاتِ وَ مِنْ شَرّ فِتْنَةِ المَسِيْحِ الدّجّالِ.
Uphinde ulandelanise ngale:
اللهُمّ إِنّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْمًا كَثِيْرًا وَ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ إِلاَّ أَنْتَ ، فَاغْفِرْ لِي مَغْفِرَةً مِنْ عِنْدِكَ وَ ارْحَمْنِي إِنَّكَ أَنْتَ الغَفُورُ الرَّحِيمُ.

***iTasilimu:***

Emva kwalokho uzobe usuyayiphothula iSwala yakho ngokuthi kwesokundla nangakwesokunxele: السَّلاَمُ عَلَيْكُم وَ رَحْمَةُ اللهِ

**ISWALA YOGULAYO:**

۞ Uma ukuma *kuSwala* kogulayo kwandisa ukugula noma akakhoni nhlobo ukuma, angayenza *iSwala* ehleli, uma ungakhoni lokho angayenza ecambalele ngohlangothi, uma kunzima lokho angayenza elele ngomhlane.
۞ Uma engakhoni ukwenza *iRuku* noma *iSujudi*, kufanele anqekuzise.
۞ Kantike uma kukhona *amaswala* amphuthile lowo ogulayo kumele awakhokhe.
۞ Futhi uma kunzima ukwenza *amaSwala* ngesikhathi saswo, angayihlanganisa *iDuhuri* ne *Asari* noma *iMaghiribi* ne *Isha*, ngesikhathi senye yawo.

**ISWALA YOMHAMBI:**

۞ Uma uhambo luyibanga elivile kumakhilomitha anga-85 futhi kuwuhambo olungaphambene nokulunga, umhambi angakhona ukufingqa *iSwala* engama*Raka* amane abe mabili nje.
۞ Uma umhambi ezimisele ukuhlala endaweni ahambele kuyo izinsuku ezivile kwezine, kumele ayenze ngokungcwele iSwala angayifingqi.
۞ Uma umhambi elandela *i-Imam* yasendaweni *kuSwala* noma wakhohlwa weqiwa *iSwala* ethile esekhaya wayikhumbula esohambeni, kumele ayenze ngokugcwele *iSwala* angayifingqi.
۞ Umhambi lo unokukhethela ukuyingqa noma ukuyenza ngokugcwele *iSwala*, kepha ukuyifingqa ikona okungcono.

**ISWALA YEJUMA (ULWESIHLANU):**

*IJuma* ingcono kune*Duhuri*. *IyiSwala* ezimele ayisiyo *iDuhuri* efingqiwe, yingakho ingeke yenziwa ibe *amaRaka* amane futhi ngeke wayenza ngenhloso *yeDuhuri*. Futhi ayibhanqwa nhlobo ne *Asari* nakuba zingabakhona izizathu zokuyibhanqa.

***IWITIRI:***

*IyiSuna*, futhi ingenziwa kusukela emva kwe *Isha* kuze kungene *iFajari*. | Inani *lamaRaka* asukela kwelilodwa kuya kwayishumi nantathu, okungcono kuwo wenze *iTasilimu* njalonje emva *kwamaRaka* amabili. | Okuyiyona ndlela engcono emfushane ukuba wenze *amaRaka* amathathu ngama*Tasilimu* amabili. Futhi *kuyiSuna* kulawo *maRaka* amathathu ukuba ufunde kwelokuqala *iSura A'ala*, kwelesibili *iSura Kafiruna* kuthi kwelesithathu ufunde *iSuraIkhilasi*. | Ukufundela phezulu *iKunuti* emva *kweRuku kwiRaka* yesithathu kuyakhuthazwa.

**EZOKUNGCWABA**

Ukugeza isidumbu seMusilimu nokusisonga nokusenzela iSwala nokuthwala kanye nokusithuna kuwumsebenzi wamaMusilimu aphilayo omele wenziwe ngokwenele. Kepha lowo owe empini, isidumbu sakhe asigezwa futhi asisongwa ngandwangu, singcwatshwa sinjalo nje futhi kuvumelekile ukusenzela iSwala.
Owesilisa usongwa ngezindwangu ezintathu ezimhlophe, kuthi kowesimame zibe

nhlanu; isidwaba nesimbozo nephinifa nezindwangu ezimbili.

***iSwala yeJanaza***:

Lapho sekwenzelwa isidumbu *iSwala, i-Imamu* kumele esifubeni salowo oyisilisa , kuthi kwesalowo wesimame imele okhalweni.

Iyokwenza *amaTakibiri* amane iphakamise izandla kuwo wonke. Emva *kweTakibiri* yokuqala izofunda buthule *iTa'awudu neBasimalaneSura Fatiha* kuphela. Emva kweyesibili ifunde *iSwala* kuSithunywa. Emva kweyesithathu ikhulekele umufi bese emva kweyesine ilinde kancane yenze *iTasilimu*.

**Ingcwaba / Ithuna:**

Akumele liphakame ukundlula isandla. | Akumele kufakwe itshe kulo noma liqatshulwe noma liqhalwe ngamakha. | Akumele libhalwe noma kuhlalwe noma kuhanjwe kulo. | Futhi akumele libekwe isibani noma lizungezwe. | Futhi akuvunyelwe ukungcwaba eMasijidi. | Futhi kumele zisuswe izindonga ezizunge ingcwaba.

۞ Akukho mazwi athize abekiwe ukududuza olilayo. Kanti kunqatshelwe ukulilela ongakholwa noma kuthiwa ulahlekelwe *iMusilimu*.

۞ Kumele lowo owaziyo ukuthi abakubo bazo klabalasa lapho eseshonile, abayalele ukuba bangakwenzi lokho, kungenjalo uyojeziswa.

۞ U *Shafi* wathi: "akuncomeki ukuba abomndeni bahlale balinde ukulilelwa" kepha kumele baqhubeke nemisebenzi yabo amadoda nabafazi.

۞ Kuyi*Suna* ukuphekela abamndeni ofelwe. Kanti kuyichilo ukudla kwabo noma ukuphekela labo ababuthana kubo.

۞ Futhi kuy*iSuna* ukuvakashela ingcwala le*Musilimu* ngaphandle kokuthatha uhambo. Futhi kuvumelekile ukuvakashela ingcwaba longakholwa futhi ongakholwa uvunyelwe ukuvakashela ingcwaba le*Musilimu*.

۞ Lowo ongena emangcwabeni uyakhuthazwa ukuba uthi:

« السَّلاَمُ عَلَيْكُمْ دَارَ قَوْمٍ مُؤْمِنِينَ،أَوْ أَهْل الدِّيَارِ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ، وَإِنَّا إِنْ شَاءَ اللَّهُ بِكُمْ لَلاَحِقُونَ،وَيَرْحَمُ اللَّهُ الْمُسْتَقْدِمِينَ مِنْكُمْ وَالْمُسْتَأْخِرِينَ، نَسْأَلُ اللَّهَ لَنَا وَلَكُمُ الْعَافِيَةَ، اللَّهُمَّ لاَ تَحْرِمْنَا أَجْرَهُمْ، وَلاَ تَفْتِنَّا بَعْدَهُمْ، وَاغْفِرْ لَنَا وَلَهُمْ»

## ISWALA YE IDI:

Iyi*Swala* ephoqelekile ngokwenele. Kanti yenziwa emini yasekuseni. | Uma kutholakala ukuthi usuku lwe *Idi*, kepha emva kokuthambama kwelanga, kumele ingcinwe ngakusasa. | Imibandela *yeSwala ye Idi* ifana naleyo *yeJuma* ngaphandle masekufika ku*Kutba*. | Futhi akukhuthazwa ukwenza *iSwala yeNafili* ngaphambi noma emva *kweSwala ye Idi*.

**Indlela yokuyenza:** Ingama*Raka* amabili; kweyokuqala ukuzokwengeza ama*Takibiri* ayisithupha emva kwe*Takibiri* yokuqala ngaphambi kokufunda *iTa'wudu*. Kuthi ku*Raka* yesibili wengeze ayisihlanu ngaphambi kokuqala ukufunda. Uzophakamisa izandla ngayo yonke *iTakibiri* oyenzayo. Uma ngasizathu thize awenzanga amaTakibiri engeziwe, akunankinga ngoba ayi*Suna* awaphoqelekile.

Uyobe usufunda *iTa'wudu*; bese ufundela phezulu *iSura FatihaneSura A'ala* ku*Raka* yokuqala *neSura Ghashiya ku*Raka yesibili.

Emva kwe*Tasilimu*, kuzokwenziwa ama*Kutba* amabili[1] afana nawe*Juma*. Kuyi*Suna*

[1] Neyodwa iKutba yanele.

ukuba usho ama*Takibirie Idi* amaningi ku*Kutba*.

## ISWALA YEKUSUFI:

Iyi*Suna*, kanti isikhathi sayo silapho kuqala *iKusufi* yelanga noma yenyanga ize iphele. | Futhi ayiphidwa – kulowo emphuthile – uma isizathu sayo sesingekho.

**Indlela yokuyenza:**

Ingam*aRaka* amabili. | kuRaka yokuqala uzofundela phezulu *iSura FatihaneSura* ende. | Bese uya *kuRuku* uyidonse. | Uma uphakama kule*Ruku* awuzukuya *kuSujudi* kunalokho uzofunda futhi *iSura Fatiha* neSura ende. | Uyobe usuya *kuRuku* uyidonse, uphakame uye *kuSujudi*, wenze amabili uwadonse. | uyobeke usuwenza eyesibili *iRaka* njengeyokuqala, uphethe nge*Tashsahudi* ne *Tasilimu*.

Kantike lowo oyofika emva *kweRuku* yokuqala, iyobe isimphuthile *iRaka* yokuqala.

## ISWALA YE ISTISKA [YOKUCELA IMVULA]

Uma kunesomiso nezulu lomisile, kuyimfundiso yeSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) ukuba kwenziwe iSwala yokucela imvula nenala. Leswala ifana ncamashi neye Idi, isikhathi sayo indela eyenziwa ngayo nganye nemibandela eyengamele. Ngaphandle kokuthi emva kwaleSwala kwenziwa iKutba eyodwa vo. | Futhi kuyiSuna ukuhlanekezela isisphuku, ukulangezelela ukuguquka kwesimo.

## ISWALA YE NAFILI (ENGEZIWE):

Kuyinto ekhona ukuthi iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) sasinokwenza *amaSwala* engeziwe angaphoqelekile *angamaRaka* ayishumi nambili:

Amabili ngaphambi *kweFajari*; amane ngaphambi *kweDuhuri* namabili emva kwayo; amabili emva *kweMaghiribi* namabili emva *kwe Isha*. Kanti akhona amanye ngaphandle kwalawa.

## IZIKHATHI OKUNQATSHELWE KUZO ISWALA:

1. Ekungeneni kwentathakusa kuze kuphakame ilanga ubude bomkhonto.
2. Lapho ilanga lime maphakathini emini kuze liyawa.
3. Emva kweAsar kuze lishone ngokugcwele ilanga.

Kanti uma kunaswala anezizathu, angenziwa ngalezikhathi. *njengeTahiyat-ul-masjid* noma *iSwala yeTawafu* noma *iNafili yeFajari* noma *iSwala yeJanaza* noma *iSwala yeWudu* noma *iSujudi yeTilawa* noma Yokubonga (*Shukuri*).

## IMIGOMO YEMASIJIDI:

Kuphoqekile ukuba iMasijidi yakhiwe ngokwesidingo esikhona. Futhi iyona ndawo ethandekile kunazo zonke ku Allah.

**Akuvumelekile kuyo:** Ukucula nokushaya izandla namacilingo omculo. | Ukuhaya izinkondlo ezingavunyelwe. | Ukuxubana kwabesilisa nabesifazane. | Ucansi. | Ukuhweba. | Ukufunisela okulahlekile.

**Kuvumelekile kuyo:** Ukufundisela izingane | Ukubopha umshado | Ukwahlulela | Ukuhaya izinkondlo ezivumelekile | Ukulala noma Ukuthatha isihlwathi.

**Kubalulekile ukuyivikela:** Ekukhulumi umbhedo | Impikiswano | Ukukhula kakhulu | Ukuphakamisa amazwi | Nokuyendla indlela yokundlula.

Kumele isetshenziswelwe eyakhelwekona futhi zingasetshenziswa izinto zayo ngaphandle.

# IZAKA – ISABELO NGCEBO

## IZIGABA ZEZAKA

***IZaka* iphoqelekile ezigabeni ezine zomcebo:**

**1)** Imfuyo ezindlelayo **2)** Isivuno **3)** Umcebo wemali **4)** Impahla yohwebo.

## IMIBANDELA YOKUPHOQELEKA KWE ZAKA:

**1)** Ukuba iMusilimu **|** **2)** Ukukhululeka ekubeni isigqila | **3)** Ukuba *neNisabu* (inani elibekiwe) |**4)**Ubunikazi obuphelele |**5)** Ukuphothula unyaka, ngaphandle kwesivuno.

## IZAKA YEMFUYO:

Lapha sikhuluma ngezinhlobo ezintathu: Amakameli; Izinkomo; Izimbuzi neZimvu. Ukuze kuphoqeleke ukukhipha *iZaka* kuzo kumele kugcwaliseke imibandela emibili:

**1)** Kumele izindlele unyaka kuya ngaphezulu **|** **2)** Kumele kube esetshenziselwa ukusenga nokufuywa, hayi ukusebenza. Lezo ezithengiswayo, zibalwa *kuZaka* yempahla yohwebo.

## IZAKA YAMAKAMELI:

| INANI | IZAKA |
|---|---|
| 1-4 | Lutho |
| 5-9 | Imbuzi Eyodwa |
| 10-14 | Izimbuzi Ezimbili |
| 15-19 | Izimbuzi Ezintathu |
| 20-24 | Izimbuzi Ezine |
| 25-35 | Insikazi yekameli eyodwa enonyaka |
| 36-45 | Insikazi yekameli eyodwa eneminyaka emibili |
| 46-60 | Insikazi yekameli eyodwa eneminyaka emithathu |
| 61-75 | Insikazi yekameli eyodwa enminyaka emine |
| 76-90 | Izinsikazi zekameli ezimbili ezineminyaka emibili |
| 91-120 | Izinsikazi zekameli ezimbili ezineminyaka emithathu |

Uma evile kwayikhulu namashumi amabili, uzokhipha insikazi eyodwa eneminyaka emithathu kuwo wonke amashumi amahlanu ; kuwo wonke amashumi amane ukhipha insikazi eyodwa eneminyaka emibili.

## IZAKA YEZINKOMO

| INANI | IZAKA |
|---|---|
| 1-29 | Lutho |
| 30-39 | Iduna noma insikazi eyodwa enonyaka. |
| 40-59 | Iduna noma insikazi eyodwa eneminyaka emibili. |

Kwezivile kumashumi ayisithupha, uzokhipha kumashumi amathathu iduna elilodwa elinonyaka, kuthi kwezingamashumi amane akhiphe insikazi eneminyaka emibili.

## IZAKA YEZIMBUZI NEZIMVU

| INANI | IZAKA |
|---|---|
| 1-39 | Lutho |
| 40-120 | Imbuzi / Imvu Eyodwa |
| 121-200 | Izimbuzi / Izimvu Ezimbili |
| 201-399 | Izimbuzi / Izimvu Ezintathu |

Uma zingamakhulu amane kuyaphezulu; kulolonke ikhulu uzokhipha imbuzi/imvu. Kantike imvu noma imbuzi eyitayisi noma egugile neyichide nencelisayo nekhulelwe nenothile ayithatha kuZaka. Kuthathwa esenezinyanga eziyisithupha emvini kube esenonyaka embuzini.

## IZAKA YEZIVUNO:

Ukuze ikhishwe *iZaka* kuzivuno kufaka nezithelo kumele kugcwaliseke imibandela elandelayo:

**1)**Izitshalo kumele zibe ezikalekayo nokukhonakalayo ukuba zgcineke isikhathi eside. Njengombila nokolo kuzitshalo nomvini namasundu kuzithelo. Yingakho nje izitshalo ezinjengemifino ezingakalwa noma zigcineke isikhathi eside, ayikhishwa *iZaka* kuzo.

**2)**Kufanele zifike *kuNisabu* (inani elibekiwe) engamakhilo angamakhulu ayisithuma namashumi amahlanu nantathu (653).

**3)**Kumele izitshalo zibe ngaphansi kobunikazi bomuntu ngesikhathi lapho iZaka yezivuno iphoqeleka. Isikhathi sokuphoqeleka yilapho izitshalo seziqala ukuvuthwa noma ukuthela izikhwebu noma ukoma.

Kumele kukhishwe ishumi ekhulwini (10%) kuzivuno ebeziniswela ngale kobunzima, njengeziniswelwa izimvula noma izimifula. Kukhishwe isigamu seshumi ekhulwini (5%) kuleso sivuno ebesiniselwa kanzima noma kunezindleko, njengeziniselwa ngokulanda amanzi emithonjeni, njll. Kanti lezivuno eziniselwa kanzima kwezinye izinsuku zonyaka ziphinde ziniselwe kalula ngezinye izinsuku zonyaka; kubhekwa izinsuku okube yizona ezinde.

## IZAKA YOMCEBO WEMALI:

Umcebo wemali ukabili: 1) Igolide; *iZaka* kulo ikhishwa uma selingagilamu anga- (85). 2) Isiliva; *iZaka* kuyo ikhishwa uma seyingamagilamu anga- (595). Kantike imali yohlweza namaphepha ayikho *iZaka* kuyo; kuze ilingane neyodwa intengo phakathi kwegolide nesiliva. Isabelo esibekiwe okumele sikhishwe *kuZaka* yomcebo wemali isigamu esisodwa kwezine eshumini (2,5%).

Ubucwebe (begolide nesiliva) obusetshenziswayo *akunaZaka* ekhishwayo kubo. Kepha lobo obuqashiswayo nobugqunyiwe kumele ikhishwe *iZaka*.

Owesimame uvumelekile ukuba agqoke igolide noma isiliva ngokujwayekile emphakathini. Futhi isiliva encane ingasetshenziswa nasezitsheni zasendlini. Nabesilisa bangakusebenzisa okwakhiwe ngesiliva emsulwa, njengendandatho noma izibuko. Kepha igolide akuvemelekile ukuba lisetshenziswe ezitsheni zasendlini. Kantike owesilisa angayigqoka impahla engenalo igolide elimsula kuphela, njengokuba uma lisemakinobheni engubo noma lisetshenziswe ukubamba amazinyo, ngale kokuzifanisa nesimame.

Uma unemali (engaphezu *kweNisabu*), enokwanda iphinde yehle, okwenza kube nzima ukukhipha *iZaka* yaso sonke isamaba ngesikhathi sayo; kumele ubeke usuku onyakeni ozokhipha ngalo *iZaka*. Kulolosuku uzohlanganisa konke onakho, bese ukhipha *iZaka* ngokwesabelo esibekiwe kulesosamba, nakuba enye ingxenye yalesosamba ibingakawuphothuli unyaka.

Uma ukuthi uneholo lanyangazonke noma inzuzo yokuqashisayo ngemali, njengendlu noma umhlaba, kepha ube ungayigqumi. Akukho *Zaka* ekhishwayo kulelonani olizuzile noma kungaba yizizumbulu. Kepha uma kukhona oyigqumile yaze yaphola unyaka kusukela yafika *kuNisabu*, nakanjani kumele ukhiphe *iZaka* ngesabelo esibekiwe.

**IZAKA YESIKWELETU:**

Uma ukweletwa umuntu ocebile noma onokwanele ukubuyisela isikweletu leso, kumele ukhiphe iZaka yayo yonke iminyaka esendlulayo noma ingaba miningi. Kepha uma kungakhonakali ukuba ibuye, njengokukweletwa umuntu osechakile, akunaZaka ozoyikhipha ngoba ayisekho imali.

**IZAKA YEMPAHLA YOHWEBO:**

Empahleni yohwebo, iZaka uyikhipha uma kuvezeke lemibandela emine:

**1)** Uma ungumikazi wayo ngokuphelele.
**2)** Ube uhlose nhayo ukuhweba.
**3)** Kumele intengo yayo ifike kuNisabu (eyegolide noma isiliva, efika kuqala).
**4)** Kumele ziphothule unyaka.

Uma seyifezekile lemibandela, uzokhipha iZaka yentengo yempahla. Futhi uma unegolide noma isiliva noma imali, nakho uzokuhlanganisa kanye nentengo yempahla.

Uma usuthatha impahla yohwebo uyisebenzisele wena uqobo ungasahwebi ngayo, njengezingubo noma indlu noma imoto(isikelengane), awube uyasikha iZaka kuzo. Kepha uma usuqoka ukuhweba ngazo emva kwalokho, uwuqala phansi unyaka weZaka.

**UKUKHISHWA KWEZAKA:**

Kumqoka ukuthi *iZaka* ikhishwe ngokuphuthuma uma sesishayile isikhathi. | Lowo osemncane nalowo ongaphilile ngekhanda; umnakekeli wabo nguyena okumele abakhiphele emalini yabo. | Futhi kuy*iSuna* ukuyiqgakambisa *iZaka* lapho uyikhipha futhi kuhle uma unikazi wemali kube nguyena oyicazayo. | Kulowo osethombile, kumele enze inhloso *yeZaka* lapho eyikhipha kuwumgomo. Uma engayenzi, kuyoba nje umnikelo, *iZaka* iyobe isamile ekhanda lakhe. | Okungcono ukuba *iZaka* isatshalaliselwe abampofu bendawo. Kepha kuvumelekile ukuyindlulisela kwenye indawo uma kunesidingo. | Futhike kuvumelekile ukukhipha *iZaka* yeminyaka emibili ngaphambili uma nje *iNisabu* seyikhona.

**IZIGABA ZALABO OKUMELE BATHOLE IZAKA:**

Bayisishagalombili bephelele:

**1)**Izichaka. **2)**Abaswele. **3)** Abaqoqi bayo iZaka. **4)** Abanxenxwayo. **5)** Iziboshwa. **6)** Abaminze ezikweletini. **7)** Kwezempi. **8)** Kumhambi.

Zonke lezigaba zinikezwa ngokwesidingo, ngaphandle kwabaqoqi, bona bathola iholo elibekiwe noma ngabe banothile.

Uma ngabe abambukile (njema*Kgawariji* noma amavukelambuso) yiwona aphethe izwe olakhele, wabanika *iZaka* yakho, iyasuka ekhanda lakho. Futhi iyasuka ekhanda lakho uma uMbusi eyithatha ngenkani noma ngemvumo yakho, noma engayisebenzisa ngendlela noma cha.

Kantike ayisuki ekhanda *iZaka* uma uyinike *iKafiri* (ongakholwa) noma isicebi noma lowo okuwumsebenzi wakho ukumnakekela nokumondla noma ilunga lesizwe samaHashimi.

Uma kwenzeke wanika onganikwa *iZaka* ungazi, bese uthola ulwazi, *iZaka* isamile ekhanda. Ngaphandle uma unike umuntu obumbona ngathi isichaka, bese kucaca ukuthi unothile.

## IZAKA YEFITIRI:

Lena iphoqelekile kulo lonke *iMusilimu* elinomcebo ongaphezu kwalowo awundingayo yena nomndeni wakhe ngobusuku *beIdi Fitri* nokusa kwakhona. Kuba amakhilo amabili nesigamu esisodwa kwezine **(2.25 kg)** okudla okuyikona okwandile endaweni (njengempuphu noma ilayisi); ikhishwa umuntu ngayedwa, isilisa nesifazane.

Futhi lowo okumele ayikhiphe kumele akhiphele nalabo abangaphansi kwakhe abanakekelwa nguye uma ekhona.

Kuhle ukuyikhipha ekuseni ngosuku lwe *Idi Fitri* ingakaqali iSwala. Kanti akuvumelekile uyilindisa kuze kuphele *iSwala*. Futhi akunakinga uma uyikhipha kusasele usuku noma izinsuku ezimbili kufike *i-Idi Fitri*. Belu anganikwa umuntu oyedwa ekhishwe yiningi neningi okukhiswe oyedwa.

## UMNIKELO:

iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Okunye kwalokhu okulandela okholwayo kusenzo zakhe ezinhle emva kokushona kwakhe, ulwazi alufundisa walusabalalisa; noma umntwana oqotho amshiye ngemuva; noma iKurani aphisana ngayo; noma iMasijidi ayakha; noma indlu yezihambi ayakha; noma umfula awumba; noma umnikelo awukhipha emcebeni wakhe esaphila ewumqemane, kuyomlandela (imivuzo yakho) emva kokushona kwakhe."**

**[ibin Maja]**

# SWAWUMU - UKUZILA

Ukuzila ngenyanga ye Ramadani kuphoqolelekile kulo lonke iMusilimu eliphile kahle ngokomqondo elithopmbile futhi elilkhonayo ukuzila; ngaphandleke kowesimame osesikhathini noma *onenifasi* (ophayo emva kokoubeletha).Ingane encane ingakhuthazwa ukuba izile uma ikhona ukuze ijwayele.

Ukungena kweRamadani kwaziwa ngezindlela ezimbili:

**1.** Ukuvela kocezu lwenyanga yeRamadani, okuvakazelwa iMusilimu (elesilisa noma elesimame) elithembekile elikhulile eliqotho.

**2.** Uma inyanga kaShabani iqede ithathe izinsuku ezingamashumi amathathu.

Ukuzila kona kemele kuqale ngokungena kwantathakusa yangempela lize liyoshona ilanga. Ekuzileni okuphoqelekile kumele inhloso yenziwe ingakangeni intathakusa.

## IZINTO EZIPHULA UKUZILA:

**(1)** Ukuya Ocansini; kumele aluphinde lolosuku futhi akhokhe nenhlawulo. Ngokukhulula isigqila, uma engenaso azile izinyanga ezimbili izinsuku zilandelana, uma engakukhoni lokho kumele ondle abaswele abangamashumi ayisithupha. Uma kwalokho kunzima, akakhokhi lutho.

**(2)** Ukuphuma Isidoda, ngenxa yokuqabula noma ukuthinta noma indlwabhu. Kepha lowo esiphuma elele akunankinga.

**(3)** Ukundla Ngamabomu; kepha lowo ondle ngoba ebesekhohliwe ukuzila kwake akuthikamezeki.

**(4)** Ukukhipha igazi, uzelapha noma unikela ngalo. Kepha uma kuyinto encane nje noma liziphumele ngokwalo, njengomongozile, lokho akukuthikamezi ukuzila.

**(5)** Ukuphalaza ngamabomu.

Angeke kwaphazamiseka ukuzila uma kungene izintuli emphinjweni noma amanzi lapho uyakaza umlomo noma izimpumulo, noma kade uzidwazele nje noma ubulele kwaphuma isidoda, noma kuphume igazi noma uphalaze ngokungenhloso.

Kepha lowo odlayo ebecabanga ukuthi sekuhlwile kanti alikashoni, kumele aphinde aluzile usuku. Kanti lowo odla ebusuku enokungabaza ngokungena kwentathakusa, ukuzila kwakhe akuthikamezeki. Kuthi lowo odla emini enokungabaza ngokushona kwelanga, kumele aphinde aluzile usuku.

## IMITHETHO EYENGAMELE UKUNGAZILI:

**Kunqatshelwe:**Kulowo ongenasizathu esamukelekile.

**Kuphoqelekile:**Kowesimame osesikhahtini noma kuNifasi. Futhi nakulowo okumele angazili ukuzeasize noma ahlenge odinga usizo.

**KuyiSuna:**Kulowo osohambeni olumgunyaza ukunqamula iSwala. Futhi nakulowo ogulayo uma esabela ukubhebhetheka.

**Kuvumelekile:**Kulowo ozothatha uhambo maphakathi nosuku. Noma lowo ozithwele noma oncelisayo uma besabela impilo yabo noma uswana.

Bonkeke laba kumele benze *iKadhwa*, kuthi lowo obekade ezethwele noma encelisa engeze ukondla oswele uma ubekade esabela uswana kuphela.

Lowo ongakhoni ukuzila ngenxa yokukhula noma ukugula okungalapheki, kumele ondle njalo ngosuku oweswele oyedwa, futhi akunaKadhwa okumele ayenze.

Lowo olibazise ukwenza iKadhwa ngasizathu esamukelekile kuze kufike iRamadani elandelayo, umelwe ukwenza iKadhwa nje kuphela. Kepha uma ubengenasizathu esamukelekile, kumele enze iKadhwa aphinde ondle oswele njalo nje ngosuku.

Uma engayenzaka iKadhwa ngasizathu esamukelekile, washona, akunacala. Kepha uma ubengenaso isizathu esamukelekile, kuyomele ondlelwe oswele njalo nje ngosuku lweKadhwa. Futhi kuyiSuna ukuthi uzalo lakhe (umufi) kube yilona olumzilela izinsuku ezimphuthile kuRamadani noma lezo azibophezela ukuzizila kanye nomkumfezela noma isiphi isibopho esihle ebekade ezibophezele ngaso.

Kantike lowo ongazilanga ngasizathu thize esamukelekile, sabe sesiyaphela maphakathi nosuku lweRmadani, kumele azithibe. Uma obekade eyiKafiri ezinikela ku Isilamu nobesesikhathini ehlanzeka nobegula elulama nobesohambeni ebuya nobeyingane ethomba nobehlanya ephila kumele bayenze iKadhwa yalelo suku. Futhi akukho ukuthi lowo ovunyelwe ukuba angazili ngeRamadani azilelwe ngomunye kuyo.

## UKUZILA OKUNGAPHOQELEKILE:

- Okuyikona okundle ubhedu, ukuzila usuku ungazili olulanddelayo; kulandelwe ukuzila kwemisombuluko nolwezine; kulandelwe ukuzila izinsuku ezintathu enyangeni (13, 14,15) ye Isilamu.
- KuyiSuna ukuzila ingxenye eningi yenyanga kaMuharamu noShabani nosuku lwe Ashura nolwe Arafa Kanye nezinsuku eziyisithupha kuShawali.
- Futhi akuncomekile, ukuqoka ukuzila kuphela inyanga kaRajabu noma ulwesihlanu noma umgqibelo. Kanjalo nokuzila usuku lokungabaza – usuku lwashumi amathathu kuShaabni uma limbozile.
- Kanti kunqatshelwe, ukuzila ngezinsuku zama *Idi* amabili nezinsuku ze *Tashiriki* – ngaphandle kwaloyo obekumele enze umhlatshelo*weTamatu'* noma *iKirani*.

## OKUMELE UKWAZI:

- Lowo okuJanaba noma owesimame obekade esesikahthini noma kuNifasi ahlanzeke ngaphambi nje kwentathakusa, bavumelekile ukuba bandle iSuhuri yabo bageze kamuva. Lokhu ngeke kwakuthikameza ukuzila kwabo.
- Owesimame angasebenzisa ngeRamadani amakhambi avimbela ukuya esikhathi uma nje kuphephile.
- Akunankinga kozilile ukugwinya amathe noma isikhwehla uma nje bekungakaphumi.
- ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Abantu bayohlala njalo besebuhleni uma beqikelelela ukuphuthuma i-iFitari futhi balibazise iSuhuri"** [Ahmad]

**"Inkolo (ye Isilamu) iyohlala njalo iqhakambile uma abantu beqikelelela ukuphuthuma *i-iFitari*; bheka ngoba ama*Juda* nama*Nasarina* bona bayayilibazisa."** [ahmad]

- Kuyakhuthazwa ukwenza I *Du'a* ngesikhathi sokuphula ukuzila, iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Ngempela iDu'a yalowo obezilile ayichithwa ngesikhathi se *Ifitari*"** [ibin Maja]

Enye yalama*Du'a* angafundwa ethi: **"Kucishile ukoma, kwathamba nemithambo, umake u Allah ethanda umvuzo uzotholakala"** [Abu Dawudi]

❁ Kuyi Suna ukuba ukuphula ukuzila ngamasundu angamaRutabu uma engekho ngamaTamari. Uma nawo futhi engekho ngamanzi.

❁ Ozilile kumele azame ukugwema ukusebenzisa iKuhuli noma ukutshezi oluconsiselwa ezindlebeni noma emehlweni ukuze kungabokhona ukungabaza. Kepha uma ekudinga lokhu - njengokuthi uyelashwa – akunakinga ngisho noma ukunambitheka kwekhambi kungezwekala emphinjweni, ukuzila akuthikazemeki.

❁ Futhi *kuyiSuna* ukusebenzisa *iSiwaki* noma uzilile ngazo zonke izikhathi akunankinga.

❁ Ozilile kumele agweme ukuhleba, ukuthutha izindaba namanga njalonjalo. Uma kukhona omthukayo noma omchukuluzayo, abovele athi: "Ngizilile". Phela ukuvikela ulimi nazo zonke izitho zomzimba ekuphambukeni, kuwukuvikela umongo wokuzila. Bheka ngoba iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Lowo ongayeki amanga nokuwalandela, u Allah akanandaba ngokuzila kwakhe ukudla nophuzo."**

**[Bukgari]**

❁ Futhi kuyi*Suna* kulowo omenyelwa esidlweni ezilile ukuba enzele umnini sidlo *iDu'a*, kanti uma engazilile kumele adle.

❁ *Layilatuli Kadiri* (ubusuku bezinqumo) yibona ubusuku obumqoka onyakeni wonke. Lobusuku butholakala ezinsukwini zeshumi zokugcina kwi*Ramadani* ikakhulukazi ngobusuku bamashumi amabili nesikhombiza. Futhi isenzo esihle kulobusuku sindlula izenzo ezindle zezinyanga eziyinkulungwane.

Izinkomba zalobusuku, zibonaka ngokuphula kwelanga lingenamisebe eminingi ngokusa kwakhona futhi liyacwatha. Kepha ungabufumanisa lobusuku ungazi,ingakho nje okubalulekile ukuba uzikhandle ekukhonzeni ngenyanga yeRamadani ikakhulukazi ezinsukwini eziyishumi zokugcina. Futhi uqikelele ukuba ungaphuthwa ukwenza iKiyamu Layili (iSwala yasebusuku).

❁ Kantike uma ubukade uzile ukuzila okungaphoqelekile, kuyiSuna ukuba ukuqedelele kepha akuphoqelekile. Yingakhoke kungenasidingo seKadhwa uma ukuphulile.

## ITIKAFU:

Ukuzinza kweMusilimu eliphilile ngokwengqondo eMasijidi. | Kuwumgomo ukuthi owenza i-iTikafu ahlanzeke eKungcoleni Okukhulu. | Futhi angaphumi eMasijidi ngaphandle uma kusimo esiphoqayo njengokundla noma ukuzikhulula noma ukwenza *iGhusali* ephoqelekile. | Kantike iyaphela uma ephume ngokungesidingo noma eye ocansini.

*I-Itikafu* iyiSuna ngaso sonke isikhathi nangeRamadani ikakhulukazi ngezinsuku eziyishumi zokugcina.| Isikhathi esifushane se *Itikafu*, ihora. Kepha okukhuthazwayo ukuba ingabi ngaphansi kobusu nosuku. | Owesimame kumele athole imvume yomyeni wakhe ngaphambi kokuya ku *Itikafu*. | Kantike *kuyiSuna* kowenza *i-Itikafu* ukuba ahlale ematasa ngokukhonza nezenzo ezinhle, futhi agweme *amaMubahati* amaningi nezinto ezingamdingi.

# UHAMBO LWEHAJI NE UMRA

*IHaji* ne *Umra* iphoqelekile kanye empilweni. Yilena imibandela yokuphoqeleka kwayo: **1)** Ukuba *iMusilimu*. **2)** Ukuphila kahle engqondweni. **3)** Ukuthomba. **4)** Ukungabi isigqila. **5)** Ukuba namandla okuya – ngokuba nomphako nento yokuhamba.
Lowoke odembeselayo aze ashone , kuthathwa efeni lakhe enzelwe *iHaji* ne *Umra*. Futhi *iHaji yeKafiri* nohlanya ayamukelekile. Kepha eyengane neyesigqila iyamukelekile kodwa ayibakhululi *kuHaji* yabo ephoqelekile. Kanti lowo oswele ongenawo amandla, oboleka imali ukuze enze *iHaji*, yamukelekile. Futhi lowo owenzela omunye *iHaji* kepha yena engakayenzi, leyo *Haji* kuba ngeyakhe.

## I-IHIRAMU

Kuyi*Suna* kulowo ofuna ukwenza *iHaji* noma *i-Umra* ukuba enze *iGhusali* azihlanze futhi aziqhale ngamakha, futhi angaqgoki izimpahla ezithungiwe. Uzobe esebhinca nje amabhayi amabili amhlophe elangazansi nangenhla.Bese enza iHiramu ngokuthi athi: ***"Allah sengikhona ngizokwenza i-Umra / iHaji"*** noma ***"Ngizokwenza i-Umra neHaji"***
Uma esabela ukuthi angahle engafiki eHaramu, akengeza amagama athi: ***"Uma ngibambeka ngandlela thize, sengiyokhululeka lapho ngiphelela khona"***

## IZINHLOBO ZEHAJI

Lowo oya ukuyokwenza *iHaji*, unzenhlobo ezintathu angakhetha kuzo;
**i)** ***iTamatu':*** iyona engcono kunazo zonke, okungukwenza *i-Umra* ngezinyanga *zeHaji* bese uyaphuma kuyo bese wenza *iHaji* ngawo lowo nyaka noma
**ii)** ***i-Ifiradi:***okungukwenza *iHaji* kuphela, noma
**iii)** ***iKirani:***okungukubhanqa *iHaji* ne Umra nge*Ihiramu* eyodwa..
Lowo osephokophele *kuHaji* uma esegibele kwahamba ngakho kumele asho Italibiya (isiqubulo) aphakamise izwi – ngaphandle kwabafazi - athi:
لَبَّيْكَ اللَّهُمَّ لَبَّيْكَ لَبَّيْكَ لا شَرِيكَ لكَ لَبَّيْكَ إِنَّ الحَمْدَ وَالنّعْمَةَ لكَ وَالمُلكَ لا شَرِيكَ لكَ *"Sengikhona Allah sengikhona,; sengikhona futhi awunamlingani sengikhona; udumo nezibusiso nobukhosi kungokwakho awunamlingani".*

## IZINTO EZINGAVUMELEKILE KU IHIRAMU:

**1)** Ukugunda izinwele. **2)** Ukuqunta izinzipho. **3)** Ukugqoka izimpahla ezithungiwe kowesilisa, kepha uma angazitholi izindwangu ezimbili, angaligqoka ibhulukwe. Futhi uma engenazo izicathulo, angawagqoka amaKhufi, kepha kuyodingeka ukuba awasike abe ngaphansi kwamaqakala. Akukho nhlawulo azoyikhokha. **4)** Ukumboza ikhanda kowesilisa. **5)** Ukuziqhala ngamakha ezimpahleni nasemzimbeni. **6)** Ukuzingela noma ukubulala inyamazane. **7)** Ukubopha ifindo lomshado, yize kuHaramu akukho nhlawulo ekhokhwayo. **8)** Ukufeza izinkanuko zocansi ngezinye izindlela ezingafaki izitho zangasese; inhlawulo yalesenzo imbuzi/imvu, uma engenayo kumele azile izinsuku ezintathu kuHaji noma ondle abaswele abayisithupha. **9)** Ukuya ocansini; uma kwenzeke lokhu ngaphambi kokukhululeka kokuqala, iHaji iyachithwa futhi kumele ayiphinde ngokulandelayo aphinde ahlabe ikameli elizophiwa abaswele baseMakha. Uma kwenzeke lokhu emva kokukhululeka kokuqala, iHaji ayichithwa kepha kumele ahlabe ikameli. Ukuya ocansini *ku-Umra* kuyayichitha futhi kumele ahlabe imbuzi/imvu bese eyiphinda i-Umra. Ayikhoke enye into echitha iHaji ne-Umra ngaphandle kokuya ocansini.

Kuyo yonke lemithetho owesilisa nowesimame bayefana, ngaphandle kokuthi owesimame engazigqoka izimpahla ezithungiwe, kepha akayigqoki ibhurka, iniqabhi noma izingilavu ezandleni.

## IFIDIYA (INHLAWULO):

**1) Eyokuzikhethela;** Lena inhlawulo yokugunda izinwele, ukuziqhala ngamakha, ukuqunta izinzipho, ukumboza ikhnda noma ukugqoka okuthungiwe kowesilisa. Kulokhu uyazikhethela inhlawulo ozoyikhokha phakathi kokuzila izinsuku ezintathu noma ukondla abaswele abayisithupha – oyedwa oswele uthola 2.5 yamkhilo okudla - noma ukuhlaba imbuzi/imvu. Kanti eyenyamazane ebulewe, kufanele uhlabe elingana nayo kuzilwane ezihlatshwayo, uma ingekho uzokhipha intengo yayo.

**2) Ehlelekile**: Lena inhlawulo owenza *iTamatu'* noma *iKirani*, okuba imbuzi, kuthi eyalowo oye ocansini ibe ikameli. Uma ehlulwa yilokho kumele azile izinsuku ezintathu kuHaji neziyisikhombisa uma esebuyele ekhaya. Kantike yonke inyama yemihlatshelo nokudla kunikwa abaswele abayizakhamuzi *zaseHaramu*.

## UKUNGENA EMAKHA:

Uma lowo ozokwenza *iHaji* engena *eMasijidi Haramu*, uzosho *iDu'a* yokungena *eMasijidi*. Uyobe eseqala *ngeTawafu* ye *Umra* uma enze *iTamatu'* noma *iTawafu* ye *Kudumi* uma enza *iKirani* noma *i-Ifiradi*.

## INDLELA YOKWENZA ITAWAFU:

Uzoqala ngokufaka indwangu yangenhla ngaphansi kwehlombe lesokudla umboze ngenxenye yalo ihlombe lesokunxele. Uzoqala *iTawafu* nge*Hajar Asiwadi* (itshe elimnyama) ulithinte futhi uliqabule noma ulikhombe (uma usekudeni) uthi:

بِسْمِ اللهِ وَ اللهُ أَكْبَرُ *Egameni lika Allah futhi u Allah Mkhulu*

Uzokwenza lokhu kuwo wonke amahlandla ayisikhombisa, *iKabha* ibe ngakwesokonxele sakho. Uzohamba ngokusheshisa kumahlandla amathathu okuqala, uhambe ngokujwayelekile kwasele. Kuthi njalo uma usuqondane *neRukuni Yamani* uzoyithinta uma ukhona. Maphakathi *neRukuni YamanineHajari Asiwadi* uzothi:

رَبَّنَا آتِنَا فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَ فِي الآخِرَةِ حَسَنَةً وَ قِنَا عَذَابَ النَّارِ ***"Nkosi yethu, siphe lapha emhlabeni okuhle nakwelizayo okuhle futhi usihlenge esijezisweni soMlilo"***

Ungaqhubeka ngokwenza *iDua'* oyithandayo noyifunayo kuwo wonke amahlandla. Emva kwe*Tawafu* uzobe usuwenza *amaRaka* amabili emva *kweMakamu* uma kukhonakala, ufunde kuwo *iSura Kafiruna ne-Ikhilasi*. Uyobe usuphuza amanzi *eZamuzamu* ngobuningi. Uyobe usubuyela *kuHajari Asiwadi* uyithinte uma ukhona, bese wenza *iDua' eMultazamu* (maphakathi *kweHajari Asiwadi* nomnyango *weKabha*).

Uyobe usubhekisa amabombo kuSwafa uye phezulu bese uthi:

*"Ngizoqala ngalokhu u Allah aqale ngakho"* bese ufunda lesambulo:

﴿ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ ۖ فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴾

**"Ngempela iSafa neMaruwa zingezinye zezimpawu zika Allah, ngakhoke lowo owenza i-Umura noma iHaji kuKabha, akunacala uma ehla enyuka khona; kantike lowo owenza okuhle ngokwakhe, u Allah ungoBongayo Wazi konke"** **Kurani, 2:158**

Uzobe usuwenza *iTakibiri neTahilili*. Bese ubheka *iKabha* uphakamise izandla zakho wenze *iDu'a*, emva kwalokho uzobe usuyehla uhambe uye *kuMaruwa*, uzothi uma

ufika kuzibani ezihlaza ezimbili usheshise maphakathi kwazo. Uma usufika *kuMaruwa* uzokwenza okwenze ku*Swafa* – ngaphandle kokufunda isambulo. Uzobe usuyehla wenze lokhu okwenzile kuhlandla lokuqala, uqhubeke njalo uze uqede amahlandla ayisikhombisa. Kusukela *kuSwafa* kuya *kuMaruwa* ihlandla, kuthi ukusuka *kuMaruwa* kuya *kuSwafa* ihlandla elinye, njalonjalo.

Uzobe usuphungula izinwele zakho noma uzimbunce, imbunculu iyona engcono, ngaphandleke uma uzokwenza *iTamatu'* emva kwalokho. Kepha lowo owenza iKirani noma i-Ifiradi akakhululeki emva kweTawafu Kudumi kuze kube ujikijela iJamara Akaba ngokusuku lwe-Idi.

Owesimame wenza ngokufanayo ngaphandle nje kokuthi yena akasheshisi kutawafu nakuSa'yi (futhi akambunci noma aphungule izinwele, ngaphandle nje kokungangelunga lomunwe).

## INDLELA YOKWENZA IHAJI:

**Uma sekuwusuku *leTariwiya* (olwesishagalombili ku *Dhil Hija*);**

uzongena ku *Ihiramu*; uma ubukade usukhululekile kuleyondawo ohlala kuyo*eMakha*, bese ulibhekisa *eMina* ufike ulale khona kuze kuse.

**Ngosuku lwe Arafati (olwesishigalolunye ku Dhil Hija);**

Uma seliphakeme ilanga uzolibhekisa e Arafati, uma seliwile ilanga uzothandaza ubhanqe unqamulele iDhuhuri ne Asari. Uzobe usuma noma ikuphi esigangeni sașe Arafati ngaphandle kwașeWadi 'Urana. Uzame ukusho kaningi ukuthi:

لا إلهَ إلا اللهُ وَحدَهُ لا شَرِيكَ لهُ، لهُ الملكُ وَ لهُ الحمدُ وَهُوَ عَلى كل شَيئ قدِيرٌ ***"Akekho ofanelwe ukukhonza ngaphandle kuka Allah; nguYena kuphela akanamlingani. Ubukhosi noDumo konke kungobaKhe, futhi unamandla okwenza noma yini"***

Futhi uzikhandle *kuDu'a* nasekuceleni intethelelo nokuzisondeza ku Allah, kuze kushone ilanga. Emva kokushona kwelanga uzobe usulibhekisa *eMuzidalifa* ngokukhulu ukuzotha lokhu, ube usho *iTalibiya* ukumkhumbule u Allah. Uyothi ufika nje *eMuzidalifa* uthandaze ubhanqe *iMaghiribi neIsha* uyinqamulele, bese ulala khona.

**Ngosuku *lweNahiri / lwe-Idi* (olweshumi *kuDhil Hija*);**

Uzovuka ekuseni uthandaze *iFajari* ngesikhathi sayo sokuqala, bese uyalinda ngokuzibandakanya *kuDu'a* kuze kuqale ukukhanya. Ngaphambi kokuthi liphakame ilanga uzolibangisa *eMina* kuthi uma usundlula *eWadi Muhasiri* usheshise uma ukhona.

Uma usufike *eMina* uzoqala ngokujikijela *iJamara Akaba*, ngamatshe amancane ayisikhombisa, uphakamise isandla sakho lapho ujikijela futhi usho *iTakibiri* ngetshe ngalinye oliphonsayo. Kumele amatshe wonke awele phakathi nothango noma engasasishayanga isiqu.uzoyeka ukusho iTalibiya uma usuqala ukujikijela.

Emva kokujikijela uzohlaba umhlatshelo wakho umbuce ikhanda noma uphungule, ukumbunca yikona okungcono. Emva kokugunda nokujikijela uyobe usukhululekile ukwenza noma yini ngaphandlde kokuba nowesimame; lokhu ukukhululeka kokuqala. Uzobe usulibhekisa eMakha ukwenza *iTawafu Ifadwa* ephoqelekile ukuba *iHaji* iphelele; uma wenza *iTamatu'* uyobe usuwenza *neSa'yi kuSwafa neMaruwa* noma ebekade engayenzanga mhla enza *iTawafu Kudumi*. Uma

usuwenze lokhu usukhululekile ukwenza noma yini ngisho ukuba nowesimame, yikhona lokhu ukukhululeka kwesibili.

Uzobe usubuyela *eMina*, uphoqelekile ukuba ulale khona ngezinsuku *zeTashiriki*.

**Ngezinsuku *zeTashiriki* (11,12,13 *kuDhil Hija*);**

Ngalezi zinsuku uzojikijela wonke aamJamarati emva *kweZawali* ngamatshe amancane ayiskhombisa *iJamara* ngayinye. Uzoqala *ngeJamara* yokuqala bese uyendlula kancane ume wenze *iDu'a*. bese ujikijela eyesibili *iJamara* emaphakathi bese wenza *iDu'a* ugcine *ngeJamara Akaba* undlule ungami. Ngosuku olundelayo uzokwenza okufanayo ngesikhahti esifanayo.

Uma ukushesha uhambe *eMina* kumele uphume khona lingakashoni olosuku lwesibili. Uma lishone usekhona kumele ulale futhi ujikijele okokugcina ngakusasa. Ngaphandle uma ububanjezelwe izimo ezithize njengsiminyaminya lapho uphuma, ungaphuma nangemuva kokushona kwelanga.

Lowoke owenza *iKirani* uyefana nowenza *i-Ifiradi*, umehluko ukuthi owe*Kirani* kumele ahlabe njengowe*Tamatu'*.

**ITAWAFU WADA' (YOKUVALELISA):**

Uma usubuyela ekhaya akumele uhambe ungakayenzi iTawafu yokuvalelisa ukuze kube yiyona into yokuncgina oyenzayo. Ngaphandleke kwalowo osesikhathini noma okuNifasi, kubona akudingeki. Uma usuyenzile wabe usungena kwezohwebo, kumele uyiphinde uma usuhamba. Lowo ophume engakayenzi, kumele abuye azoyenza uma eseduze. Kodwa uma esekudeni, kumele akhiphe inhlawulo yomhlatshelo.

**IZINSIKA (ARIKHANU) ZEHAJI ZINE:**

**1)**iHiramu (okuyinhloso yokwenza izinkambiso). **2)** Ukuma e Arafati. **3)**iTawafu Ifadwa. **4)**iSa'yi ye Haji.

**OKUPHOQELEKILE (WAJIBU) KUHAJI KUYISISHAGALOMBILI:**

**1)**Ukugqoka *i-iHiramu eMikati* (umncele obekiwe). **2)**Ukuma *e Arafati* kuze kuhlwe. **3)**Ukulala *eMuzidalifa* kuze maphakathi nobusuku. **4)**Ukulala *eMina* ubusuku bezinsuku *zeTashiriki*. **5)**Ukujikijela *amaJamarati*. **6)**Ukumbunca noma ukuphungula. **7)**Ukwenza *iTawafu Wada'* (yokuvalelisa). **8)**Ukuhlaba umhlatshelo kulowo owenza *iTamatu' ne Kirani*.

**I UMRA:**

**Izinsika zintathu:**

**1)**I-*iHiramu*. **2)***iTawafu ye Umra*.**3)***iSa'yi ye Umra*.

**Okuphoqelekile kubili:**

**1)**Ukugqoka *i-iHiramu eMikati*. **2)**Ukumbunca noma ukuphungula.

**Uma ushiye okuyinsika; izinkambiso aziphelele. Uma ushiye okuWajibu; uhlawuliswa ngimhlatshelo. Uma ushiye iSuna; awuhlawuliswa lutho.**

**IMIBANDELA YETAWAFU:**

**1)**Ukuba *yiMusilimu*. **2)**Ukuphila kahle ngokwengqondo. **3)**Ukwenza ihloso efanele. **4)**Ukungena kwesikhathi *seTawafu*. **5)**Ukumbozwa kwe *Awura* kokhonayo. **6)**Ukuba *neWudu* ngaphandle kwengane. **7)**Ukuqinisekisa ukwenza wonke amahlandla ayisikhombisa. **8)**Ukubeka *iKabha* ngakwesokunxele, la owenze khona iphutha

kumele uwaphinde. **9)**Ukungahlehli nyovana. **10)**Ukuzihambela kokhonayo. **11)**Ukwenza amahlandla ngolandelana. **12)**Ukuba yenzelwe phakathi *eMasiji Haramu*. **13)**Ukuba iqale *kuHajari Asiwadi*.

## AMASUNA ETAWAFU:

**1)**Ukuthinta nokuqabula *iHajri Asiwadi* nokwenza *iTakibiri* kulo. **2)** Ukuthinta *iRukuni Yamani*. **3)**Ukugqoka *i-iHiramu* uveze ihlome lesokudla. **4)**Ukusheshisa nokuhamba kahle ezindaweni zakhona. **5)**Ukwenza *iDhikiri neDu'a* lapho wenza *iTawafu*. **6)**Ukusondelana *neKabha*. **7)**Ukwenza *amaRaka* amabili emva *kweTawafu*.

## IMIBANDELA YE SA'YI:

**1)** Ukuba yiMusulimu. **2)** Ukuphila kahle ngokwengqondo. **3)** Ukwenza inhloso.
**4)** Ukulandelanisa. **5)** Ukuzihambela kokhonayo. **6)** Ukwenza amahlandla ayisikhombisa aphelele.
**7)** Ukulihamba ngokuphelele ibanga eliphakathi kwamagquma amabili.
**8)** Ukuba yenziwe emva *kweTawafu* ephelele. **9)**Ukuqala *eSwafa*.

## AMASUNA E SA'YI:

**1)**Ukuba *neWudu* nokungabi nokungcola. **2)**Ukubhoza i-Awura. **3)**Ukwenza *iDhikiri neDu'a* lapho uyenza. **4)**Ukusheshisa nokuhamba kahle ezindaweni zakhona. **5)**Ukugibela eqongweni lezindunduma zombili. **6)**Ukulandelanisa ngayo masinyane emva *kweTawafu*.

## UDHIYA:

*iyiSuna* egcizelelwe kakhulu. Lowo ofuna ukuhlaba *i-Udhiya* akumele agunde noma aqunte izinzipho noma asuse okuthize esikhumbeni sakhe, uma sekuqale inyanga *kaDhul Hija* kuze kuze uyahlaba nge *Idi*.

## AKIKA (IMBELEKO):

*IyiSuna*, kweyomfana kuba izimbuzi / izimvu ezimbili, kuthi kweyentombazane kube imbuzi/imvu eyodwa. Kuyisuna ukuba uswana lugundwe ngosuku lwesikhombisa luzelwe bese unikela ngentengo yesiliva elinga nesisindo sezinwele zalo, bese luqanjwa igama elihle, njengo *Abdula noma Abdurahimani*. Kanti akuvumelekile nhlobo ukuqamba umuntu ngesigqila somunye ngaphandle kuka Allah, njengo *Abdunabi no Abdurasulu* (isigqila sesithunywa).

# IZIFUNDO EZAHLUKENE

**ICALA LEZIMPAMBUKO**, lisuswa ngezindlela ezifaka phakhathi, ukucela ushwele nentethelelo ngokweqiniso, nangokwenza izenzo ezinhle noma ngokuvivinywa ngemishopi, noma ngokukhipha ***iSwadaka*** (umnikelo) noma ngokukhulekelwa ngomunye. Uma kukhona amacala asele angathethelwanga ngu Allah, uyojeziselwa wona ethuneni noma ngoSuku lokwahlulelwa noma emlilweni we*Jahanamu* kuze uyahlanzeka kuwo. Uyobeke esengena e*Jana* uma ubekade eshone ekholwa ku*Tawuhidi*. Kepha uma eshone engakholwa noma eku*Shiriki* noma i*Nifaki* uyobhandla e*Jahanamu* unomphela.

**IMITHELELA YEZIMPAMBUKO emntwini.**

- Ziletha umzwangedwa nobumnyama, nokuzinyeza nokugula enhlizweni futhi ziba isisithezo phakathi komuntu no Allah.
- Ziphinde zihehe ezinye futhi ziphuce umuntu ukuthobela intando ka Allah nomkhuleko weSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nezingelosi nabakholwayo (wentethelelo).
- Zivimbela izibusiso futhi nokubusiseka kwengcebo.
- Ziqeda izibusiso zezinsuku zokuphila futhi ziletha ubunzima empilweni yomuntu.
- Futhi zivimbela ukwamukelwa kwezenzo.
- Ziletha ukungaphephi emphakathini nokubiza kwezinto nendluzula yababusi nezitha. Kanye nesomiso … njalonjalo.

**USIZI:**

Ukuthula nokuthokoza kwenhliziyo nokushabalala kwezinsizi into elangazelelwa nguwo wonke umuntu, futhi yikona lokhu okuqinisekisa impilo enentokomalo. Kunezindlela zenkolo nezemvelo nezenziwayo ezitholakala kuphela kulowo okholwayo. Ezinye zalezinto:

- Imani (ukukholwa ku Allah).
- Ukugcina imiyalelo ka Allah nokugwema okunqatshelwe.
- Ukukhuluma nokuphatha kahle abantu nokubenzela okuhle.
- Ukugxila ekwenzeni izinto ezinenzuzo nolwazi olwakhayo lokholo noma lwempilo.
- Ukungandlinzi kakhulu ngekusasa nokusekwandlula kepha ugxile okumelwe kwenziwe namhlanje.
- Ukukhumbula u Allah ngokuthe xaxa.
- Ukubalula izibusiso zika Allah ezisobala nezisesithe.
- Ukubheka kulabo abaswele kunawe ungabheki labo aphiwe kunawe emhlabeni.
- Ukuzikhandla ezisuseni onombangela bosizi nokuthola lokho okuletha injabulo.
- Ukukhuleka ku Allah ngemikhuleko yokuqeda usizi.

**IPHUZU:** u *Ibhirahimu Khawasi* (u Allah ambusise) wathi: ***"amakhambi okulapha inhliziyo mahlanu; ukufunda iKurani ngokujula, nokungadli kakhulu, nokwenza iTahajudi ebusuku nokukhuleka entathakusa nokuzibandakanya nabantu abaqotho."***

**UKUSHADA:**

KuyiSuna ukushada kulowo onezinkanuko ongesabi ukuphinga. Kuvunyelwe kulowo ongenazo izinkanuko, kuphoqelekile kulowo owesaba ukuwela

ekuphingeni, kangangokuthi kumele ashade kuqala kunokuba enze *iHaji* ephoqelekile. Futhi akuvunyelwe ukubukana nabantu besimame.

**Imibandela yokushada:**

- Ukuqokwa kwababili abashadayo. Yingakho nje kungamukelekile uma uyise noma umnakekeli wentombazane athi: "ngikushadisela indodakazi yami" ebe enamadodakazi avile kweyodwa.
- Imvume / Ukuvuma kowesilsa osekhulile oqotho nowesimame onokuqonda okuphelele ongesona isigqila.
- Ukubakhona koMnakekeli [okungaba uyise wentombazane uma esaphila noma omele yena] wentombazane; bheka ngoba owesimame akakwazi ukuthi azishadise futhi uMnakekeli wakhe kuphela ongamshadisa ngaphandle enqaba ngokungenasizathu.

Uyise wentombazane nguyena onelungelo ngqangi ukwendisa indodakazi yakhe, kube umkhulu wayo kuya phezulu, bese kuba indodana yakhe owesimame kuya phansi bese kuba umfowabo abazalwa naye uyise nonina kube umfowabo ozalwa uyise bese kuba umfowabo bese kube indodana yomfowabo kuya phansi.

- Ofakazi besilisa ababili abakhulile abaqondayo abaqotho.
- Ukungabi khona kokuvimba abashadayo ekubeni bashade. Njengokuncela ndawonye noma ukuzalana noma ubuhlobo bomendo.

**ABESIMAME ONQATSHELWE UKUBASHADA BAKABILI:**

**<u>LABO ONQATSHELWE UNOMPHELA:</u>**

**Abozalo**

Unyoko nonina wakhe kuya phezulu; indodakazi nendodakazi yezingane zakho kuya phansi; udadewenu; indodakazi kadadewenu nendodakazi yezingane zakhe; indodakazi yomfowenu nendodakazi yayo kuya phansi; ubabekazi (udadewabo kayihlo) nodadewabo kanyoko kuya phezulu.

**Abebele (abancele ndawonye)**

Bayefana nalabo bozalo ngisho nalabo abahlobene ngomshado.

**Abomshado**

Unina kamalokaza nogogo bakhe kuya phezulu; abafazi bakayihlo nomkhulu wakho kuya phezulu; umfazi wendodana yakho noma owozukulu wakho kuya phansi; indodakazi yomkakho kuya namadodakazi ayo kuya phansi.

**<u>LABO ONQATSHELWE OKWESIKHASHSANA:</u>** (ngenxa yezizathu ezimbili)

**Ukubhanqa:**

Njengokubhanqa intombaze nodadewabo emshadweni owodwa noma intombazane nobabekazi wayo noma udadewabo kanina.

**Isivimba sesikhashana**

Njengomfazi oshadile kuze kube uyakhululwa emshadweni.

**<u>IPHUZU:</u>**

Umzali akanalo igunya lokuphoqa indodaan yakhe ukuba ishade nomuntu engamfuni. Futhi akuphoqelekile ukuba alalelwe umzali kulokho futhi akuyona indelelo.

##  <u>ITWALAKI (UKWEHLUKANISA)</u>

**Akuvumelekile** ukuhlanisa nowesimame uma esesikhathini noma esopha emva kokubeletha noma emva kokuya naye ocansini esimeni sakhe sokuhlanzeka. Yize

kungavumelekile ukwenza lokhu, ukwehlukanisa kuzokwenzeka. Futhi **akukuhle**ukwehlukanisa ngaphandle kwesizathu esamukelekile; kepha **kuvumekelekile** uma sikhona isizathu.Futhi **kuyiSuna[1]** ukwehlukanisa uma umshado uletha ubunzima obulimazayo. Akuphoqekile ukulalela abazali mayelana nokwahlukanisa (lokhu uma kunganasizathu esamukelekile).

Lowo ofuna ukwahlukanisa nomkakhe, akavunyelwe ukuhlukanisa naye ngokuvile kuhlandla elilodwa ngesikhathi esisodwa. Futhi kumele akwenze ngesikhathi lapho owesimame ehlanzekile engazange aye naye ocansini. Emva kwalokho akanalungelo lokuphinda ahlukanise naye kuze kube umkakhe aqede i-*Ida* (ukuthiba). Lowo owesimame ohlukanisile osanethuba lokubuyelana nomyeni wakhe, akavunyelwe ukuba ashiye umuzi wakhe; kanti futhi nomyeni wakhe akanalo igunya lokumxosha noma akhiphe kuze kube ukqeda i-*Ida* yakhe.

Itwalaki yenzeka lapho owesilisa eyiphimisa ngomlomo; ayenze ngokuyihlosa nje kuphela.

## AYIMANI (IZIFUNGO)

Mine imibandela eyenza ukuba ukukhokwa kwenhlawulo yezifungo iphoqeleke: **i) Ukwenza isifungo ngenhloso;**yingakho nje kungeke kwaba isifungo uma ubengahlosile, njengokuthi athi "Cha, ngimfunge u Allah) noma "Kunjalo, ngimfunge u Allah" lapho ekhuluma, lokhu kubizwa ngesifungo esiyize (Laghwu Yamini). **(ii) Ukufunga ngento engenzeka kusasa**; yngakho kungeke kwaba yisifungo uma efunga ngento eyendlule angayazi noma acabanga ukuthi uyayazi noma enamanga ebe elazi iqiniso (lokhu icala elikhulu) noma afunge ngento ebenesiqiseko sayo kepha kuvele ukuthi ubenephutha. **(iii) Ukwenza isifungo ngokuzikhethela**ngaphandle kokuphoqwa**. (iv) Ukuphula isifungo**; ngokwenza lokho abefunge ukuthi angeke akwenza noma ngokuyeka lokhu lokhu abefunge ukuthi uzokwenza.

Uma umuntu enze isifungo wabe esethi 'uma u Allah evuma', akayikudinga ukukhokha inhlawulo yesifungo, ngaphansi kwemibandela emibili; **(i)** uma esho lokho ngesikhathi esisodwa nokufunga, **(ii)** futhi ebe enenhloso yokusho lokho, njengokuthi athi: "Ngimfunge u Allah…… uma u Allah evuma".

Uma kwenzeka umuntu afungele into ethize bese ebona kungcono ukwenza okuphambene nokufunga kwakhe; ngokweSuna kumele enze lokho okuhle bese ekhokha inhlawulo yesifungo.

## IKAFARATU YAMINI (INHLAWULOYESIFUNGO):

Ukondla abaswele abayishumi, (2.5) wamakhilo okudla umuntu emunye, noma bembeswe noma kukhululwe isigqila. Kepha uma engakhoni ukwenza lokhu okubaluliwe, kuyomele azile izinsuku ezintathu zilandelana.

Uma umuntu eqoka ukuzila, kepha ebe enamandla okundla amaswele noma ukukhulula isigqila, aliyukuphela icala. Kanti kuvumelekile ukukhokha inhlawulo yesifungo ngaphambi noma ngemva kokusiphula. Kanti futhi uma umuntu ubefungele

---

[1] Empeleni kuphoqelekile kulowo ozithola enobunzima obulimazayo empilweni yakhe ukuba ahlukanise. Ngokuba injongongqangi yomshado ukugcina imiyalelo ka Allah phakhathi kwalabo ababandekayo.

into eyodwa kaningi, inhlawulo yesifungo eyodwa yanele, kepha uma ubefungele izinto ezininingi ezahlukene, izinhlawulo zihlukana ngokuhlukana kwezinto.

## INADHARI (ISIBOPHEZELO)

Kungukuzibophezela kwesidalwa kuMdali ekwenzeni noma ukungenzi into ethize; futhi kuyizinhlobo ezahlukene;

**(i) Inadhari Evulekile:**kunjengokuthi, *"Ngiyokwenza isibopho no Allah uma nje ngingelulama"*, bese engasacacisi ukuthi yini lena azibophezela ngayo ku Allah. Lona kumele akhokhe *iKafaratu Yamini* lapho eseluleme.

**(ii) Inadhari Yengxabano noma ukunengwa:** Njengokuba umuntu abeke umbandela kusibophezelo sakhe, ngenhloso yokugwema ukwenza into ethize noma ukuzikhuthaza; njengokuthi athi, *"Uma nje ngike ngakukhulumisa ngiyozila unyaka wonke"* . Lonake, kumele akhethe ukwenza lokhu azibophezele ngakho noma akhokhe *iKafaratu Yamini* uma emkhulumisile.

**(iii) Inadhari evumelekile:** Njengokuthi, *"Ngiyazibophezela ku Allah ukuthi ngigqoka izimpahla zami"*. Lona kuyomele akhethe phakathi kokugqoka izimpahal noma ukukhokha *iKafaratu Yamini*.

**(iv) Inadhari engathandeki:** Njengokuthi, *"Ngizibophezela ku Allah ukwehlukanisa nomakami"*. Lona, kuyi*Suna* ukuba akhokhe *iKafaratu Yamini*, angakwenzi lokhu azibophezele kukho. Kepha uma ekwenza, akuyikuba naKafara okumele ayikhokhe.

**(v) Inadhari yempambuko:**Njengokuthi, *"Ngizibophezela ku Allah ngokuyokweba"*. Lona akavunyelwe ukufeza lesi sibophezelo futhi kumele akhokhe *iKafaratu Yamini*. Kepha ephikelela angeke esakhokha *Kafara* kodwa uyoba necala.

**(vi) Inadhari yokuzithoba:** Njengokuthi, "Ngizibophezele ku Allah ukwenza *iSwala* engaka", ngenhloso yokuzisondeza kuMdali. Uma ubekade ebeke umbandela okumele ufezeke, kumele asifeze isibophezele nxa kufezeka umbandela. Kepha uma bekungembandela awubekile, kumele afeze isibopho ngokuvulelekile.

## IRADWA'A (UKUNCELISA KWEBELE)

Labo abanqatshelwe ukushada ngokwebele bayafana nalabo abanqatshelwe ukushada ngokozalo, uma kufezeke imibandela emithathu:

**(i)** Ukuba ubisi lwebele luphume ngenxa yokubeletha, hhayi okunye.

**(ii)** I*Radwa'a* kumele kwenzeke eminyakeni emibili yokuqala ingane izelwe.

**(iii)** Kumele ingane incele amahlandla amahlanu aqinisekisiwe kuyaphezulu. Ngokuncela inhlandla, kushiwo ukuthi incele ibele ize iliyeke, akudingi ukuthi isuthe.

**Kantike iRadwa'a ayiphoqeleli ukondliwa noma ukushiyelana amafa.**

## IWASWIYA (ISABELOFA)

**I*Wajibhi*** kulowo onezikweletu, kepha kungenabufakazi obulotshiwe, ukuqinisekisa ukuba abanikazi bezikweletu bayakhokhela uma eseshonile. Ibe ***iSuna*** kulowo ocebile, futhi ku***Mustahabhu*** ukuba abele isigamu esisodwa kwezinhlanu kusihlobo sakhe esimpofu esingeyona indlalifa. Uma singekho, angabela noma imuphi umuntu ompofu noma Usolwazi noma umuntu oqotho. Ku***Makruhu*** kumuntu ompofu ukuba nesabelofa uma enezindlalifa. Kanti uma zime kahle kuMubhahu. Futhi ku***Haramu*** ukwabela ngokuvile kusigamu esisodwa

kwezintathu, nokwabela lowo oyindlalifa nangoma ngani, ngaphandleke uma ezinye izindlalifa zikuvumela lokhu emva kokushona komufi.

Kantike isabelofa **siyachithwa** uma umabifa ethi, *"ngiyigwinya"* noma *"ngiyasichitha"* noma *"ngiguqule umqondo"* njll. Kuyinto enhle ukuba aqale isabelofa ngalamagama:

Egameni lika Allah Onomusa Onesihawu
Yikho lokhu u (igama lomlobi)
Ofakaza ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah yedwa vo ongenamlingani, nokuthi uMuhamadi uyinceku nesithunywa Sakhe.
Nokuthi iJana neJahanamu iyiqiniso, nokuthi Usuku lokwaHlulela luzofika ngokungangatshazwa, nokuthi u Allah uyovusa bonke abasemathuneni.
Futhi ngeluleka labo abomndeni bami abasele ngemuva ukuba bathobele intando ka Allah futhi baphathane kahle. Baphinde bathobele imiyalelo ka Allah neSithunywa uma ngempela bengabakholwayo.
Futhi ngibaluleka ngalokho u Ibhirahimu no Ya'kubhu abaluleka ngakho amadodana abo, mhla bethi:
"Bantwani bami, u Allah unikhethele indlela yokuphila, ngakhoke ningafi ningewona amaMusilimu"

## ۞ ISWALA (IZIBUSISO) NE SALAMU (UKUTHULA) KUSITHUNYWA

Kumqoka ukuhlanganisa phakathi kokumcelela izibusiso nokuthula nxa kukhulekelwa iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), hhayi ukugxila kokukodwa kwakho. Kantike labo abangesizona izithunywa zika Allah, ku*Makuruhu* ukuba bakhulekelwe ngalomkhuleko uma bebalulwa bebodwa. Yingakhonje kungeke kwathiwa, *Abubhakari* (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) noma *(ukuthula makube kuye)*. Belu akunankinga uma ongesisona isithunywa sika Allah ekhulekelwa ngalomkhuleko uma ebalulwe kanye nesithunywa sika Allah; njengokuthi, *"Allah! Busisa uMuhamadi nomndeni wakhe, nabalandeli bakhe, namakhosikazi akhe kanye nesizukulwane sakhe"*.

Futhi ku*Mustahabhu* ubalula ama*Sahabha* nama*Tabhi'ina* neZinzululwazi nabonke abantu abaqotho, ukuba ubacelele intokozo ka Allah nomusa waKhe. Njengokuthi uthi, *"Abu Hanifa, uMaliki, uShafi no Ahmadi – 'u Allah athokoze ngabo bonke' noma uthi, 'u Allah abe nomusa kubo bonke'."*

## ۞ UKUHLABA

Kuphoqelekile ukuba izilwane zihlatshwe ukuze zindliwe. Kanti isilwane esizohlatshwa kumele sibe **(i)** esivunyelwe ukudliwa, **(ii)** sibe esihlala emizini ngokwemvelo**(iii)** futhi sibe esiphila phezu komhlaba.

Ekuhlabeni isilwane kumqoka ukuba, **(i)** ohlabayo abe ophile nse ngokwenqondo, **(ii)** isikhali sokuhlaba kungabi esenziwe ngozipho izinyo, **(iii)** kumele anqamule uqhoqhoqho nemithambo emikhulu emibili lapho ehlaba, **(iv)** futhi kumele athi *'bisimillah'*[1] lapho eqala ukuhlaba, kanti kuyi*Suna* ukwengeza u *'Allahu Akbharu'*.

## ۞ UKUZINGELA

---

[1] uma ukhohlwe ukusho u 'bisimillah', ukudla leso silwane kuba Haramu, ngokomyalelo ka Allah, bheka (S : ). Futhi akusiwona umsebenzi wakho ukubuza oyiMusilimu ukuthi ushiwo yini u 'bisimillah' lapho behlaba, okwakho ukuthi 'bisimillah udle'.

Ukuzingela kuvumelekile kulowo ofuna ukuzidlela inyamazane, kepha ukuzingela ukuchitha isizungu kuxwayiwe. Futhi uma ukuzingela kubeka abantu engozini, akuvumelekile. **Inyamazane ezingelwayo**kumele **(i)** sibe *halali*, **(ii)** sibe esasendle ngokwemvelo, **(iii)** kungabi esihlala emzini.

**Ukuzingela kuvunyelwe**uma, **(i)**umzingeli kuwumuntu ovunyelwe ukuhlaba, **(ii)**nesikhali kungesivunyelwe, ngokuba sibe bukhali , njengomkhonto noma umcibisholo. Kanti uma kuzingelwa ngesilwane njengenja noma ukhozi, kumele kube ezifundisiwe ukuzingela. **(iii)** futhi kwenzeke ngenhloso, okuwukuciba noma ukusasazela ngenhloso, uma isikhali sizinembele noma isilwane sokuzingela sizibambele, ayidliwa leyo nyamazane. **(iv)**kuthiwe *'bisimillah'* lapho eciba noma esasazela, kanti uma ekhohliwe ukuthi *'bisimillah'*, ayidliwa leyo nayamazane.

## UKUDLA

Ukudla kufaka phakathi konke okudliwayo nokuphuzwayo. Kantike ngokwemvelo konke ku*halali* (ngaphandle kwalokho okubaluliwe). Zintathu izinto ezenza ukuba ukudla kube ngoku*halali*, **(i)** ukuba kuhlanzeke, **(ii)** futhi kungabi nobuthi noma ubungozi, **(iii)** futhi kungabi okungamanyala.

Yingakho nje *kuharamu*konke ukudla okungahlanzekile, njengegazi (nobubende) noma ingcuba, kanye nalokho okunobuthi njengoshevu, nalokho okungamanyala, njengobulongwe nomchamo namazeze nezimbungulu.

Ezilwaneni ezihamba phezu komhlaba ezi*haramu*, imbongolo, nezilwane ezizingela noma ezidla ezinye njengebhubesi, ingwe, inja, ingulube, imfene nomangobe (nembodla imbala) nojakalasi ngisho nesangci ngaphandle kwempisi.

Kuthi ezinyonini, eziharamu yizo zonke lezo ezizingela ngomlomo, njengekhozi, uheshe nesikhova. Nalezo zinyoni ezindla izidumbu njengamanqe. Kanye nezilwane ezingathandeki kumaMusilimu[2], njengelulwane, igundwane, umnyovu, inyosi, ivemvane, uzinengweni, ingungumbane, inyoka. Kuthi kuzinambuzane, kube izimpethu, ibhungane lobulongwe, nesibankwa.

Ezinye eziharamu, yizo zonke izilwane eziyalelwe ukuba zibulalwe ku-Isilamu, njengofezela, kanyenalezo okuyalelwe ukuba zingabulawa, njengezintuthwane. Kanjalo nesilwane esizalwe isilwane esidliwayo nesingandliwa, njengenkonkoni (ezalwa injomane nembongolo); kepha leso esizalwa izilwane ezimbili ezidliwayo sihalali, njengenkonkoni ezalwa injomane nedube).

Kuvumelekileke ukudla ezinye izilwane – ngale kwalezi ezibalulwe ngaphezu – njengezinkomo, izimbuzi, izimvu, amakameli, amahhashi kanye nalezo sasendle, sibala, izindlulamithi, onogwaja, izimpunzi, njll.

Kuthi ezinyonini kube intshe, izinkukhu, amajuba, ipikoko, amadada, amahansi, njll. Kanjalo nezinyoni zamanzi zonke kanye nezilwane zasolwandle, ngaphandle nje kwesele, inyoka nengwenya.

Izitshalo eziniselwe noma ezivundiswe ngokunokugcola (najasa), kungadliwa inqobo nje uma kungekho ukunambitheka kokungcola noma iphunga. Uma kunjalo kuba haramu ukudla lezo zitshalo.

---

[2] Lokho akwanele, kudingeka kube nobufakazi obiqanda ikhanda kuKurani neSuna.

Futhi kuMakuruhu ukukhuma umlotha wamalahle noma umhlabathi.; kanjalo no anyanisi nogaligi okungaphekiwe.
Umake umuntu ezithola esimeni esinzima sendlala kungekho ukudla okuhalali kukhona okuharamu, kumele adle lokho okwanele ukumupha amandla.

## ۞ UKUGUBHA IMIKHOSI YAMAKUFARI (ABANGAKHOLWA)

Kuharamu ukuhalalisela abangakholwa ngemikhosi yabo noma ukuyithamela. Kanjalo nokubabingelela ngeSalaamu; ngaphandleke uma kuyibona abaqalile, kumele uthi, 'wa alayikum'. Futhi akuvunyelwe ukubasukumela abangakholwa nalabo abenza ibidi'a (imifakela okholweni), nokubaxhawula akukhuthazwa. Belu ukubalilela nokuvakashela lapho begula[1] akuvuinyelwe ngaphandle kunesizathu esamukelekile.

---

[1] Ukubavakeshela abangakholwa akunankinga nhlobo. Ngoba iSithunywa sika Allah samuvakashela umfana weJuda owayegula, wasebenzisa ithuba ukumgqugquzela ukuba azinikele amukele i-Isilamu.

# IRUKIYA (UMKHULEKO WOKWELAPHA)

Uma umuntu ejula ngendlela u Allah asebenza ngayo, nakanjani uzoqhaphela ukuthi ukuvivinya indalo kungezinye zezindlela zika Allah azibekile emhlabeni, njengoba ekucacisa lokho lapho ethi: **"Sizonivivinya, ngokwesaba, indlala, ukuncipha kwengcebo, nabantu kanye nezithelo; kepha halalisela labo ababekezelayo"** Kurani, 2:155

Kantike kuyiphutha elikhulu ukucabanga ukuthi abantu abaqotho bakude ekutheni bavivinywe. Empeleni ukuvivinya;

**Kukhombisa ubukhona be-iImaani (ukholo);**

Mhla iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sibuzwa ngokuthi, ngobani abantu abavivinywa kanzima kunabobonke, saphendula sathi: **"Kuba iZithunywa kulandela abaqotho kuye ngokulandela kobuqotho ebantwini. Kunjalo nje wonke umuntu uvivinywa ngokwezinga lokholo lwakhe. Uma ukholo lwakhe luzimelele, uyoba nezivivi ezithe xaxa, kanti uma ukholo lwakhe lunobuthaka, uyokuxegiselwa".** [Ibin Maja]

**Futhi kukhombisa uthando luka Allah kunceku yaKhe;**

Bheka iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **Nebala, uma u Allah ethande abantu abathize uyabavivinya.** Ahmadi

**Kuphinde kukhombise isifiso sika Allah esihle ngenceku yaKhe;**

iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Uma u Allah efisela inceku yaKhe okuhle, uyijezisa isasemhlabeni. Kepha uma efuna ukuyenzakalisa inceku yaKhe, uzindela isijeziso sezimpambuko zayo kuze ayijezise ngoSuku lokwaHlulelwa".** [Tirimidi]

Kanti futhi lezivivinyo noma zingaba zincane, zesula amacala omuntu (phakathi kwakhe no Allah);

iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **Yilelo nalelo Musilimu elehlelwa ubunzima noma ubuhlungu, njengokuhlatshwa iva noma okuncane kunalo, u Allah uyakwesula ngenxa yobunzima amacala alo njengokuwa kwamacembe emthini.** [Bhukari no Musilimu]

Yingakhoke uma iMusilimu elivivinywayo kungeliqotho, isivivnyo lesi sesula amacala alo asendlula noma siphakamise izigaba zalo eJana kweLizayo. Kepha uma kungeliphambukayo, lesivivinyo sesula amacala alo futhi sibe yisikhimbuzo zobungozi balezimpambuko. U Allah uthi: **"Impambuko indlangile ezweni nasolwandle ngenxa yezezno zabantu, ukuze (u Allah) abazwise (abantu) imivuzo yeminye yemisebenzi yabo, hleze babuyele endleleni eqondile".** Kurani, 30:41

## IZINHLO ZEZIVIVINYO

U Allah uthi: **"Futhi sizonivivinya ngokubi nokuhle…"** Kurani, 21:35

**1) Ukuvivinywa ngokuhle;** njengokwanda kwengcebo.

**2) Ukuvivinywa ngokubi;** njengokwesaba noma indlala noma ukuncipha kwengcebo. Lokhu kufaka phakathi ukugula nokufa, onombangela kwakho omkhulu iso elibi noma ubuthakathi obusukela emoneni. ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: **"Iningi elifayo ebantwini bami – emva kwesiqumo sika Allah neKadari yaKhe – libulawa iso elibi".** [Twayalisi]

## IZINDLELA ZOKUZIVIKELA ESWENI ELIBI NASEBUTHAKATHINI:

Ukugwema bokuzivikela kungcono kakhulu kunokelapha, yingakho nje kumele siqikelele ukuzivikela ngaso sonke isikhathi. Ezinye zezindlela zokuzivikela ezibalulekile zifaka;

- Ukuqinisa umphefumulo ngokuqondisisa *iTawuhidi* nokukholwa ukuthi u Allah nguyena kuphela olawula ukwenzeka kwezinto endalweni yonke, nokuqikelela ukwenza izenzo ezinhle ngaso sonke isikhathi.
- Ukuba nemindlinzo emihle ngo Allah nokwethembela kuYe. Futhi kungabi nokundlinza ngokugula okungekho noma ukuthakathwa. Ngoba imindlinzo iyisifo ngokwayo.
- Uma kukhona umuntu odume ngokubuthakathi nokuba neso elibi, kumelwe agwenye njengendlela yokuziphephisa, hhayi ngoba esatshwa.
- Ukuthi بارك الله لك lapho ubona into ekuhlaba umxhwele. Njengokuyalela kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye):**"Uma omunye wenu ebona into ayithandayo kuye uqobo noma kumcebo wakhe noma kumfowabo, kumele enze iTabriki, ngokuba iso alibhimbi[1]".** [Hakimi]
- Ukundla amasundu ayisikhombisa ase Ajuwa eMadina ekuseni.
- Ukucela ukuvikelwa ngu Allah ebuthakathini nasesweni elibi. Futhi nokuqikelela ukufunda ama-***Adhikari*** (imikhuleko) yokuziveka njalo ekuseni nantambama. Kantike amandla alemikhuleko ayashiyana ngemvumo ka Allah, ngenxa yezinto ezimbili;

**1.** Ukukholwa ukuthi konke okuqukethwe yilemikhuleko kuyiqiniso nokuthi kuyasiza ngemvumo ka Allah.

**2.** Kumele lapho ulimi luphimisa amagama, izindlebe zibe zilalele nenhliziyo ikhona, belu umkhuleko lo. Phela umkhuleko awamukelwa lapho uphuma enhlizweni enganakile njengokusho kweSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye).

## IZIKHATHI ZOKUNDA AMA-ADHIKARI:

Awasekuseni afundwa emva kwe*Fajari*. Kuthi awantambama wona afundwe emva kwe*Asari*. Kepha kwenzeka iMusilimu likhohlwa ukuwafunda ngalezikhathi, kumele awunde sikhathi leso ekhumbula.

## IZIMPAWU EZIKHOMBISA UKUWELA ISO ELIBI NOKUNYE:

Ukulapha ngokujwayelekile akuphambani nokulapha nge*Rukiya* (umkhuleko wokwelapha). Bheka ngoba iKurani yelapha izifo zomzimba nezomoya noma umphefumulo. Umake umuntu engumqemane engenazo izifo zomzimba, izinkomba zokuba uthakathiwe noma uhlatshwe iso elibi, zivame ukuba;

Ukuphathwa ikhanda elihamba libuye, ukujuluka nokuchama kakhulu, ukuba nenhliziyo emnyama, ukulunywa nokubanda noma ukushisa kumalunga, ukushaya masinyane kwenhliziyo, izinhlungu ezihamba zibuya ezansi nomhlane nasemahlombe, ukudangala nokucinana esifubeni, ukuqwasha ebusuku, ukuthuka nocasuka okungajwayelekile, ukubhondla nokukhokha umoya kakhulu, ukuthanda ukuba wedwa, ukutubeka nobuvila, ukuthanda ukulala, ukugula okungachazeki.

---

[1] Umona usuka esweni.

Lezi zinkomba noma izimpawu,zingatholakala zonke noma ezinye zakhona, kuya ngamandla okugula. Kumqoka ukuba iMusilumu liqine ngokholo nasenhlizweni, lingai nexhala noma imindlizo ngokugula okungekho, ngenxa nje yokubona ezinye zalimpawu. Imindlizo iyisifo okunzima ukwelashwa.
Kungenzeka omunye abe nazo lezimpawu kepha ebe engumqemane, kokunye kube nje ngenxa yesifo emzimbeni. Kanti kwesinye isikhathi kungenxa yobuthaka be-Imani (ukholo), njengocinana esifubeni, ukudangala noma ukubhocobala, okudinga nje ukuvuselelwa kobudlelwano no Allah.

**❂ UKUGULA OKUBANGELWA ISO ELIBI LULASHWA – NGEMVUMO KA ALLAH- NGEZINDLELA EZIMBILI:**

**1)** Uma aziwa oneso elibi; uyalelwa ukaba ageze, kuthi lawo manzi asele athathwe kugezwe ngawo ohlatshwe iso elibi aphinde awaphuze.

**2)** Uma engaziwa oneso elibi; kusetshenziswa *iRukiya,* i*Du'a* noma nge*hijama* (ukudonsa igazi elingcolile)

**❂ UMA KUBANGELWA UKUTHAKATHWA, KULASHWA – NGEMVUMO KA ALLAH – NGENYE YALEZINDLELA:**

**1)** Ngokuthola indawo ilumbo lobuthakathi likhona; uma litholakala kumele lihlakazwe kube kufundwa iSura Falaki no Nasi, bese liyashiswa.

**2)** Ngokusebenzisa iRukiya evumelekile, ngokufunda ama-aya (izambulo) eKurani, ikakhulukazi *iSura Falaki, Nasi* ne*Bakara*.

**3)** Ngamakhathakhatha; ahlukene kabili. Kunalawo **(i)** a*haramu* (anqatshelwe), okungukukhipha ubuthakathi ngobunye ubuthakathi, noma ukuya esangomeni ukuba sikwelaphe. **(ii)** kube nalawo avumelekile, njengokugxoba amacembe ayisikhombisa esidiri bese uwafundela kathathu iSura Kafiruna, Ikhilasi, Falaki ne Nasi, bese uwathaka namanzi kube isiwasho esingaphuzwa uphinde ugeze ngaso, kuze kube uyaphola ululame **[Muswanafu Abdurakazi]**.

**4)** Ngokusebenzisa amakhambi akhuculula isisu uma ilumbo leli lisesiswini. Noma usebenzise *ihijama* (ukulumeka[1]) uma likwenye indawo emzimbeni.

**❂ IMIBANDELA YE RUKIYA:**

**1)** Kumele ibe ngama-aya eKurani namaDu'a asemthethweni.

**2)** Kumele ibe ngolwimi lwesi Arabhu.

**3)** Ukukholwa ukuthi, empeleni iRukiya yona ngokwayi ayelaphi, kepha ukwelulama kuvela ku Allah.

Ukuze kube nomthelela othe xaxa, kumele iKurani ifundwe ngenhloso yokwelapha nokuhlenga abadukileyo kubantu namaJini. Bheka ngoba iKurani yembulelwa ukukhomba indlela eqondile nokwelapha. Ngakhoke akumele ifundwe ngenhloso yokubulala amaJini, ngaphandle lenqaba ukuphuma ngesihle.

**❂ IMIBANDELA YERAKI (UMELAPHI):**

**1)** Kumele abe iMusilimu eliqotho elithobela intando ka Allah, futhi ngokwanda kwe*Takuwa* anyanda amandla okwelapha.

---

[1] Ukudonsa noma ukukhipha igazi elingcolile emzimbeni ngeshungu (uphondo) noma ngenungu (iva lengungumbane).

**2)** Kumele athembele ku Allah ngokweqiniso lapho enza iRukiya, ngokuthi inhliziyo igxile kulokhu akushoyo ngomlomo.

Kungcono ukuba umuntu azenzele yena iRukuya, ngoba omunye kunokuba abe nezinto eziphazmisa emoyeni. Futhi akekho umuntu oqonda ukudingakala kweRukiya kuna lona phathekile. Futhi u Allah uthembise ukuyiphendula imikhuleko yalabo abasosizini.

## IMIBANDELA EMAYELANA NALOWO OLASHWAYO:

**1)** Kungaba kuhle uma eyiMusilimu eliqotho, futhi umthelela uya ngokuqina kokholo.

**2)** Ukuthemebela ku Allah ngokweqiniso ekutheni elulame.

**3)** Akumele ajahe imiphumela, phela iRukiya iyidu'a ngokwayo, kanti ujaha imiphumela yedu'a kunombangela ukuba ingasphendulwa. ISithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi:

**"Imikhuleko yenu iyophendulwa uma nje ningajahi, lokhu nithi: 'ngiyakhuleka kodwa impendulo do."** [Bhukari no Musilimu]

## IZINDLELA ZOKWENZA IRUKIYA:

**1)** Ukufunda iRukuya ukhwife,

**2)** Ukuyifunda ungakhwifi,

**3)** Ukuthatha amathe ngomunwe ubaxube nenhlabathi bese uhlikihla lapho kubuhlungu khona.

**4)** Ukuyifunda ube uhlukihla lapho kubuhlungu khona.

## AMA-*AYAERUKIYA*

| |
|---|
| ﴿ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٢ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣ مَٰلِكِ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٤ إِيَّاكَ نَعْبُدُ<br>وَإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ ٥ ٱهْدِنَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ٦ صِرَٰطَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ غَيْرِ ٱلْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا ٱلضَّآلِّينَ ٧ ﴾ |
| ***Egameni lika Allah, Onomusa Onesihawu. Udumo malube kuAllah, iNkosi yezizwe zonke. Onomusa Onesihawu. UMbusi woSuku lokwaHlulelwa.Sikhonza Wena kuphela, futhi kuWena kuphela esicela usizo.Siholele endleleni eqondile. Indlela yalabo Obabusisile, kungabi eyalabo abehlelwe ulaka noma abadukileyo.*** Kurani, 1:1-7 |
| ﴿ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْحَىُّ ٱلْقَيُّومُ لَا تَأْخُذُهُۥ سِنَةٌ وَلَا نَوْمٌ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ مَن ذَا ٱلَّذِى يَشْفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ<br>يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَىْءٍ مِّنْ عِلْمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَ وَسِعَ كُرْسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفْظُهُمَا<br>وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْعَظِيمُ ٢٥٥ ﴾ |
| ***" U Allah, akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, Ophilayo unaphakade, Umhlengi wezinto zonke. Akazeli futhi akaphathwa ubuthongo. Konke okusemazulwini nasemhlabeni kungokwaKhe. Ubani oyoshweleza ngaphambi kwaKhe ngaphandle kwemvumo yaKhe. Wazi lokho okwenzekile nokusazokwenzeka kubo, futhi abasoze baluqeda ulwazi lwaKhe ngaphandle kwalokho akuvumelayo. IsiGqiki saKhe sengamele amazulu nomhlaba futhi akakhathali ukulondoloza, ngokuba uPhakeme Mkhulu".*** Kurani, 2:255 |
| ﴿ ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلْمُؤْمِنُونَ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ<br>وَقَالُوا۟ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ٢٨٥ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا ٱكْتَسَبَتْ<br>رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ إِن نَّسِينَآ أَوْ أَخْطَأْنَا رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا<br>طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ وَٱعْفُ عَنَّا وَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَآ أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴾ |
| ***"iSithunywa siyakholwa kulokho okwehliselwe kuso kuvela eNkosini yaso, kanjalo nabakholwayo. Bonke bakholelwa ku Allah, izingelosi zaKhe,*** |

*iziNcwadi zaKhe neZithunywa zaKhe, [bethi]: 'asicwasi muntu phakathi kweZithunywa zaKhe'; futhi bathi: 'siyezwa futhi siyazithoba, sithethelele Nkosi yethu futhi isiphetho sikuWe. Akekho umuntu u Allah amthwesa okungaphezu kwamandla akhe; ngakhoke uyohlomula ngokuhle akwenzile nokubi akwenzile. Nkosi yethu ungasijezisi uma sikhohliwe noma sisephutheni; Nkosi yethu ungasithwesi isibophezelo esinzima njengaleso owasithwesa labo abasandulalayo; Nkosi yethu ungasithwesi okungaphezu kwamandla ethu, usithethelele, usixolele, ube nomusa kithi, ngokuba nguWena Oyisiphephelo sethu, ngakhoke silekelele ukunqoba labo abangakholwa*". Kurani, 2:285-286

﴿ قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١﴾ لَآ أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٢﴾ وَلَآ أَنتُمْ عَٰبِدُونَ مَآ أَعْبُدُ ﴿٣﴾ وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ ﴿٤﴾ وَلَآ أَنتُمْ عَٰبِدُونَ مَآ أَعْبُدُ ﴿٥﴾ لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِىَ دِينِ ﴿٦﴾ ﴾

**Ithi: "***Nina eningakholwa!". Angikukhonzi lokhu enikukhonzayo. Futhi nani anikukhonzi lokhu engikukhonzayo. Futhi angisoze ngakukhonza lokhu enikukhonzayo. Futhi nani anikukhonzi lokhu engikukhonzayo. Nine nkolo yenu, nami nginenkolo yami.* Kurani, 109:1-6

﴿ قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ﴿١﴾ ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ﴿٢﴾ لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٣﴾ وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ﴿٤﴾ ﴾

**Ithi: "***U Allah Munye vo". U Allah Ozimele.Akazali futhi akazalwanga.Futhi akekho noyedwa angafaniswa Naye.* Kurani, 112:1-4

﴿ قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلْفَلَقِ ﴿١﴾ مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٢﴾ وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿٣﴾ وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِى ٱلْعُقَدِ ﴿٤﴾ وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ﴿٥﴾ ﴾

**Ithi: "***Ngizivikela ngeNkosi youkusa.Ebubini balokho akudalile.Nasebubini bobusuku uma kuhlwa.Nasebubini abafazi [abathakathayo] abakhafulela amafindo.Nasebubini bonomona lapho eba nomona.* Kurani, 113:1-5

﴿ قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ﴿١﴾ مَلِكِ ٱلنَّاسِ ﴿٢﴾ إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ﴿٣﴾ مِن شَرِّ ٱلْوَسْوَاسِ ٱلْخَنَّاسِ ﴿٤﴾ ٱلَّذِى يُوَسْوِسُ فِى صُدُورِ ٱلنَّاسِ ﴿٥﴾ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ﴿٦﴾ ﴾

**Ithi: "***Ngizivikela ngeNkosi yesintu". INkosi yesintu. Ekhonzwa ngabantu.Ebubini bomhlebeli onyamalalayo.Lona ohlebela izinhliziyo zabantu.Lowo noma umuntu.* Kurani, 114:1-6

﴿ فَسَيَكْفِيكَهُمُ ٱللَّهُ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴾

**"U Allah uzokuvikela kubo, bheka ngoba Ungozwa konke Obona konke"** Kurani, 2:137

﴿ يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴾

**"***Bakwethu lalelani onimemela ku Allah futhi nikholwe nguYe (u Allah), uzonithethelela izimpambuko zenu aphinde anihlenge esijezisweni esibuhlungu*". Kurani, 46:31

﴿ وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴾

**"***Futhi sehlise kuKurani lokho okwelaphayo nomusa kulabo abakholwayo, kuthi labo abaphambukile ibandisele ekulahlekelweni kwabo*" Kurani, 17:82

﴿ أَمْ يَحْسُدُونَ ٱلنَّاسَ عَلَىٰ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۖ ﴾

**"***Noma ingabe badlela abantu umona ngalokho u Allah abaphe kona ngomusa waKhe...*" Kurani, 4:54

﴿ وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴾

**"***Uma ngigula, nguYena ongilaphayo*". Kurani, 26:80

﴿ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِينَ ﴾

"*Futhi welapha izinhliziyo zalabo abakholwayo*". Kurani, 9:14

﴿ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ آمَنُوا هُدًى وَشِفَاءٌ ﴾

"Ithi: '*ingumhlahlandlela nokwelapheka kulabo abakholwayo*" Kurani,41:44

﴿ لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا الْقُرْآنَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُ خَاشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ اللَّهِ ﴾

*Ukube nje Sehlisela le Kurani echobeni lentaba, wawuyoyibona ithamba iqhekeka ngenxa yokwesaba u Allah.* Kurani, 59:21

﴿ فَارْجِعِ الْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ﴾

"*qalaza, ingabe lukhona uqhekeko olubonayo na?*" Kurani, 67:3

﴿ وَإِن يَكَادُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَارِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥١﴾ ﴾

"*Nakuba labo abangakholwa bacishe bakuquzukise ngokugqoloza kwabo lapho bezwa isikhumbuzo; bathi: "uyazihlanyela lo*". Kurani, 68:51

﴿ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٧﴾ فَوَقَعَ الْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٨﴾ فَغُلِبُوا هُنَالِكَ وَانقَلَبُوا صَاغِرِينَ ﴿١١٩﴾ ﴾

"*Sembulela kuMusa ukuthi, 'jikijela induku yakho', bheka yabe isigwinya konke lokhu ababekwenza okungamanga. Iqiniso lavela, kwathithwa konke lokhu ababekwenza. Banqotshwa khona lapho, baphenduka izinothongo*". Kurani, 7:117-119

﴿ قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِمَّا أَن تُلْقِيَ وَإِمَّا أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٥﴾ قَالَ بَلْ أَلْقُوا فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ﴿٦٦﴾ فَأَوْجَسَ فِي نَفْسِهِ خِيفَةً مُّوسَىٰ ﴿٦٧﴾ قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ الْأَعْلَىٰ ﴿٦٨﴾ وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوا إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سَاحِرٍ وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ﴾

"*Bathi weMusa, uzojikijela noma kujikijele thina kuqala na?. Wathi: 'Qha, jikijelani nina', bhudubhudu izintambo zabo enzinduku zabo kwaba wazibona ngathi ziyagijima ngenxa yobuthakathi babo. Washaywa yingebhe uMusa. Sathi: 'ungesabi, ngokuba nguwena ozonqoba'. Jikijelake lokhu okusesandleni sakho sokudla, kuzogwinya konke lokhu abakwenzile, phela lokhu abakwenzile iculo lomthakathi, kantike umthakathi akasoze aphumelela*" Kurani, 69-20:65

﴿ ثُمَّ أَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ ﴾

"*U Allah wabe esehlisela iSithunywa sakhe nabakholwayo uzinzo lwaKhe*" Kurani, 9:26

﴿ فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ لَّمْ تَرَوْهَا ﴾

"*U Allah wabe esemehlisela (uMuhamadi) uzinzo lwaKhe futhi wamlekelela ngebutho eningakaze nilibone...*" Kurani, 9:40

﴿ فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوَىٰ ﴾

"*U Allah wabe esehlisela uzinzo lwaKhe kuSithunywa saKhe nakubakholwayo, wabaqinisa ekubambeleni ezwini lokuthobela uMdali...*" Kurani, 47:26

﴿ لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴾

"*U Allah wathokoza ngabakholwayo mhla bezibophezela kuwe ngaphansi kwesi-hlahla, wakwazi lokho obekusezinhlizweni zabo. Wabe esebehlisela uzinzo lwaKhe wabahlomulisa ngokunqoba okuseduze*" Kurani, 47:18

﴿ هُوَ الَّذِي أَنزَلَ السَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ الْمُؤْمِنِينَ لِيَزْدَادُوا إِيمَانًا مَّعَ إِيمَانِهِمْ ﴾

"*Nguyena (u Allah) oweshlisela uzinzo ezinhlizweni zabakholwayo ukuze bandelwe ukholo phezu kwalolu abanalo...*" Kurani, 47:4

| AMADU’A ERUKIYA |
|---|
| أسألُ اللهَ العَظِيمَ رَبَّ العَرشَ العَظِيمَ أن يَشفِيَكَ<br>*“Ngicela u Allah Omkhulu, iNkosi yeSihlalo esikhulu ukuba akusindise”.* |
| أُعِيذُكَ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَةِ مِن كُلِّ شَيطَانٍ وهامَّةٍ ومِن كلّ عَينٍ لامَّةٍ<br>*“Ngikuvikela ngamazwi ka Allah aphelele, kuwo uShayitani nezinambuzane kanye nasesweni elibi”.* |
| اللَّهم ربَّ الناسِ أذهِبِ البَأسَ اشفِ أنتَ الشَّافِي لا شِفاءَ إلاَّ شِفَائُك شِفَاءً لا يُغَادِرُ سَقَماً<br>*“Allah, Nkosi yesintu, susa ubunzima welaphe ngikuba nguwena uMsindisi, akukho ukusindisa ngaphandle kokwaKho, ukusindisa okungashiyi zinhlungu”.* |
| اللَّهُم أذهِب عَنهُ حَرَّها وبَردَها و وَصَبَها<br>*“Allah, susa ukushisa, ukubanda nokukhathaza kwawo”.* |
| حَسبِيَ اللهُ لا إِلَهَ إِلاَّ هُوَ عَلَيهِ تَوَكَّلتُ و هو رَبُّ العَرشِ العَظِيمِ<br>*“U Allah, lona ongekho onelungelo lokukhonzwa ngaphandle kwakhe, ungenele. Ngethembele kuYe futhi uyiNkosi yeSihlalo esikhulu”* |
| بِسمِ اللهِ أرقِيكَ مِن كُل دَاءٍ يُؤذِيكَ ومِن شَرِّ كُلِّ نَفسٍ أو عَينٍ حَاسِدٍ ، اللهُ يَشفِيكَ بِسمِ اللهِ أرقِيكَ<br>*“Egameni lika Allah, ngiyakwelapha kuzo zonke izifo ezikuhluphayo nakububi bawo wonke umphefumulo noma iso elinomona. U Allah akusindise, egameni lika Allah ngiyakwelapha”.* |
| بِسمِ اللهِ<br>أَعُوذُ بِعِزَّةِ اللهِ وقُدرَتِهِ مِن شَرِّ ما أَجِدُ وَ أُحَاذِرُ<br>*(beka isandla lapho kubuhlungu khona, uthi kayisikhombisa)*<br>*“Egameni lika Allah, ngizivikela ngobukhulu buka Allah namandla aKhe kububi lobu engibuzwayo nengixwayayo”.* |

**AMAPHUZU AMQOKA:**

**1)** Akumele ukholwe yiwo wonke umbedo oshiwoyo mayela nalowo oneso elibi; njengokuphuza umchamo wakhe nokuthi izinsalela zakhe azisizi ngalutho uma esazi.

**2)** Akuvumelekile ukugaxa noma ukulengisa izincweba zesikhumba noma eziwubuhlalu noma imigexo, ukuzivikela esweni elibi.

**3)** Ukubhala o (**ما شاء الله**) no (**بارك الله**) noma ukudweba inkemba, umkhephe (umese) noma iso, nokubeka iKurani emotweni noma ukulengisa ama-aya eKurani ezindlini; konke lokhu akusizi ngalutho ekuzivikeleni esweni elibi. Kunalokho kuwukulengisa izincweba ezingavunyelwe.

**4)** Okugulayo kumele angangabazi ukuthi umkhuleko wakhe uzophendulwa futhi angabi nokuthi ukuluma kuza kancane futhi angadikibali. Kepha kumele azikhandle ngedu’a nokucela intethelelo nokhipha umnikelo ngoba lokhu kuyasiza ekutholeni ukululama.

**5)** Ukufunda iKurani njengehubo elihutshwa ibandla kuphambene nezimfundiso ze*Suna*, futhi umthelela walokho muncane; kanjalo nokusebenzisa isiqophamazwi kuphela, phela inhloso yokhufundela ukwelapha iyadingeka kofundayo. Nakuba ukulalela iKurani kusiqophamazwi kuyinco enhle. Ukuqhubeka nokwenza iRukiya kuze kube uyelapheka ogulayo, kuyiSuna. Kepha uma lokho kukhathaza ogulayo kumele olaphayo anciphise umthamo ukuze ogulayo angaphelelwa umdlandla. Ukuphinda i-aya noma idu’a ethize amahlandla athize kumele kube nobufakazi balokho.

6) Kunezinkomba ezithize ezikhombisa ukuthi lowo owelaphayo usebenzisa ubuthakathi esukhundleni seKurani uma elapha. Futhi ungakhohliswa ukumbona engumuntu wokholo. Uzomthola lapho elapha eqale ngokufunda iKurani, kodwa kungapheli sikhathi esingaki usexuba ezinye izinto. Omunye umthola njalo eMasijidi, ukuze akhohlise abantu, noma umbone kumuntu wedhikiri phambi kwakho. Qaphela ungakhohliswa!

Ezinye zalezimpawu noma izinkomba:

- Ukubuza isguli igama laso elikanina, phela igama lomuntu alihlange ne nokwelapha.
- Ukufuna imphahla yesiguli yokugqoka.
- Ukufuna isilwane esikhethikile kusiguli ukuze ahlabele amaJini, kokunye abhixe isiguli ngegazi laso.
- Uma enemibhalo noma efunda izinto ezingezwakali nezingaqondakali nhlobo.
- Uma epha isiguli ipheshana elinemidwebo engunxane enonkamisa noma izinombolo.
- Ukuyalela isiguli ukuba siziqhelelanise nabantu isikhathi esithize egunjini elimnyama.
- Ukuyalela isiguli ukuba singagezi noma sithinte aamnzi isikhathi esithize.
- Ukunika isiguli into ethize ukuba siyimbele noma ipheshana ukuba silishise sihogele.
- Ukutshela isiguli ngezinto eziyimfihlo ezaziwa yisiguli kuphela noma igama lesiguli noma indawo esiphuma kuyo singakakhulumi.
- Ukuxilonga isifo sesiguli ngokungena kwaso nje noma ngocingo noma ngencwadi.

Ahlu Suna bayakholwa ukuthi iJini liyakhona ukungena emntwini, ubufakazi balokho i-aya: “**Labo abandla imali yenzalo, bayosuma njengaloyo ohlanyiswa nguShayitani.**” **Kurani, 2:275**

Izinzululwazi zencazelo yeKurani zivumelana ngo elethu ukuthi lokuhlanyiswa uShayitani kumphatha umuntu lapho engenwe iJini.

## ❁ ISIPHETHO:

*iSihiri* (ubuthakathi) buyinto ekhona, futhi umthelela wayo ufakazelwa iKurani neSuna. Ubuthakathi lobu buHaramu futhi buzinye zezimpambuko ezinkulu. Njengoba iSithunywa (*ukuthula zika Allah nezibusiso zibe kuye*) sathi: “**Ziqhelelaniseni nezinto eziyisikhombisa eziyimbubhiso**” **Bathi: “iziphi zona?” Wathi: “*iShiriki neSihiri* (ukuthakatha)…”** **Bhukari no Musilimu**

No Allah wathi: “**Futhi babazi ukuthi lowo ozokhetha kona akayikuba nasabelo kweLizayo…**” **Kurani, 2:102**

**Ukuthakatha kukabili:**

1) Ukubopha amafindo nokushabula amagama angezwakali, umthakathi akhona ngakho ukuxhumana namaJini awathumela ukwenzakalisa lona amloyayo.

2) Amakhambi nemithi anomthelela emzimbeni, enqondweni nasenhlizweni yalowo oloywayo, ngokumfakela isidina noma isichitho kumbe ugazi noma intando. Umuntu ube esebona engathi izinto ziyaphenduka noma ziyanyakaza noma ziyahamba njll.

Ukwenza inhlobo yokuqala youbuthakathi kuy*iShiri* (eNkulu), ngoba ama*Shayatini* awamusebenzeli umthakathi kuze kube akakholwa ku Allah. Eyesibili iyimbubhiso futhi iyimpambuko enkulu. Belu yonke into yenzeka ngemvumo ka Allah

# IDU'A - UMKHULEKO

Indalo ka Allah yonke incike kuYena futhi iyamdinga, kepha Yena uzimele akadingi lutho kuyo. Yingakhoke u Allah anqumela kuzinceku ukaba zenze *idu'a* mhla ethi: **"iNkosi yenu yathi: 'khulekani kiMi ngizoniphendula, ngempela labo abazigqajayo ekungikhonzeni bayongena eJanamu behlazekile".** Kurani, 40:60

Futhi iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sona sathi: **"Lowo ongaceli ku Allah, uyamthukuthelela".** Ibin Maja

U Allah uyakuthozela ukucelwa izinceku zaKhe futhi uyabathand alabo abaphikelelayo lapho bemcela futhi ubasondela eduze naYe. AmaSahaba ayekuqondisisa lokhu, kangangoba babengaboni lutho olungecelwe ku Allah, futhi babengasakazi izidingo zabo endalweni ka Allah. Konke lokhu ngungenxa yokubambelela kwabo eNkosini yabo nokusondelana nayo nokusondelana kwaYo nabo; kuqisekisa amazw ka Allah: **"Uma izinceku zami zikubuza ngaMi, nebala ngiseduze…"** Kurani, 2:186

Idu'a ibaluleke kakhulu ku Allah futhi ihloniphekile. Wonke umuntu okhuleka ku Allah uyomphendula uma egcine imibandela futhi kungekho okuvimbayo. Kantike lowo okhulekayo uthola okukodwa kulokhu okubalulwe iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye): **"Yinoma iliphi iMusilimu elenza idu'a enganampambuko noma ukuphula ubuhlobo begazi, u Allah uyolinika ngayo okukodwa kokuthathu; ukuba aminikeze akukhulekele masinyane, noma amgcinele yona ayithole kweLizayo noma aphebeze ngayo umshophi olingana nayo" Bathi: "Sizoyenza kakhulu" Wathi: "u Allah unenala"** Ahmadi

## ۞ IZINHLOBO ZEDU'A (UMKHULEKO):

Idu'a ihlukene kabili, **(i)** kenedu'a yokukhonza; njengeSwala neSwiyamu (ukuzila), **(ii)** kunedu'a yokucela.

## ۞ IMIGOMO YOKUPHENDULWA KWEDU'A:

Kunemigomo yangaphandle neyakangaphakathi ukuze imikhuleko iphenduleke.

### 1) Eyangaphandle:

Ukundlalela ngezenzo ezinhle njengomnikelo, iWudu, iSwala, ukubheka eKibhila, ukuphakamisa izandla, ukucusa u Allah ngokumfanele, ukusebenzisa aMagama ka Allah neZiphawulo zaKhe ezihambiselana nomkhuleko, iSwala kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ekuqaleni maphakathi nasemaphethweni edu'a, ukuvuma izimpambuko, ukubonga u Allah ngezibusiso zaKhe nokuzikhandla kuzikhathi nezindawo okunobufakazi ukuthi idu'a ivame ukuphendulwa.

- **Nsukuzonke**

Ngesigamu sokugcina kweznt athu zobusuku, phela yilapho u Allah ehlela ezulwini lokuqala; phakathi kwe *Adhani* ne *Ikama*; emva kokwenza i*Wudu*; ku*Sujudi*; ngaphambi kokwenza i*Salamu* ku*Swala*; emva kwama*Swala*; emva kokugeda iKurani yonke; uma kukhala iqhude; ohambeni; umuntu ohlukunyeziwe; umuntu osebunzibeni thizeni; umzali uma ekhulekela ingane yakhe; iMusilimu uma likhulekela elinye iMusilimu lingekho; lapho umuntu etholana phezulu nesitha empini.

- **Ngesonto:** Ngosuku lwe*Juma* ikakhulukazi isikhathi sokugcina kulo;
- **Ngezinyanga:** Ngenyanga ye*Ramadani* ngesikhathi sendlakuseni nendlabusuku; ngobusuku be*Kadari*; nangosuku lwe *Arafat*.

▶ **Ezindaweni ezihlonipheklle:**
kuma*Masajidi* jikelele; naku*Kabha*, ikakhulukazi kwi*Multazamu* naku*Makamu Ibhirahimu*; naphezu kwe*Safa* ne*Maruwa*; nasezinkalweni zase-*Arafat*, *Muzidalifa* ne*Mina* ngezinsuku ze*Haji*; nalapho uphuza amanzi e*Zamuzamu*…nezinye.

**2) Ezangaphakathi:**

▶ **Ngaphambi kokukhuleka:**
Ukuyindlalela ngokucela intethelelo ngeqiniso; ukubuyisela izinto ezithathwe ngokungemthetho kubaninizo; ukudla, izimbatho, nendawo yokuhlala kumele zibe ezenzuzo ehalali; ukwenza okuhle kakhulu; ukugwema izimpambuko; ukuzinqanda ezinkanukweni nasekhutsheni.

▶ **Maphakathi nomkhuleko:**
Ukungandwazi; ukuthembela ku Allah ube sethembeni; ukuphikelela; ukubeza zonke izinto ku Allah; ukulindela usizo ku Allah kuphela; nokungangabazi ukuthola impendulo.

۞ **LOKHU OKUVIMBELA UMKHULEKO UKUBA UPHENDULWE:**
Kungenzeka kwesinye isikhathi ukuba umuntu akhuleke kepha ungaphendulwa umkhuleko wakhe noma kuthathe isikhathi ukuba uphenduleke. Zinike izizathu nonombangela balokhu;

▶ Umkhuleko obhanqa u Allah nokunye;

▶ Umkhuleko oneminingwane engathi shu, njengokucela ukuhlengwa ekushiseni, esiminyaminyeni nasebumnyameni baseJahanamu, kube kwanele nje ukucela ukunhlengwa eJahanamu kwaphela;

▶ Uma iMusilimu liziqalekisa noma omunye ngokungemthetho;

▶ Ukukhulekela impambuko noma ukuhlakaza ubuhlobo bomndeni;

▶ Ukubeka umbandela wentando ka Allah kumkhuleko, njengokuthi 'Allah ngithethelele uma uthanda';

▶ Ukujaha impendulo ngokuthi athi umuntu 'kunini ngikhuleka kodwa do';

▶ Ukudikila umkhuleko nokuphelelwa ugqozi nomdlandla;

▶ Ukukhuleka udwazile inhliziyo ingekho;

▶ Ukungahloniphisi phambi kuka Allah,

▶ Ukukhulekela into esiphothuliwe engasoze iguqulwe, njengokukhulekela ukuhlala unaphakade emhlabeni;

▶ Ukuzixaka ngokuhaya umkhuleko,

Ukuphakamisa izwi ngokungenasidingo (ukuklabalasa) lapho umuntu ekhuleka, u Allah uthi: **"Ungaklabalasi emthandazweni wakho futhi ungashwashwadi, kepha kube nje maphakathi nalokho"** Kurani 17:110

U Aisha (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) wathi mayelana nale aya : *"kwenzeni lokho kwidu'a (umkhuleko)"*.

**Ku*mustahabbhu* ukuhlela umkhuleko ngalendlela: (i)** *Hamdu* (udumo) ne*Tana* (ukucusa), **(ii)** iSwala kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), **(iii)** Ukuvuma izimpambuko, **(iv)** Ukubonga izibusiso zika Allah, **(v)** Umkhuleko, ngokusebenzisa amagama amqondo banzi, nemikhuleko yeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) noma amaSalafu (amaSahaba), **(vi)** Ukuphetha umkhuleko ngeSwala kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye).

# AMADU'A ABALULEKILE OKUMELE AFAKWE EKHANDA

| | |
|---|---|
| **UMA UNGENA EZINGUBENI ULALA** | |
| **"Allah! Nginikela umphefumulo wami kuWe, ngibeka izindaba zami kuWe, ngibhekisa ubuso bami kuWe, ngifihla umhlane wami kuWe, ngetshisekelo nangokwesaba. Akukho lapho engingabalekela khona ngiphephe noma ngikhosele khona ngaphandle kokuza Kuwe. Ngiyakholelwa kuleNcwadi owayiletha nakuSithunywa saKho owasithuma"** | اللَّهُمَّ أَسْلَمْتُ نَفْسِى إِلَيْكَ، وَفَوَّضْتُ أَمْرِي إِلَيْكَ، وَوَجَّهْتُ وَجْهِي إِلَيْكَ، وأَلْجَأْتُ ظَهْرِي إِلَيْكَ، رَغْبَةً ورَهْبَةً إِلَيْكَ، لاَ مَلْجَأَ وَلا مَنْجَا مِنْكَ إلاَّ إِلَيْكَ، آمَنْتُ بِكِتَابِكَ الَّذِي أَنْزَلْتَ، وَبِنَبِيِّكَ الَّذِي أَرْسَلْتَ |
| **"Udumo ngoluka Allah, lona osiphe ukudla nesiphuzo wasinakekela wasikhusela, bangaki nje abangenaye ozobanakekela nozobakhusela"** | الحَمْدُ للهِ الَّذِي أَطْعَمَنَا وسَقَانَا، وكَفَانَا، وآوَانا؛ فَكَمْ مِمَّنْ لا كَافِيَ لَهُ وَلا مُؤْوِيَ |
| **"Allah! Ngiphephise esijezisweni saKho ngoSuku lapho uzovusa izinceku zakho"** | اللَّهُمَّ قِنِي عَذَابَكَ، يَوْمَ تَبْعَثُ عِبَادَكَ |
| **"Egameni lakho Nkosi yami ngibeka uhlangothi lwami phansi, futhi ngiyoluphakamisa ngawe. Uma ubamba umphefulo wami, uzube nomusa kuwo, kepha uma uwukhulula uze uwuhlenge njengoba uhlenga izinceku zaKho eziqotho"** | باسْمِكَ رَبِّي وَضَعْتُ جَنْبِي، وَبِكَ أَرْفَعُهُ، فَإِنْ أَمْسَكْتُ نَفْسِي فَارْحَمْهَا، وإِنْ أَرْسَلْتَهَا فاحْفَظْهَا، بِمَا تَحْفَظُ بِهِ عِبَادَكَ الصَّالِحِينَ |
| *(bese uhlanganisa izandla, ufunde iSura Falaki ne Nasi, ukhwifele ezandleni, bese usula umzimba wakho lapho ofikela khona, uqale ngekhanda nobuso nangaphambili; ukwenze konke lokhu kathathu)* | |
| **EYOKULALA** | |
| **"Egameni laKho Allah, ngiyafa ngivuke"** | باسمِكَ اللهُمَّ أَمُوتُ وَ أَحيَا |
| **UMA WETHUKA EBUTHONGWENI** | |
| **"Ngizivikela ngamagama ka Allah aphelele, olakeni lwaKhe, esijezisweni saKhe, ebubini bezinceku zaKhe nakunhlebo yamaShayatini nokuthi ingifikele"** | أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّاتِ، مِنْ غَضَبِهِ وَعِقَابِهِ، وشَرِّ عِبَادِهِ، وَمِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ، وأَنْ يَحْضُرُونِ |
| **UMA UPHAPHAMA EBUTHONGWENI EBUSUKU** | |
| **"Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah, yena Yedwa engenamlingani, ubukhosi nodumo kungokwaKhe futhi unamandla okwenza yonke into; makangcweliswe u Allah futhi nodumo lungolwakhe, akekho onafele ukukhonzwa ngaphandle kwakhe, u Allah Mkhulu, awekho amandla okugwema okubi noma okwenza okuhle ngaphandle kuka Allah.** | لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ، سُبْحَانَ اللَّهِ وَالْحَمْدُ لِلَّهِ وَلا إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَاللَّهُ أَكْبَرُ وَلا حَوْلَ وَلا قُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ |
| **LAPHO UPHUPHA KABI** | |
| (khwifela ngakwesokunxele kathathu, usho idu'a) **"Ngiyaziveka ngo Allah ku Shayitani oqalekisiwe"** (Ungatsheli muntu ngaleli phupho) | أَعُوذُ باللهِ مِنَ الشَّيْطَانِالرَّجِيمِ |
| **EYOKUVUKA** | |
| **"Udumo lungoluka Allah, Lona osivusile emva kokusithathela imiphefumulo futhi siyovuselwa kuYe"** | الحَمدُ للهِ الَّذِي أَحْيَانَا بَعدَ مَا أَمَاتَنَا وإِلَيهِ النُّشُورُ |
| **EYOKUNGENA ENDLINI** | |
| **"Egameni lika Allah siyangena, egameni lika Allah siyaphuma futhi sethembele ku Allah iNkosi yethu"** | بِسْمِ اللهِ وَلَجْنَا، وبِسْمِ اللَّهِ خَرَجْنَا، وعَلَى اللَّهِ رَبِّنا تَوَكَّلْنَا |

| | |
|---|---|
| (bese ubingelela asendlini ngesalamu) | |
| **EYOKUPHUMA ENDLINI** | |
| **"Allah, ngizivikela ngawe ekutheni ngiphambuke noma ngiphambukise abanye noma ngiqhuzuke noma ngiqhuzukise abanye noma ngihlukumeze abanye noma ngihlukunyezwe noma ngenze ubuwula noma kube nowenza ubuwula kimi"** | اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَضِلَّ ، أَوْ أُضَلَّ، أَوْ أَزِلَّ ، أَوْ أُزَلَّ ، أَوْ أَظْلِمَ ، أَوْ أُظْلَمَ ، أَوْ أَجْهَلَ ، أَوْ يُجْهَلَ عَلَيَّ |
| **"Egameni lika Allah, ngithembele ku Allah futhi awekho amandla okugwema okubi noma okwenza okuhle ngaphandle kuka Allah"** | بِسْمِ اللهِ، تَوَكَّلْتُ عَلَى اللهِ، وَلاَ حَوْلَ وَلا قُوَّةَ إِلاَّ بِاللَّهِ |
| **EYOKUNGENA EMASIJIDI** | |
| **"Egameni lika Allah; izibusiso nokuthula mazibe kuSithunywa sika Allah; Allah ngithethelele izimpambuko zami ungivulele iminyango yomusa waKho"** (bese ungena ngonyawo lwesokudla kuqala) | بسم اللهِ، وَالصَّلاةُ وَالسَّلامُ عَلَى رَسُولِ اللهِ اللَّهُمَّ اغفِر لى ذُنوبى وافْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ |
| **EYOKUPHUMA EMASIJIDI** | |
| **"Egameni lika Allah; izibusiso nokuthula mazibe kuSithunywa sika Allah; Allah ngithethelele izimpambuko zami ungivulele iminyango yomusa waKho"** (bese uphuma ngonyawo lwesobunxele kuqala) | بِسْمِ اللَّهِ وَالصَّلاةُ وَالسَّلامُ عَلَى رَسُولِ اللَّهِ، اللَّهُمَّ اغفِر لى ذُنُوبى أَبوابَ فَضْلِكَ |
| **KOqEDA KUGANWA** | |
| **"U Allah akubusisele, akuthele ngezibusiso, futhi anihlanganise ngokuhle"** | بَارَكَ اللهُ لَكَ، وبَارَكَ عَلَيْكَ، وجَمَعَ بَيْنَكُمَا فِي خَيْرٍ |
| **LAPHO uzwa UKUKHALA KWEQHUDE noma imbongolo** | |
| **"Uma uzwa iqhude likhala, zicelele emseni ka Allah, ngoba lisuke libona ingelosi. Kepha uma nizwa imbongolo ikhala, celani ukuvikelwa ngu Allah kuShayitani, ngoba isuke ibona uShayitani"** | إِذَا سَمِعْتُمْ صِيَاحَ الدِّيَكَةِ فَاسْأَلُوا اللهَ مِنْ فَضْلِهِ؛ فَإِنَّهَا رَأَتْ مَلَكاً، وَإِذَا سَمِعْتُمْ نَهِيقَ الحِمَارِ فَتَعَوَّذُوا بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ؛ فَإِنَّهُ رَأَى شَيْطَاناً |
| **KULOWO OTHI UYAKUTHANDA** | |
| **"Engathi angakuthanda lowo ongithanda ngenxa yaKhe"** | أَحَبَّكَ الَّذِي أَحْبَبْتَنِي لَهُ |
| **UMA UTHIMULA, UTHI;** | |
| **"Udumo lungoluka Allah"** | الحَمْدُ للهِ |
| **Oseduze nothimulayo uphendula athi;** | |
| **"U Allah abe nomusa kuwe"** | يَرْحَمُكَ اللهُ |
| **Aphendule othimulile, athi;** | |
| **"U Allah anihlenge aphinde anilungisele izinto zenu"** | يَهْدِيكُمُ اللهُ، ويُصْلِحُ بَالَكُمْ |
| **UMA USEBUNZIMENI** | |
| **"Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah Omkhulu Onobubele; Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah iNkosi yeSihlalo esikhulu; Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah iNkosi yamazulu nomhlaba neSihlalo esihloniphekile"** | لا إِلَهَ إِلاَّ اللهُ العَظِيمُ الحَلِيمُ، لا إِلَهَ إِلاَّ اللهُ رَبُّ العَرْشِ العَظِيمُ، لا إِلَهَ إِلا اللهُ رَبُّ السَّمَاوَاتِ، وَرَبُّ الأَرْضِ وَرَبُّ العَرْشِ الكَرِيمِ |
| **"U Allah, Allah, iNkosi yami angimbhanqi nalutho"** | اللهُ اللهُ رَبِّي لا أُشْرِكُ بِهِ شَيْئاً |

| | |
|---|---|
| **"Wena Ophila phakade, Wena Ongumhlengi, ngicela usizo ngomusa waKho"** | يَا حَيُّ يَا قَيُّومُ بِرَحْمَتِكَ أَسْتَغِيثُ |
| **UKUQALEKISA IZITHA** | |
| **"Allah! Mehlisi weNcwadi (iKurani), mhambisi wamafu, Wena owehlulela ngokushesha, nqoba amabutho (ezitha); Allah banqobe ubazamazamise"** | اللَّهُمَّ مُنْزِلَ الكِتَاب، و مُجريَ السَّحَاب سَرِيْعَ الحِسَاب، اهْزِمِ الأحْزَابَ، اللَّهُمَّ اهْزمْهُمْ وزَلْزِلْهُمْ |
| **UMA UHLANGABEZANA NOBUNZIMA** | |
| **"Allah! Akukho okulula ngaphandle kwalokho okwenze kwalula, futhi uma uthanda wenza ubunzima bube lula"** | اللَّهُمَّ لا سَهْلَ إلاَّ مَا جَعَلْتَهُ سَهْلاً، وأنْتَ تَجْعَلُ الحَزْنَ إذَا شِئْتَ سَهْلاً |
| **EYOKUKWAZI UKUKHOKHA IZIKWELETU** | |
| **"Allah ngiyazivikela ngaWe ekukhathazekeni, osizini, ekwahlulekeni, ebuvileni, kubuqonqela, ubugwala, emthwaleni wezikweletu nasekunqotsheni ngabantu"** | اللَّهُمَّ إنِّى أعُوذُ بكَ مِنَ الهَمِّ والحَزَن، والعَجْز والكَسَل، والبُخْل والجُبْن، وضَلعِ الدَّيْن وغَلَبَةِ الرِّجَال |
| **EYOKUNGENA ENDLINI ENCANE** | |
| **"Allah! Ngizivikela ngaWe ekungcoleni nasezintweni ezingcolile"** | اللَّهُمَّ إنِّى أعُوذُ بكَ مِنَ الخُبْثِ والخَبَائِثِ |
| **EYOKUPHUMA ENDLINI ENCANE** | |
| **"Ngicela intethelelo yakho"** | غُفرَانَكَ |
| **UMA KUKHONA OKUKUPHAZAMISAYO KUSWALA** | |
| **"Ngizivikela ngo Allah kushayitani oqalekisiwe"** (bese ukhwifala ngakwesokunxela kathathu) | أعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ |
| **KUSUJUDI KUSWALA** | |
| **"Allah! Ngithethelele izimpzmbuko zami zonke, ezincane nezinkulu, ezokuqala nezokugcina, ezizenze esindlangalaleni nengizenze ngasese"** | اللَّهُمَّ اغْفِرْ لى ذَنْبى كُلَّهُ، دِقَّهُ وَجلّهُ، وَأوَّلَهُ وآخِرَهُ، وعَلاَنِيَتَهُ وَسِرَّهُ |
| **"Mawungcweliswe Allah Nkosi yethu nangodumo lwaKho; Allah, ngithethelele"** | سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ، اللَّهُمَّ اغْفِرْ لى |
| **"Allah! Ngizivikela ngenjabulo yaKho olakeni lwaKho, nangobubele bakho esijezisweni sakho, nangaWe kuWe; angisoze ngakhona ukukucuca ngokufanele, unjengoba uzicusile Wena uQobo"** | اللَّهُمَّ إنِّى أعُوْذُ برضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ، وَبمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ، وأعُوذُ بكَ مِنْكَ، لا أُحْصِى ثَنَاءً عَلَيْكَ، أنْتَ كَمَا أثْنَيْتَ عَلَى نَفْسِكَ |
| **KUSUJUDI YETILAWA** | |
| **"Allah! Ngiwela Wena phansi ngobuso futhi ngikholwa kuWe futhi ngizinikele kuWe; ubuso bami buwele phansi lowo owabudala wabubumba wabufaka izindlebe namehlo; Mukhulu u Allah uMdali wekhethelo"** | اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ ، وَبكَ آمَنْتُ ، وَلَكَ أسْلَمْتُ، سَجَدَ وَجْهِى لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَصَوَّرَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وبَصَرَهُ، تَبَارَكَ اللهُ أحْسَنُ الخَالِقِينَ |
| **EKUQALENI KWESWALA** | |
| **"Allah! Ngiqhelelanise nezimpambuko zami njengoba waqhelelanisa impumalanga nentshonalanga; Allah! Ngihlanze ezimpambukweni zami njengokuhlanzwa kwensila ezimpahleni ezimhlophe; Allah! Ngigeze izimpambuko zami ngesithwathwa nangamanzi nangeqhwa"** | اللَّهُمَّ بَاعِدْ بَيْنِى وبَيْنَ خَطَايَايَ كَمَا بَاعَدْتَ بَيْنَ المَشْرِقِ والمَغْرب، اللَّهُمَّ نَقِّنِى مِنْ خَطَايَايَ، كَمَا يُنَقَّى الثَّوْبُ الأبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ، اللَّهُمَّ اغْسِلْنِى مِنْ خَطَايَايَ، بالثَّلْجِ والمَاءِ والبَرَدِ |
| **UMA SEWOPHOTHULA ISWALA** | |

| | |
|---|---|
| "Allah! Ngizihlukumeze kakhulu mina uqobo, futhi akekho othethelela izimpambuko ngaphandle kwaKho; ngakhoke ngithethelele ngentethelelo yaKho ube nomusa kimi, ngokuba Wena Ungothethelayo Onesihawu" | اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْماً كَثِيراً، وَلَا يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ، فاغْفِرْ لِي مَغْفِرَةً مِنْ عِنْدِكَ، وارْحَمْنِي إِنَّكَ أَنْتَ الغَفُورُ الرَّحِيمُ |
| **EMVA KWESWALA** | |
| "Allah! Ngilekelele ukuba ngikukhumbule, ngikubonge futhi ngikukhonze ngokuzikhndla" | اللهُمَّ أَعِنِّي عَلَى ذِكْرِكَ وَشُكْرِكَ وَحُسْنِ عِبَادَتِكَ |
| "Allah! Ngiyazivikela ngaWe ekungakholweni, nasebuphuyeni, nasesijezisweni sasethuneni" | اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الكُفر و الفَقر و عَذاب القَبر |
| **KULOWO OKWENZELE OKUHLE** | |
| "U Allah akuzuzise ngokuhle" | جَزَاكَ اللهُ خَيْراً |
| **UMA KUNA IMVULA** | |
| "Allah! Yenze ibe imvula enosizo" | اللهُمَّ صَيِّبا نافِعا |
| "Sinelwe imvula ngosihe sika Allah nomusa wakhe" | مُطِرْنا بفضل الله ورحْمَته |
| **UMA KUNESIVUNGUVUNGU SOMOYA** | |
| "Allah ! ngikucela okuhle kwawo nokuhle kuwo nokuhle othunyelwe nawo; futhi ngiyazivikela ngaWe ebubini bawo nobubi obukuwo nobubi othunyelwe nabo" | اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وخَيْرَ مَا فِيهَا، وَخَيْرَ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ، وأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ مَا فِيهَا، وَشَرِّ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ |
| **UMA UBONA UCEZU LOKUQALA KWENYANGA** | |
| "Allah! Silethele yona ngokuphepha ne-Imani nangokuthula ne-Isilamu nangamandla okwenza lokho okuthandwa nguWe Nkosi yethu; iNkosi yethu neyakho (nyanga) u Allah" | اللَّهُمَّ أَهِلَّهُ عَلَيْنَا بالأَمْنِ والإيمَانِ، وَالسَّلَامَةِ وَالإِسْلامِ، وَالتَّوْفِيْقِ لِمَا تُحِبُّ رَبَّنَا وَتَرْضَى، رَبُّنَا وربُّكَ اللهُ |
| **EYOKUVALELISA OHAMABAYO** | |
| "Ngicela u Allah akuqaphele ukholo lwako nempahla yakho nesiphetho sezenzo zakho" | أَسْتَودِعُ اللهَ دِيْنَكَ، وَأَمَانَتَكَ، وَخَوَاتِيمَ عَمَلِكَ |
| **EYOKUVALELISA ABASALAYO** | |
| "Ngicela u Allah aniqaphele, Lona okungalahleki noma kushabalale akuqaphele" | أَسْتَوْدِعُكُمُ اللهَ، الَّذِي لا تَضِيعُ وَدَائِعُهُ |
| **EYOKUTHATHA UHAMBO** | |
| "U Allah Mkhulu, u Allah Mkhulu, u Allah Mkhulu; makangcweliswe Lona osiphe lokhu ukuba sikusebenzise nakuba besingenawo amandla okokulawula, futhi siyobuyela eNkosini yethu. Allah! Sikucela usiphe *ibiri* ne*takuwa* namandla okwenza lokho okukuthokozisayo kuloluhambo lwethu; Allah! Senzele uhambo lwethu lolu lube lula usifingqele ubude balo; Allah! Yiba nathi kulolu hambo, ube nemindeni (esele); Allah! Ngizivikela ngaWe ebunzimeni bohambo nokubona okubi nobubi obungehlela umcebo nomndenini" | اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، {سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ * وَإِنَّا إِلَى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ}. اللَّهُمَّ إِنَّا نَسْأَلُكَ فِي سَفَرِنَا هَذَا البِرَّ والتَّقْوى، ومِنَ العَمَلِ مَا تَرْضَى، اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا هَذَا وَاطْوِ عَنَّا بُعْدَهُ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ فِي السَّفَرِ، والخَلِيفَةُ فِي الأَهْلِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ وَعْثَاءِ السَّفَرِ، وَكَآبَةِ المَنْظَرِ، وَسُوءِ المُنْقَلَبِ فِي المَالِ والأَهْلِ |
| **UMA USUBUYELA EKHAYA WENGEZA NGALAWA** | |
| "Siyabuyela, sicela intethelo, sikhonza iNkosi yethu siyidumisa" | آيِبُونَ، تَائِبُونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّنَا حَامِدُونَ |

| UMA KUYA KUSWALA | |
|---|---|
| "Allah! Faka ukukhanya enhlizweni yami, olwimini lwami, ezindlebeni zami, emehlweni ami, nangaphezu kwami, nangaphansi kwami, nangakwesokudla sami, nangakwesokunxele sami, nangaphambi kwami, nangemuva kwami, nakimi uqobo. Futhi ngikhulisele ungandisele ukukhanya, ungenzele ukukhanya kwami futhi ungenze ngibe ukukhanya.<br>Allah! Ngiphe ukukhanya, ufake ukukhanya emalangeni ami, nasenyameni yami, nasegazini lami, nasezinweleni zami nasesikhumbeni sami" | اللَّهُمَّ اجْعَلْ فِي قَلْبِي نُوراً، وَفِي لِسَانِي نُوراً، وَفِي سَمْعِي نُوراً، وَفِي بَصَرِي نُوراً، وَمِنْ فَوْقِي نُوراً، وَمِنْ تَحْتِي نُوراً، وَعَنْ يَمِينِي نُوراً، وَعَنْ شِمَالِي نُوراً، وَمِنْ أَمَامِي نُوراً، وَمِنْ خَلْفِي نُوراً، واجْعَلْ فِي نَفْسِي نُوراً، وأَعْظِمْ لِي نُوراً، وَعَظِّمْ لِي نُوراً، واجْعَلْ لِي نُوراً، وَاجْعَلْنِي نُوراً، اللَّهُمَّ أَعْطِنِي نُوراً، واجْعَلْ فِي عَصَبِي نُوراً، وَفِي لَحْمِي نُوراً، وَفِي دَمِي نُوراً، وفِي شَعْرِي نُوراً، وفِي بَشَرِي نُوراً |
| **ISTIKHARA - UMA UFUNA UKUKHANYISELEKA NGENTO ETHIZE OFUNA UKUYENZA** | |
| "Allah! Ngikhethise ngolwazi lwaKho, ungiphe amandla ngamandla aKho, futhi ngikucela ungiphe emseni wakho oyinala; ngokuba Wena unamandla, mina anginawo uyazi mina angazi futhi Ungowazi okungabonwa. Allah! Uma wazi ukuthi loludaba lungilungele okholweni lwami nasempilweni yami kanye nasesiphethweni sami, kuyekele kwenzeke ungenzele kubelula. Kepha uma wazi ukuthi loludaba alungilungele okholweni lwami nasempilweni yami nasesiphethweni sami, luqhelise kimi ungiqhelise name kulo, futhi ungiphe okuhle noma kukuphi bese ungithokozisa ngakho" | اللهُمَّ إِنِّي أَسْتَخِيرُكَ بِعِلْمِكَ، وأَسْتَقْدِرُكَ بِقُدْرَتِكَ، وأَسْأَلُكَ مِنْ فضلِكَ العَظِيم، فإِنَّكَ تَقْدِرُ ولا أَقْدِرُ، وتَعْلَمُ ولا أَعْلَمُ، وأَنْتَ عَلاَّمُ الغُيوب، اللهُمَّ إِنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أن هذَا الأمرَ خَيرٌ لي في دِينِي ومَعَاشي وعَاقِبَةِ أَمْرِي عَاجلِهِ وآجلِهِ فاقْدُرْهُ لي ويَسِّرْهُ لي، ثمَّ بَارِكْ لي فيهِ، وإنْ كُنْتَ تَعْلَمُ أَنَّ هذا الأَمْرَ شَرٌّ لي في دِينِي ومَعَاشي وعَاقِبَةِ أمري عَاجِلِهِ وآجِلِهِ فَاصْرِفْهُ عَنِّي، وَاصْرِفْني عَنْهُ، واقْدُرْ لِيَ الخَيْرَ حَيْثُ كَانَ، ثُمَّ أَرْضِنِي بِهِ |
| **UMA UKHULEKELA IMUSILIMU ESELIDLULILE EMHLABENI** | |
| "Allah! Mthethelele ube nomusa kuye umxolele umendlulisele umamukele ngesihe, umenzele banzi lapho ezongena khona; futhi umgeze ngamanzi nangesithwathwa nangeqhwa; uphinde umhlanze ezimpambukweni njengoba insila inhlanzwa epmahleni emhlophe. Umuphe umuzi ongcono kunobenawo, nomndeni ongcono kunobenawo, nomlingani ongcono kunobenawo, umfakse eJana, umvikele esijezisweni sasethuneni nakwesoMlilo" | اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ وارْحَمْهُ، وعَافِهِ، واعْفُ عَنْهُ، وأَكْرِمْ نُزُلَهُ، وَوَسِّعْ مُدْخَلَهُ، واغْسِلهُ بالمَاءِ والثَّلْجِ والبَرَدِ، ونَقِّهِ مِنَ الخَطَايَا كَمَا نَقَّيْتَ الثَّوْبَ الأَبْيَضَ مِنَ الدَّنَسِ، وأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ، وأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ، وزَوْجاً خَيْراً مِنْ زَوْجِهِ، وأَدْخِلْهُ الجَنَّةَ، وأَعِذْهُ مِنْ عَذَاب القَبْر وَعَذَاب النَّار |
| **EYOKUPHUMA OSIZINI** | |
| "Allah! Ngiyinceku yaKho ezalwa izinceku (eyesilisa neyesimame) zaKho, ibunzi lami liseZandleni zaKho, kwenzeka okunqumile kimi, intando yaKho inobulungiswa kimi. Ngikucela ngawo wonke Amagama aKho, lelo ozibize ngalo noma olembulele eNcwadini yaKho, noma olifundise omunye wendalo yaKho noma oligondle kuWe kulwazi olungabonwayo; ngikucela ukuba wenze iKurani ibe ingxenye yenhliziyo yami, ibe ukukhanya kwesifuba sami, ibe | اللَّهُمَّ إِنِّي عَبْدُكَ، ابْنُ عَبدِكَ، ابْنُ أَمَتِكَ، نَاصِيَتِي بيَدِكَ، مَاضٍ فِيَّ حُكْمُكَ، عَدْلٌ فِيَّ قَضَاؤُكَ، أَسْأَلُكَ بكُلِّ اسْمٍ هُوَ لَكَ، سَمَّيْتَ بِهِ نَفْسَكَ، أَوْ أَنْزَلْتَهُ فِي كِتَابِكَ، أَوْ عَلَّمْتَهُ أَحَداً مِنْ خَلْقِكَ، أو اسْتأْثَرْتَ بِهِ فِي عِلْمِ الغَيْب عِنْدَكَ، أَنْ تَجْعَلَ القُرْآنَ رَبِيعَ قَلْبِي، وَنُورَ صَدْرِي، وجَلاءَ حُزْنِي، وَذَهَابَ هَمِّي |



| | |
|---|---|
| insusa yosizi lwami nezinkinga zami” | |
| **EKUPHOTHULWENI KOMBUTHANO / UMHLANGANO** | |
| “Mawungcweliswe Allah nangodumo lwaKho! Ngiyafakaza ukuthi akekho ofanele akhonzwe ngaphandle kwaKho, ngicela ungithethelele futhi ngizilahla kuWe” | سُبْحَانَكَ اللّٰهُمَّ وَبِحَمْدِكَ ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ |
| **EMVA KOKUZWA I-ADHANI** | |
| “Allah! Nkosi yalolubizo oluphelele neSwala ezokwenziwa, yipha uMuhamadi iWasila (indawo eJana) futhi umbeke ezingeni lokucuswa leli omthembise lona” | اللَّهُمَّ رَبَّ هَذِهِ الدَّعْوَةِ التَّامَّةِ وَالصَّلاةِ الْقَائِمَةِ آتِ مُحَمَّدًا الْوَسِيلَةَ وَالْفَضِيلَةَ وَابْعَثْهُ مَقَامًا مَحْمُودًا الَّذِي وَعَدْتَهُ |
| **EMVA KWE WUDU** | |
| “Ngiyafakaza ukuthi akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah nokuthi uMuhamadi inceku ka Allah neSithunywa saKhe” | ثُمَّ يَقُولُ أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَأَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُ اللَّهِ وَرَسُولُهُ |
| **UMA UNGENA ENDAWENI YOKUHWEBA** | |
| “Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah yena vo enganamlingani, ubukhosi nodumo kungokwaKhe, nguyena oletha impilo futhi nguyena oletha ukufa, ebeYena enguSimakade ongafi, eSandleni saKhe uphethe okuhle futhi unamandla okwenza izinto zonke” | لا إِلَهَ إِلاَّ اللَّهُ وَحْدَهُ لا شَرِيكَ لَهُ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ يُحْيِي وَيُمِيتُ وَهُوَ حَيٌّ لا يَمُوتُ بِيَدِهِ الْخَيْرُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ |
| **UMA UBONA OVIVINYWE NGOMSHOPHI** | |
| “Udumo lungoluka Allah, lona ongisinde kulokhu akuvivnye ngakho waphinde wangibusisa kunabaningi kwabadalile” | الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي مِمَّا ابْتَلاكَ بِهِ ، وَفَضَّلَنِي عَلَى كَثِيرٍ مِمَّنْ خَلَقَ تَفْضِيلا لَمْ يُصِبْهُ ذَلِكَ الْبَلاءُ |
| **UMA USUQEDILE UKUDLA** | |
| “Udumo lungoluka Allah, lona ongiphe lokhu kudla wangabela kona, ngaphandle kwamandla ami noma ukukhuthala” | الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى أَطْعَمَنِى هَذَا الطَّعَامَ وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّى وَلاَ قُوَّةٍ |
| **UMA WEMBATHA IZIMPAHLA EZINTSHA** | |
| “Udumo lungoluka Allah, lona ongimbese lempahla wangabela yona, ngaphandle kwamandla ami noma ukukhuthala” | الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِى كَسَانِى هَذَا الثَّوْبَ وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّى وَلاَ قُوَّةٍ |
| **EYOKUYA OCANSINI** | |
| “Egameni lika Allah, Allah siqhelise kuShayitani futhi uqhelise uShayitani kulokho osabele kona” | باسْمِ اللهِ ، اللهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ ، وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا |

# UHWEBO OLUNENZUZO

U Allah umbusisile impela umuntu kuyo yonke indalo yaKhe, ikakhulukazi ngokunika umuntu isipho sokwazi ukukhuluma ngokusebanzisa ulimi. Lesi isipho esingasetshenziswa kokuhle noma okubi. Lowo osisebwnzisa kokuhle siyomlethela injabulo lapha emhlabeni nezigaba eziphezulu eJana. Kepha lowo ozosisebenzisa bundlabha sizomlethela imbubhiso emhlabeni nasekweLizayo. Okuyina yinto engcono kunazo zonke esingasetshenziselwa yona, ukufunda iKurani, ukukhumbula u Allah.

## IZIBUSISO ZOKUKHUMBULA U ALLAH

Maningi amaHaditi abalula izibusiso zokukhumbula u Allah, okunye okwalokho okwashiwo iSithunywa (*ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye*) ukuthi: **"Nginitshele na, ngesenzo okuyisona esidla ubhedu kuzo zonke izenzo zenu, nokuyisona esihlanzeke kunazo zonke eNkosini yenu, nokuyisona esiyoniphakamisa kakhulu ezigabeni zenu (kweLizayo), nesingcono kunokunikela ngegolide nesiliva, nesigcono kunokuba nitholane phezulu nesitha senu (empini) nisigence amakhanda naso sinigence amakhanda? Bathi: Sitshele! Wathi: Ukukhumbula u Allah"** **[Tirmidhi]**

**"Uma uqhathanisa lowo okhumbula u Allah nalowo ongamkhumbuli, kufana nokuqhathanisa umuntu ophilayo nofile"** **[Bhukari no Musilimu]**

**"U Allah uthi: "Inceku yami ngizoyiphatha ngendlela ecabanga ngayo ngaMi, futhi ngiyohlala nginaye lapho engikhumbula. Uma engikhumbula ngokwakhe nami ngiyomkhumbula ngokwami, uma engikhumbula phakhathi kwebandla nami ngiyomkhumbula ebandleni elingcono kunabo. Uma esondela kiMi ibanga elingangesandla, ngiyosondela kuye ibanga elingangengalo"** **[Bhukgari no Musilimu]**

**"Banqenqeleza phambili, labo abesilisa nabesifazane abakhumbula u Allah kakhulu"** **[Musilimu]**

**"Qikelela ukuba ulimi lwakho luhlale lumanziswa ukukhumbula u Allah"** **[Tirmidi]**

## ❁ UKUPHINDAPHINDWA KWEMIVUZO

Ukuphindaphindwa kwemivuzo yezenzo kwenzeka kuzo zonke izenzo ezinhle njengoba kwenzeka nakuKurani. Lokho kuncike ezintweni ezimbili:

**(i)** Izinga lokholo olusenhlizweni, ubumsulwa benhloso, ukuthanda u Allah kanye nokungumphumela walokho.

**(ii)** Izinga lokujula nokugxila kwenhliziyo ekukhumbuleni u Allah, kungabi ngolimi nje kuphela.

Uma-ke lemibandela yenziwe ngokuphelele, u Allah uyomesulela amacala amuphe nomvuzo ongcwele; kanjalo uma kukhona ukungapheleli.

## ❁ INZUZO YOKUKHUMBULA U ALLAH

**USheyighul' Isilamu wathi:**

"Ukudinga kwenhlizweni, ukukhumbula u Allah kufana nokudingakwenhlanzi amanzi, ingaphila kanjani inhlanzi ngaphandle kwamanzi na?"

Nakhu okunye okuzuzayo lapho ukhumbula u Allah;

- Kuletha ukuthanda u Allah, ukuzisondeza kuYe, ukumthokozisa, ukumazisa, ukumhlonipha, ukuzithoba kanye nokuzilahla kuYe, futhi kusekela ekugcineni intando ka Allah.
- Kususa izinkathazo nezinsizi enhlizweni kuphinde kulethe injabulo , impilo, amandla nobumsulwa enhlizweni.
- Enhlizweni kunesikhala nendlala okungeke kwaqedwa lutho ngaphandle kokukhumbula u Allah, kanti nobukhuni benhliziyo buthanjiswa kuphela ukukhumbula u Allah.
- Kusindisa inhliziyo futhi kube yikhambi kuyo, kuyiphe namandla nokuchichima okungefaniswe nokunye. Kanti ukunganaki yikona oyisifo sayo.
- Ukuvilapha ukukhumbula u Allah kuyinkomba yeNifaki, kuthi ukukhuthalela kukhombise ukuqina kokholo nokuthanda u Allah ngeqiniso; phela uma umuntu eyithanda into uyakhuthalela kakhulu.
- Uma umuntu ehlala ezixhumanisa no Allah ngokumkhumbula ngezikhathi zobumnandi, u Allah uyomkhumbula ngezikhathi zobunzima, ikakhulukazi ekufeni nasebunzimeni babo.
- Kuyindlela yokuzisindisa esijezisweni sika Allah nokuzilethela uzinzo nokwenganyelwa umusa nemikhuleko yentethelelo yezingelosi.
- Kugwema ulimi ezintweni ezingenamsebenzi, nasekuhlebeni nasekuthutheni izindaba namanga kanye nezinye izinto ezinqatshelwe.
- Kuyindlela yokukhonza elula nebalulekile, ulokhu uzitshalela izihlahla eJana.
- Kulethela lowo okhumbula u Allah isithunzi nentokomalo nokuqhakamba ebusweni. Ukukhumbula u Allah kuwukukhanya emhlabeni, ethuneni nakweLizayo.
- Kuqinisekisa izbusiso zika Allah nemikhuleko yezingelosi futhi u Allah uchomela izingelosi ngalabo abamkhumbulayo.
- Ongcono kunabo bonke abenza okuhle, yilowo okhumbula u Allah kakhulu, nongcono kulabo abazilile, yilowo okhumbula u Allah kakhulu.
- Kwenza izingqinamba, izivungama nobunzima bube lula, kulethe inala kuphinde kuqinise umzimba.
- Kuxosha uShayitani kudixilele le.

# ISABELO SANSUKU ZONKE

## OKUMELE KUSHIWO

1 ﴿ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا
بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا
يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٥ ﴾

"*U Allah, akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, Ophilayo unaphakade, Umhlengi wezinto zonke. Akazeli futhi akaphathwa ubuthongo. Konke okusemazulwini nasemhlabeni kungokwaKhe. Ubani oyoshweleza ngaphambi kwaKhe ngaphandle kwemvumo yaKhe. Wazi lokho okwenzekile nokusazokwenzeka kubo, futhi abasoze baluqeda ulwazi lwaKhe ngaphandle kwalokho akuvumelayo. IsiGqiki saKhe sengamele amazulu nomhlaba futhi akakhathali ukulondoloza, ngokuba uPhakeme Mkhulu*". Kurani, 2:255

| ISIKHATHI | *Ekuseni, ntambama, ngaphambi kokulala nasemva kwamaSwala aphoqelekile.* | UMTHELELA | *uShayitani akasondeli, ifaka oyifundayo eJana.* |
|---|---|---|---|

2 ﴿ ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ
وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفۡسًا إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَعَلَيۡهَا مَا
ٱكۡتَسَبَتۡۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذۡنَآ إِن نَّسِينَآ أَوۡ أَخۡطَأۡنَاۚ رَبَّنَا وَلَا تَحۡمِلۡ عَلَيۡنَآ إِصۡرٗا كَمَا حَمَلۡتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِنَاۚ رَبَّنَا
وَلَا تُحَمِّلۡنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦۖ وَٱعۡفُ عَنَّا وَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَآۚ أَنتَ مَوۡلَىٰنَا فَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ﴾

*"iSithunywa siyakholwa kulokho okwehliselwe kuso kuvela eNkosini yaso, kanjalo nabakholwayo. Bonke bakholelwa ku Allah, izingelosi zaKhe, iziNcwadi zaKhe neZithunywa zaKhe, [bethi]: 'asicwasi muntu phakathi kweZithunywa zaKhe'; futhi bathi: 'siyezwa futhi siyazithoba, sithethelele Nkosi yethu futhi isiphetho sikuWe. Akekho umuntu u Allah amthwesa okungaphezu kwamandla akhe; ngakhoke uyohlomula ngokuhle akwenzile nokubi akwenzile. Nkosi yethu ungasijezisi uma sikhohliwe noma sisephutheni; Nkosi yethu ungasithwesi isibophezelo esinzima njengaleso owasithwesa labo abasandulelayo; Nkosi yethu ungasithwesi okungaphezu kwamandla ethu, usithethelele, usixolele, ube nomusa kithi, ngokuba nguWena Oyisiphephelo sethu, ngakhoke silekelele ukungoba labo abangakholwa".* [Kurani, 2:285-286]

| ISIKHATHI | *Kanye kusihlwa futhi ingafundwa endlini noma nini.* | UMTHELELA | *ihlenga ebubini bayo yonke into.* |
|---|---|---|---|

3 ﴿ قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ١ ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٢ لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٣ وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدُۢ ٤ ﴾

*Ithi: "U Allah Munye vo". U Allah Ozimele. Akazali futhi akazalwanga. Futhi akekho noyedwa angafaniswa naYe.* [Kurani, 112:1-4]

﴿ قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلۡفَلَقِ ١ مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٢ وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٣ وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِي ٱلۡعُقَدِ ٤
وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٥ ﴾

*Ithi: "Ngizivikela ngeNkosi yokusa. Ebubini balokho ekudalile. Nasebubini bobusuku uma kuhlwa. Nasebubini babafazi [abathakathayo] abakhafulela amafindo. Nasebubini bonomona lapho eba nomona.* [Kurani, 113:1-5]

﴿ قُلۡ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١ مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢ إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ٣ مِن شَرِّ ٱلۡوَسۡوَاسِ ٱلۡخَنَّاسِ ٤ ٱلَّذِي يُوَسۡوِسُ
فِي صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥ مِنَ ٱلۡجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦ ﴾

*Ithi: "Ngizivikela ngeNkosi yesintu". uMbusi wesintu. Ekhonzwa ngabantu. Ebubini bomhlebeli onyamalalayo. Lona ohlebela izinhliziyo zabantu. Lowo oyiJini noma ongumuntu.* [Kurani, 114:1-6]

| ISIKHATHI | *Kathathu ekuseni nantambama; nakanye emva kwama Swala aphoqelekile.* | UMTHELELA | *Ihlenga ebubini bayo yonke into.* |
|---|---|---|---|

**4** بِسْمِ اللهِ الَّذِي لا يَضُرُّ مَعَ اسْمِهِ شَيْءٌ فِي الأَرْضِ وَلا فِي السَّمَاءِ وهُوَ السَّمِيعُ العَلِيْمُ

*"Egameni lika Allah, lona okungekho lutho okubi okungenzeka ngeGama laKhe emhlabeni nasezulwini, futhi Uzwa konke Ubona konke"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kathathu ekuseni nantambama | UMTHELELA | Angeke avelelwe umshophi angazelele |

**5** أَعُوْذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ

*"Ngizivikela ngamaGama ka Allah aphelele kukho konke ububi abudalile"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kathathu ekuseni nantambama | UMTHELELA | Indawo iyavikeleka kubo bonke ububi |

**6** حَسْبِيَ اللهُ لاَ إِلَهَ إِلاَّ هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ، وَهُوَ رَبُّ العَرْشِ العَظِيمِ

*"U Allah ungenele, akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, ngithembele kuYe futhi uyiNkosi yeSihlalo esikhulu"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | kasikhombisa ekuseni nantambama | UMTHELELA | U Allah uyomsiza kuzo zonke izidingo zasemhlabeni nakwelizayo |

**7** رَضِيْتُ باللهِ رَبًّا، وبالإِسْلامِ دِيْناً، وبِمُحَمَّدٍ نَبِيًّا

*"Ngiyathokoza ngo Allah njengeNkosi, nange-Isilamu njengendlela yokuphila, nangoMuhamadi njengeSithunywa"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kathathu ekuseni nantambama | UMTHELELA | U Allah uyomthokozisa nakanjani |

**8** اللَّهُمَّ بِكَ أَصْبَحْنَا، وبِكَ أَمْسَيْنَا، وَبِكَ نَحْيَا، وَبِكَ نَمُوتُ، وإِلَيْكَ النُّشُورُ

*"Allah, sivuka ngaWe, sihlwelwa ngaWe, siphila ngaWe, sifa ngaWe futhi siyovuselwa kuWe"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kanye ekuseni | UMTHELELA | kugqugqquzelwe |

اللَّهُمَّ بِكَ أَمْسَيْنَا، وَبِكَ أَصْبَحْنَا، وَبِكَ نَحْيَا، وَبِكَ نَمُوْتُ، وَإِلَيْكَ المَصِيْرُ

*"Allah, sihlwa ngaWe, sivuka ngaWe, siphila ngaWe, sifa ngaWe futhi siyovuselwa kuWe"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kanye ntambama | UMTHELELA | kugqugqquzelwe |

**9** أَصْبَحْنَا عَلَى فِطْرَةِ الإِسْلامِ، وعَلَى كَلِمَةِ الإِخْلاصِ، وعَلَى دِيْنِ نَبِيِّنَا مُحَمَّدٍ، وعَلَى مِلَّةِ أَبِينَا إِبْرَاهِيمَ، حَنِيفاً مُسْلِماً وَمَا كَانَ مِنَ المُشْرِكِينَ

*"Sivukela ku Isilamu, nasemagameni obumsulwa, nasendleleni yoMembulelwa wethu uMuhamadi, nasokholweni lukababa wethu u-Ibhirahimu owayemsulwa eyiMusilumu futhi engeyena obhangqa u Allah"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kanye ekuseni | UMTHELELA | iSithunywa (ﷺ) sasenza njalo. |

**10** اللَّهُمَّ مَا أَصْبَحَ بِي مِنْ نِعْمَةٍ، أَوْ بِأَحَدٍ مِنْ خَلقِكَ، فَمِنْكَ وَحْدَكَ لا شَرِيْكَ لَكَ، فَلَكَ الحَمْدُ ولَكَ الشُّكْرُ

*"Allah, akukho sibusiso okusa nginaso mina noma omunye wendalo yaKho, ngaphandle kokuthi sivela kuWe kuphela, awunamlingani; ngakhoke udumo nokubongwa kungolwakho"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kanye ekuseni | UMTHELELA | Uyobe usufeze ukubonga kosuku. |

اللَّهُمَّ مَا أَمْسَى بِي مِنْ نِعْمَةٍ، أَوْ بِأَحَدٍ مِنْ خَلقِكَ، فَمِنْكَ وَحْدَكَ لا شَرِيْكَ لَكَ، فَلَكَ الحَمْدُ ولَكَ الشُّكْرُ

*"Allah, akukho sibusiso okuhlwa nginaso mina noma omunye wendalo yakho, ngaphandle kokuthi sivela kuWe kuphela, awunamlingani; ngakhoke udumo nokubongwa kungolwakho"*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ISIKHATHI | Kanye ntambama | UMTHELELA | Uyobe usufeze ukubonga bobusuku |

**11** اللَّهُمَّ إِنِّي أَصْبَحْتُ أُشْهِدُكَ، وأُشْهِدُ حَمَلَةَ عَرْشِكَ، ومَلائِكَتِكَ، وجَمِيعَ خَلْقِكَ، أَنَّكَ أَنْتَ اللهُ لا إِلَهَ إِلاَّ أَنْتَ وَحْدَكَ لا شَرِيْكَ لَكَ، وأَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُكَ ورَسُولُكَ

*"Allah, ngivuka ngifakazisa Wena nezingelosi ezithwala iSihlalo saKho nezingelosi zaKho jikelele nendalo yaKho yonkana, ukuthi nguWena u Allah, futhi akekho ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kwaKho vo, awunamlingani. Nanokuthi uMuhamadi uyisigqila saKho neSithunywa saKho"*

| ISIKHATHI | Kane ekuseni nantambama | UMTHELELA | U Allah uyomhlenga eMlilweni |
|---|---|---|---|

**12** اللَّهُمَّ عَالِمَ الغَيْب والشَّهَادَةِ، فَاطِرَ السَّماوَاتِ والأَرْضِ، رَبَّ كُلِّ شُيءٍ ومَلِيْكَهُ، أَشْهَدُ أَنْ لا إِلَهَ إلاَّ أَنْتَ، أَعُوذُ بكَ مِنْ شَرِّ نَفْسِي، وَمِنْ شَرِّ الشَّيْطَان وَشِرْكِهِ، وأَنْ أَقْتَرِفَ عَلَى نَفْسِي سُوءاً، أَوْ أَجُرَّهُ إِلَى مُسْلِمٍ

*"Allah, Sazi sokungabonwa nokubonwayo, Mdali wamazulu nomhlaba, Nkosi yezinto zonke noMnikazi wazo; ngiyafakaza ukuthi akekho ofanele akhonzwe ngaphandle kwaKho, ngakhoke ngizivikela ngaWe ebubini bomphefumulo wami nasebubini buka Shayitani neShiriki yakhe, nasekubeni ngizenze okubi noma kwelinye iMusilimu"*

| ISIKHATHI | Ekuseni, ntambama, noma uyolala | UMTHELELA | Ivikela ekuhlebeleni kuka Shayitani |
|---|---|---|---|

**13** اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بكَ مِنَ الهَمِّ والحَزَن، والعَجْزِ والكَسَل، والبُخْلِ والجُبْن، وضَلَعِ الدَّيْنِ وغَلَبَةِ الرِّجَال

*"Allah ngiyazivikela ngaWe ekukhathazekeni, osizini, ekwahlulekeni, ebuvileni, kubuqonqela, ubugwala, emthwaleni wezikweletu nasekunqotsheni ngabantu"*

| ISIKHATHI | Ekuseni nantambama kanye | UMTHELELA | Isusa izinsizi nokukhathazeka iqede nezikweletu. |
|---|---|---|---|

**14** اللَّهُمَّ أَنْتَ رَبِّى لا إِلَهَ إلاَّ أَنْتَ، خَلَقْتَنِى وأَنَا عَبْدُكَ، وأَنَا عَلَى عَهْدِكَ وَوَعْدِكَ مَا اسْتَطَعْتُ، أَعُوْذُ بكَ مِنْ شَرِّ مَا صَنَعْتُ، أَبُوْءُ لَكَ بِنِعْمَتِكَ عَلَيَّ، وأَبُوْءُ بِذَنْبى فَاغْفِرِ لِى فَإِنَّه لا يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إلاَّ أَنْتَ

*"Allah, nguWena iNkosi yami, akekho okufanele akhonzwe ngaphandle kuka kwaKho. Ungidalile futhi ngiyinceku yaKho, ngizama ngokusemandleni ami ukufeza isibophezelo saKho nokuzuza isithembiso saKho. Ngiyazazisa izibusiso zaKho kimi futhi ngiyazivuma izimpambuko zami, ngakhoke ngithethelele, ngokuba akekho othethelela izimpambuko ngaphandle kwaKho"*

| ISIKHATHI | kanye ekuseni nakusihlwa | UMTHELELA | Uma eshona emini noma ebusuku uyongena eJana. |
|---|---|---|---|

**15** يَا حَيُّ يَا قَيُّومُ بِرَحْمَتِكَ أَسْتَغِيثُ، أَصْلِحْ لِى شَأْنِى كُلَّهُ، وَلاَ تَكِلْنِى إِلَى نَفْسِى طَرْفَةَ عَيْنٍ

*"Wena Ophila phakade, Wena Ongumhlengi, ngicela usizo ngomusa waKho. Ngilungisele izinto zami zonke futhi ungadicileli nakancane ezinkanukwenu"*

| ISIKHATHI | Ekuseni nakusihlwa kanye | UMTHELELA | Umyalelo weSithunywa (ﷺ) |
|---|---|---|---|

**16** اللَّهُمَّ عَافِنِى فِى بَدَنِى، اللَّهُمَّ عَافِنِى فِى سَمْعِى، اللَّهُمَّ عَافِنِى فِى بَصَرِى، لا إِلَهَ إلاَّ أَنْتَ، اللَّهُمَّ إِنِّى أَعُوذُ بكَ مِنَ الكُفْرِ وَالفَقْرِ، وأَعُوذُ بكَ مِنْ عَذَابِ القَبْرِ، لا إِلَهَ إلاَّ أَنْتَ

*"Allah, hlenga umzimba wami, nezindlebe zami, namehlo ami, akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKho. Allah, ngizivikela ngaWe ekungakholweni nasenhluphekweni kanye nasesijezisweni sasethuneni, akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kwaKho"*

| ISIKHATHI | Kathathu ekuseni nakusihlwa | UMTHELELA | iSithunywa (ﷺ) sasenza njalo. |
|---|---|---|---|

**17** اللهُمَّ إِنِّى أَسْأَلُكَ العَفْوَ والعَافيةَ فى دِيْنِى ودُنْيَاىَ، وأَهْلِى، ومَالى، اللهُمَّ اسْتُرْ عَوْرَاتى، وآمِنْ رَوْعَاتى، اللهُمَّ احْفَظْنى مِنْ بيْنِ يَدَيَّ، ومِنْ خَلْفِى، وعَنْ يَمينى، وعَنْ شِمَالى، ومِنْ فَوْقى، وأَعُوذُ بعَظَمَتكَ أَنْ أُغْتالَ مِنْ تَحْتى

*"Allah, ngicela intethelelo nokuhlengeka okholweni lwami, nasempilweni yami, nasemndenini wami, nakungcebo yami. Allah, fihla amanyala namachilo ami, ungiphephise kwengikusabayo. Allah, ngivikele ngaphambi kwami nangemuva kwami nangasohlangothini lokudla nelesinxele lwami, nangaphezu kwami, futhi ngivikela ngokubukhulu baKho ekubeni ngibhadanywe ngaphansi ngingazele"*

| ISIKHATHI | Kanye ekuseni nakusihlwa | UMTHELELA | Akukaze kusiphuthe iSithunywa (ﷺ) ukusho lamagama. |
|---|---|---|---|

**18** سُبْحَانَ اللهِ وبِحَمْدِهِ، عَدَدَ خَلْقِهِ، ورِضَا نَفْسِهِ، وَزِنَةَ عَرْشِهِ ومِدَادَ كَلِمَاتِهِ

*"Makangcweliswe u Allah nangodumo lwaKhe, ngokulingene inani lendalo yaKhe, nentokozo yaKhe, nesisindo sesiHlalo saKhe nobubanzi baMazwi aKhe"*

| ISIKHATHI | Kathathu ekuseni | UMTHELELA | Kugcono kunohlala kwiDhikiri kuze kuphume ilanaga |
|---|---|---|---|

# EZINYE ZEZINTO EZIKHUTHAZIWE

| | ISENZO | UBUFAKAZI BESITHUNYWA (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) |
|---|---|---|
| 1 | Ukucela ukungena eJana Nokuvikelwa ukungena eJahanamu | "Lowo ocela iJana ku Allah kathathu, iJana ithi: 'Allah, mngenise eJana'; kuthi lowo ocela ukuvikelwa eMlilweni kathathu, uMlilo uthi: 'Allah, mvikele eMlilweni'" |
| 2 | Ama-Aya eSura Khahafu | "Lowo ofaka ekhanda ama- aya ayishumi okuqala eSura Khahafu, uyovikeleka kuTajali" |
| 3 | Ukukhulekela iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) | "Lowo ongikhulukelayo kanye, u Allah uzomkhulekela kayishumi, futhi uyosulelwa amacala ayishumi aphakanyiselwe izigaba eziyishumi" |
| 4 | Ukufunda iKurani | "Lowo ofunda ama-aya angamashumi amahlanu akayikubalwa nabalabo abangenandaba, ofunda ayikhulu uyobalwa nabazithobayo, ofunda angamakhulu amabili iKurani ayizikumphendukela ngoSuku loKwahlulelwa, ofunda angamakhulu amahlanu uyohlomula ngendunduma yezibusiso,kantike iSura iKhilasi isigamu esisodwa kwezintathu zeKurani" |
| 5 | Umvuzo woMu'adhini | "Konke okuzwa izwi loMu'adhini lapho lifinyelela khonam, kungaba ijini noma umuntu noma; kuyomfakazela ngoSuku lokwaHlulelwa" |
| | | "OMu'adhini, bayoba nezintamo ezinde kunabo bonke abantu ngoSuku lokwaHlulela" |
| 6 | Ukwenzisisa iWudu | "Lowo owenzisisa kahle iWudu, izimpambuko zakhe ziyaqathaka ngisho nangaphansi kwezinzipho imbala" |
| 7 | Ukwenza amaRaka amabili emva kweWudu | "Yilelo nalelo Musilimu eliqikelela ukwenza iWudu kahle ngesineke, bese lithandaza amaRaka amabili ngokukhulu ukujula lokhu, kuyophoqeleka ukuba angene eJana" |
| 8 | Ukuhamba ngezinyawo ukuya eMasijidi | "Lowo eMasijidi yebandla, isinyathelo ngesinyathelo sisula impambuko ethize (ayenzile) futhi sizuze isenzo esihle, eya noma ebuya" |
| 9 | Ukuzilungiselela nokushesha uye eMasijidi ngeJuma | "Lowo ogqugquzela abanye ukuba bageze ngosuku lweJuma naye ageze, aphinde agqugquzele abantu ukuba basheshe bahambe naye asheshe ahambe ngezinyawo, ahlale buduze ne-Imamu alalelisise angenzi ubuwula; uyothola ngaso sonke isinyathelo umvuzo wonyaka wonke wokuzila nokuthandaza" |
| | | "Ngosuku lweJuma uma umuntu egeza aqhakaze ngokusemandleni, agcobe amafutha noma aziqhale nganakho endlini, besephuma eya eMasijidi afike angafohli abantu, enze leyoSwala akhona ukuyenza, bese ehlala phansi athule lapho i-Imam yethula inkulumo; (uma enze njalo) uyothethelelwa konke lokhu okwenzeka kusukela ngaleJuma kuya kwelandelayo" |
| 10 | Ukungaphuthwa iTakibiri yokuqala nebandla | "Lowo owenza iSwala uthokozisa u Allah izinsuku ezingamashumi amane ebandleni ngeTakibiri yokuqala, uzobhalelwa izinkululeko ezimbili; inkululeko eMlilweni nenkululeko kuNifaki (ubuphixiphixi)" |

| | | |
|---|---|---|
| 11 | Ukwenza iSwala nebandla | "ISwala eyenziwa nebandla izuza imivuzo endlula aleyo eyenziwa umuntu eyedwa ngamahlandla angamashumi amabili nesikhombisa" |
| 12 | Ukuthandaza iFajari ne-Isha nebandla | "Lowo othandaza i-Isha nebandla, kufana nokuthi uthandaze isigamu sobusuku, kuthi lowo ophinde athandaze iFajari nebandla kufane nokuthi uthandaze ubusuku bonke" |
| 13 | Ukubaluleka kokwenza i-Adhani nokuba semgqeni wokuqala kuSwala | "Ukube abantu bebazi umvuzo wokwenza i-Adhani nokuba kumugqa wokuqala kuSwala, bese bengabi nendlela nokuphana amathuba ngaphandle kokuthi baphonse imikhonto, bebezokwenzenjalo" |
| 14 | Ukungaphuthwa amaSuna eSwala | "Lowo othandaza ngosuku amaRaka ayishumi nambili, u Allah uzomakhela indlu eJana; amane ngaphambi kweDhuhuri namabili emva kwayo, namabili emva kweMaghiribi ne-Isha nangaphambi kweFajari" |
| 15 | Ukukhuthalela aSwala engaphoqelekile nokuqikelela ukuyifihla | "Khuthala ukwenza amaSujudi amaningi, ngokuba ngeSujudi yinye oyenzela u Allah, u Allah ukunyusela isigaba akusulele icala eliodwa" |
| | | "LeyoSwala engaphoqelekile umuntu ayithandaza lapho engabonwa khona ngabantu, ilingana namaSwala angamashumi amabili nanhlanu awenza phambi kwabantu" |
| 16 | iSuna yeFajari nayo uqobo | "AmaRaka amabili ngaphambi kweFajari angcono kunomhlaba wonke nokuwuqukethe" |
| | | "Lowo othandaza iFajari, uba ngaphansi kokovikelwa ngu Allah" |
| 17 | iSwala yeDuha | "Wonke amalunga omzimba wenu kumele akhishelwe umnikelo; bheka ngoba yonke *iTasibihi*, *iTahimidi*, *Tahhilili*, *iTakibiri*, ukuyalela ngokuhle nokunqanda okubi konke kungumnikelo. Kepha amaRaka amabili owenza emini yasekuseni akwenela konke lokhu" |
| 18 | Ukusheshi usuke lapho obuwenzela khona iSwala | "Lowo kini olokhu ehlezi lapho ebethandazela khona, izingelosi zizolokhu zimkhulekela, uma nje engaphuli iWudu, zithi: 'Allah, mthethelele, Allah, yiba nomusa kuye'" |
| 19 | Ukuhlala ukhumbule u Allah emva kokuthandaza iFajari nebandla kanye nokwenza amaRaka amabili | "Lowo othandaza iFajari nebandla, bese ehla ekhumbula u Allah kuze kuphume ilanga, bese ethandaza amaRaka amabili; uyothola umvuzo womuntu owenze iHaji ne-Umra ephelele, ephelele, ephelele" |
| 20 | Ukuthandaza ebusuku nokuvusa umalokazane abe yingxenye | "Lowo ovuka ebusuku avuse nomkakhe, bathandaze bobabili amaRaka amabili, bayobalwa kulabo abesilisa nabesimame abakhumbula u Allah kakhulu" |
| 21 | Ukuba nenhloso yokuvuka uthandaze ebusuku | "Lowo muntu ojwayele uthandaza iSwala ebusuku, kwenzeke anqotshwe ubuthongo; u Allah uzomupha umvuzo weSwala abeyihlosile, ubuthongo bakhe bube isipho nje" |

| | | |
|---|---|---|
| 22 | iTasibihi (سُبْحَانَ الله) , iTakibiri (اللهُ أَكْبَرُ) neTahimidi (الحَمْدُ لله) emva´kweSwala | “Lowo owenza iTasibihi, iTakibiri neTahimidi izikhathi ezingathi ezingamashumi amathathu nantathu emva kwawo wonke amaSwala, lokho kwenza amashumi ayisishagalolunye nesishagalolunye, bese enza kube yikhulu ngokuthi: (Akekho ofanele ukukhonzwa ngaphandle kuka Allah yena yedwa vo ngaphandle kokubhanqwa nomlingani, ubukhosi nodumo kungokwakhe futhi unamandla okwenza nangabe yini); uyothethelelwa amacala ache noma ngabe angangamagwebu olwandle” |
| 23 | Ukufunda i-Aya Kurisi emva kwamaSwala aphoqelekile | “Lowo ofunda i-Aya Kurisi emva kwawo wonke amaSwala aphoqelekile, uyolibaziswa ukuthi kumele afe ukuze angene eJana” |
| 24 | Ukuvakashela iMusilumu eligulayo | “iMusilimu elivakashela elinye iMusilimu eligulayo ekuseni, izingelosi eziyizinkulungwane ezingamashumi ayisikhombisa ziyalikhulekela kuze kube ntambama, uma liphindela futhi kusihlwa, kanjalo nezingelosi kuze kuse futhi liyothola isivande eJana” |
| 25 | Ukududuza elinye iMusilimu | “Lowo oduduza ovelelwe umshophi, uyothola umvuzo ofana nowovelelwe umshophi” |
| | | “Lelo Musilimu eliduduza umnewabo ovelelwe umshophi, u Allah uyomembathisa izembatho zokuhlonipheka” |
| 26 | Ukuthandaza emngcwabeni nokuwulandela | “Lowo oya emngcwabeni aze enze iSwala uyothola indunduma engangentaba (yemivuzo), kuthi lowo oba khona kuze kungcwatshwe athole izindunduma eziphindwe kabili” |
| 27 | Ukwakhela u Allah iMasijidi | “Lowo owakhela u Allah iMasijidi, noma ingaba ngathi isindleke senyoni, u Allah uzomakhela indlu eJana” |
| 28 | Ophanayo | “Nsukuzonke uma abantu bevuka kunezingelosi ezimbili ezehlayo, enye yazo ithi: ‘Allah, yandisela lowo ophanayo’, kuthi lena yesibili ithi: ‘Allah, bhubhisela lowo ongungonqo’” |
| 29 | Ukunikela | “iDirihamu lendlule ikhulu lezinkulungwane” Bathi: ‘Sithunywa sika Allah,kwenzeka kanjani ukuthi iDirihamu lindlule ikhulu lezingulungwane na?’ Wathi: “Umuntu unamaDirihamu amabili, wathatha elilodwa wanikela ngalo. Kuthi omunye unemali eningi, wanikela nje ngekhulu lenkulungwane[1]” |
| | | “Uma iMusilimu litshala izitshalo noma lihlanyela inhlanyelo, bese inyoni noma umuntu noma isilwane sidle khona, kuthathwa njengomikelo” |
| 30 | Ukuboleka okungenayo imibandela | “Uma iMusilimu liboleka enlinye iMusilimu kuze kube kabili, kuba ngathi uliphe umnikelo kanye” |
| 31 | Ukubekezelela osebunzimeni | “Lowo onwebela ohluphekile isikhathi sokukhokha isikweletu; usuku nosuku olwedlulayo lungakafiki |

[1] Lona owokuqala unikele ngesigamu sonke somcebo wakhe. Kepha lona owesibili ocebiile, nakuba ekhiphe izinkulungwane ayifiki kusigmau somcebo wakhe.

| | | |
|---|---|---|
| | | usuku lokukhokha isikweletu luwumnikelo. Uma selufikile usuku lokukhokha isikweletu, aphinde amnwebele; usuku nosuku olwedlulayo luwumnikelo ophindwe kabili” |
| 32 | Ukuzila usuku endleleni ka Allah (empini) | “Lowo ozila esendleleni ka Allah (Jihadi), u Allah uzomqhelelanisa nomlilo ibanga eliminyaka engamshumi ayisikhombisa” |
| 33 | Ukuzila izinsuku ezintathu nyanga zonke ze-Isilamu | “Ukuzila izinduku ezintathu nyangazonke, kulingana nokuzila unyaka wonke” |
| 34 | Ukuzila izinsuku eziyisithupha ngeShawali | “Lowo ozil iRamadani, bese elandisa ngokuzila izinsuku eziyisithupha zikaShawali, kufana nokuzila unyaka wonke” |
| 35 | Ukuthandaza iTarawi ize iphele ne-Imamu | “Uma umuntu ethandaza iSwla ne-Imamu ize iyiphothule, uthola umvuzo wokuthandaza ubusuku bonke” |
| 36 | Ukwenza i-Umura ngeRamadani | “I-Umura eyenziwa ngeRamadani ilingana neHaji noma neHaji kanye name” |
| | | “Lowo owenza iTawafu eKabha amahlandla ayisikhombisa bese ethandaza amaRaka amabili, lokhu kulingana nokukhulula isigqila” |
| 37 | iHaji eyamukelekile | “Lowo owenza iHaji angayi ocancini noma aphule umthetho, uyobuyela emuva enjengosuku azalwa ngalo unina (emsulwa)” |
| | | “iHaji eyamukelekile, ayinamvuzo ngaphandle kweJana” |
| 38 | Ukwena izenzo ezinhle ezinsukwini eziyishumi kuDil-Hija | “Azikho izinsuku lapho ukwenza isenzo esihle kuthandeka kakhulu ku Allah kunalezi zinsuku” Bathi: ‘Ngisho nokulwa endleni ka Allah na?’. Wathi: ‘ngisho nokulwa endleleni ka Allah, ngaphandle komuntu oye empini yena uqobo nomcebo wakhe kwangabuya lutho kulokho” |
| 39 | Ukubaluleka kweNzulwazi ye-Isilamu | “Izinga losolwazi (nge-Isilamu) liphakeme kunelomuntu ohlala ekhonza, njengokuphakama kwelami komncane wenu” |
| | | “U Allah, izingelosi zaKhe nacho konke okuhlala emazulwini nasemhlabeni ngisho intuthwane imbala isemgodini wayo nezinhlanzi, bakhulekela lowo ofundisa abantu okuhle” |
| 40 | Ukucela u Allah ngeqiniso ukufa njengeqhawe lempi | “Lowo ocela ku Allah ukuba afe okweqhawe lempi ngokweqiniso, u Allah uyobeka ezigabeni zamaqhwawe empi nakuba efele embhedeni wakhe” |
| 41 | Ukukhala ngenxa yokwesaba u Allah noqapha endleleni ka Allah | “Kunamehlo amabili angeke athintwa uMlilo; iso elikhale ngenxa yokwesaba u Allah neso elichitha ubusuku liqaphile (endleleni ka Allah) empini” |
| 42 | Ukuthembela ku Allah kuphela | “iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) saboniswa izizwe ephusheni wabona isiwe sakhe; kuso kunalabo abangamashumi ayisikhombisa abayongena eJana bengahlulelwe futhi bengajezisiwe, yilaba abangawashisi amanxeba noma |

| | | |
|---|---|---|
| | | basebenzise amakhambi okwezelapha futhi abanazo izinkoleloze, bathembela eNkosini yabo kuphela” |
| 43 | Umvuzo walowo oshiywa yizingane zakhe emhlabeni | “Yilelo nalelo Musilimu elifelwa izingane ezingakathombi zize zibentathu, u Allah uyolifaka eJana ngokuzwela zona” |
| 44 | Ukubekezela lapho ulahlekelwe ukubona | “U Allah, uthi: ‘uma ngivivinya inceku yami ngokuyithathela amehlo ayo yabekezela, ngizomnxephezela ngeJana’” |
| 45 | Ukushiya into ngenxa yokuthobela u Allah | “Nebala uma uyekela into uyiyeka ngenxa yokuthobela u Allah, Ohloniphekile Ophezulu, u Allah uyokunika okungcono kunayo” |
| 46 | Ukuqapha izitho zangasese nolimi | “Lowo ozongiqinisekisa ukuvikela lokhu okumaphakhathi nemihlathi nokumaphakathi nemilenze, ngimqinisekisa ngokungena eJana” |
| 47 | Ukusho iGama lika lapho ungena endlini noma udla | “Uma umuntu engena endlini yakhe, asho igama lika Allah lapho engena nalapho esendla[1], uShayitani uthi [kuqembu lakhe]: ‘aninandawo yokolala futhi anitholi kudla la’. Kepha uma umuntu engena, angalisho igama lika Allah lapho engena, uShayitani uthi: ‘ninendawo yokulala’, uma futhi engalisho igama lika Allah lapho endla, uShayitani uthi: ‘ninendawo yokulala nokudla’” |
| 48 | Okungcono nokuba nesisebenzi | iSithunywa sathi kuFatima no Ali, bebekade bemcele isisebenzi: “Anifuni yini ukuba nginiyalele ngokungcono nalokho na? Uma senisezingubeni yenzani iTakibiri, iTasibihi kanye neTahimidi izikhathi ezingamashumi amathathu nantathu kukunye, lokho kungcono nokuba nesisebenzi” |
| 49 | Ukuhlonipha komfazi indoda yakhe | “Uma owesimame eqikelela ukuthandaza amaSwala ache amahlanu osuku, azile ngenyanga yakhe, avikele ingasese lakhe futhi ahloniphe indoda yakhe; kuyothiwa kuye (ngoSuku lokwaHlulela): ‘ngena eJana ngomnyango owuthandayo!” |
| | | “Lowo wesimame oshona indoda yakhe ithokozile ngaye uyongena eJana” |
| 50 | Ukuhlonipha abazali nokubaphatha kahle | “Intokozo yeNkosi (uMdali) isentokozweni kayihlo, futhi nolaka lweNkosi lusolakeni lukayihlo” |
| | | “Lowo ofuna ukwandiselwa kusabelo sakhe (emhlabeni) nokwandiselwa izinsuku zokuphila, makagcine ubuhlobo nomndeni wakhe buhlangene” |
| 51 | Ukunakekele intandane | “Mina nalowo onanekekela intandane siyoba kanje eJann (wahlanganisa iminwe, ukhombisile nomaphakathi)” |
| 52 | Isimilo esihle | “Ngenxa yokuba nesimilo esiqotho, iMusilimu lingafinyelele ezigabeni zalabo abazilayo (emini) bame bethandaza (iSwala yasebusuku)” |

[1] lokhu kusho ukufunda iDu’a yokungena endlini nekudla.

| | | |
|---|---|---|
| | | “Ngithembisa ngendlu esemceleni weJana kulowo ogwema impikiswano nakuba engekho ephutheni. Ngiphinde ngithembise ngendlu esenkabeni yeJana kulowo ogwema amanga ngisho entela. Futhi ngithembisa ngendlu eseqhulwini lweJana kulowo onesimilo esiqotho” |
| 53 | Umusa kundalo | “U Allah unomusa kulabo abanomusa ezincekwini zaKhe” |
| 54 | Ukufisela abanye okuhle | “Akekho kini oyokholwa [ngokuphele] kuze athandele umnewabo lokho azithandela kona” |
| 55 | Ukuba nezinhloni | “Ukuba namahloni akulethu lutho ngaphandle kokuhle” |
| | | “Ukuba namahloni kuyingxenye yokholo” |
| | | “Kunezinto ezine ebiziyindlela yeZithunywa; ukuba namahloni, ukuziqhala ngamakha, ukuganwa nokusebenzisa iSiwaki [ukuhlanza umlomo]” |
| 56 | Ukunika isalamu ephelele | “Indoda yafika kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) yathi; “Ukuthula bakube kini”. iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: “iyishumi”. Kwafika enye yathi: “Ukuthula makube kini nomusa ka Allah”, iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: “ingamashumi amabili”. Kwafika enye futhi yathi: “UKuthula makube kini nomusa nezibusiso zika Allah”, iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi: “ingamashumi amathathu” – esho imivuzo” |
| 57 | Ukuxhawulana kwaMamusilimu | “Uma amaMusilimu ehlangana bese exhawulana, bayothethelelwa ngaphambi kokuba bahlukane” |
| 58 | Ukuvikela isithunzi somunye | “Lowo ovikela isithunzi somnewabo, u Allah uyovikela ubuso bakhe eMlilweni ngoSuku lokwaHlulela” |
| 59 | Ukuthanda abaqotho | “Uyokuba naloyo omthandayo [kweLizayo]” |
| 60 | Ukuthandana ukuthokozisa u Allah | “U Allah uthi labo abathandana ngenxa yobukhulu baMi, bayoba nezihlalo zokukhanya, ezizolangazelelwa iZithunywa namaqhawe awe empini” |
| 61 | Ukukhulekela elinye iMusilimu lingekho | “Umkhuleko weMusilimu likhulekela elinye lingekho uyamukeleka, futhi kunengelosi ejutshiwe ukuma ngasekhanda lakhe, ukuthi njalo uma ekhulekela umnewabo ngokuhle, ithi ingelosi ejutshiwe: ‘Amin, nawe kanjalo’” |
| 62 | Ukucelela aMamusilimu intethelelo | “Lowo ocelela abaselisa nabesifazane abakholwayo intethelelo, u Allah uyomabela isenzo esihle ngokholwayo ngamunye” |
| 63 | Ukususa ezinto eziyingozi endleleni | “Ngibone indoda itetemuka eJana ngenxa yesihlahla esasisendleleni eyasinqamula ngoba sabe silimaza abantu” |
| 64 | Ukugwema impikiswano namanga | “Ngithembisa ngendlu esemceleni weJana kulowo ogwema impikiswano nakuba engekho ephutheni. Ngiphinde ngithembise ngendlu esenkabeni yeJana kulowo ogwema amanga ngisho entela. Futhi ngithembisa ngendlu eseqhulwini lweJana kulowo onesimilo esiqotho” |
| 65 | Ukubamba ulaka | “Lowo obamba ulaka lwakhe nakuba enamandla okulidedela, u Allah uyombiza phambi kwabantu ngoSuku lokwaHlulela ukuze amkhethise ayithandayo kuzintombi zamaHuri” |

| | | |
|---|---|---|
| 66 | Ukuncoma noma ukugxeka osendlulile emhlabeni | "Loyo ongumufi enimncomayo ngokuhle, uyongena eJana, kepha loyo enimgxekayo ngokubi uyongena eMlilweni. Ngokuba yinina ofakazi baka Allah emhlabeni" |
| 67 | Ukutakula iMusilimu nokusiza osebunzimeni | "Lowo otakula okholwayo ebunzimeni basemhlabeni, u Allah uyomtakula ebunzimeni bangoSuku lokwaHlulelwa. Futhi lowo owenzela lula lowo odonsa kanzima, u Allah uyomenzela lula naye emhlabeni nakweLizayo. Kanjalo nalowo ofihla amachilo elinye iMusilimu, u Allah uyofihla aamchilo ache emhlabeni nakweLizayo" |
| 68 | Ukukhathalela impilo yakweLizayo | "Lowo owenza impilo yakweLizayo kube yimpokophelo yakhe, u Allah uzomhlanganisela izinto zakhe, amlethele umcebo wakhe phambi kwamehlo ache futhi izinto zomhlaba ziyozela kuye" |
| 69 | Abayokhosela emthunzini ka Allah | "Abantu abayisikhombisa u Allah ayoba khoselisa emthunzini waKhe ngosuku lapho kuyobe kungenamthunzi ngaphandle kowaKhe; umholi onobulungiswa, ishinga elikhulele ekukhonzeni u Allah, umuntu okukhumbule u Allah eyedwa zehla inyembezi, indoda onhliziyo yayo ihlale ilangazelela iMasijidi kusukela ephuma kuyo aze abuyele kuyo, nabantu ababili abathandana ngenxa ka Allah behlanganiswa baphinde bahlukaniswe yilokho, indoda elingwe umfazi omuhle nohloniphekile, kepha wathi: 'mina ngiyamesaba u Allah' kanye nomuntu okhiphe umnikelo wawufihla, kangangokuthi isandla sakhe sokunxele singazi ukuthi esokudla sikhipheni" |
| 70 | Ukucela intetheleleo | "Lowo ozijwayeza ukuhlala ecela intethelelo, u Allah uyomupha isisombululo kuyo yonke inkathazo, nendlela yokuphuma ezimeni ezinzima aphinde amabele isondlo lapho ebengelindele khona" |

# EZINYE ZEZINTO EZINQATSHELWE

| | ISENZO | UBUFAKAZI BESITHUNYWA (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) |
|---|---|---|
| 01 | Ukubukisa ngemisebenzi emihle | "U Allah uthi: 'Mina ngingumlingani ongadingi ukubhanqwa, ngakhoke lowo owenza isenso angibhanqe kuso nomunye, ngimshiya kanjalo nokubhanqa kwakhe" |
| 02 | Ukuba impisi esikhumbeni semvu | "Ngazi abantu abayofika ngoSuku lokwaHlulelwa nezenzo ezinhle okwezintaba zaseTuhama ngobumhlophe, kepha u Allah uyoziphenda uthuli olusakazekile" u Thawubani wathi: "Sithunywa sika Allah, sitshele izimpawu zabo usihlalusele ngabo, funa sifane nabo singazi". Sathi: "Belu bangomnewenu futhi bangabakini, futhi bayakhuleka ebusuku njengani, kepha bangabantu okuthi lapho bengasese baphule imithetho ka Allah" |
| 03 | Ukuzigqaja | "Akasoze angina eJana lowo onohlavu oluncane lokuzigqaja[1] enhlizweni yakhe" |
| 04 | Ukuhudula izembatho | "Ukuhudula kwezembatho, kwenzeka kumngenzansi, umngaphezulu kanye nakwi-imama[1], lowoke ohudula okunye kwalokhu ngokuzazisa, u Allah angeke ambheke ngoSuku lokwaHlulelwa" |
| 05 | Umona | "Qhaphelani ningabi nomona, ngokuba umona ubhubhisa imisebenzi emihle [yomuntu] njengomlilo ubhubhisa izinkuni" |
| 06 | Ukundla imali yenzalo | "iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) simqalekisile lowo ondla imali yenzalo nalowo oyifunzayo" |
| | | "iDirihamu yenzalo umuntu ayindlayo azi kahle, yimbi ukundlula ukuphinga izikhathi ezingamashumi amathathu" |
| 07 | Ukuphuza utshwala | "Angeke angene eJana lowo ocwile ezinkambini nokholelwa ebuthakathini nophula ubuhlobo bomndeni" |
| 08 | Ukuqamba amanga | "Imbubhiso ikulowo okhuluma amanga ukuhlekisa abantu, imbubhiso kuye, imbubhiso kuye" |
| 09 | Ukulalela izindaba zabantu | "Lowo olalela inkulumo yabanye abantu bengathandi, uyobhunyelwa ngensizi/ngomthofu endlebeni ngoSuku lokwaHlulela" |
| 10 | Ukubumba noma Ukuthwebula izithombe | "Labo abayothola isijeziso esinzima ku Allah ngoSuku lokwaHlulela abathwebuli (bezithombe noma abazibumbayo)" |
| 11 | Ukuthutha izindaba | "Lowo oyiphixiphixi elithutha izindaba angeke angene eJana" |
| 12 | Ukuhleba / Inhlebo | "Ninayazi ukuthi kuyini ukuhleba na?" Bathi: "u Allah neSithunywa saKhe abaziyo" Sathi: "ukukhuluma ngomnewenu lokho angakuthandi" Babuza: "uma ngempela ukuthi unakho lokhu engikushoyo ngaye?" Sathi: "uma ngempela kuyinto ekhona leyo oyishoyo ngaye, uyobe uhlebe ngaye, kepha uma ingekho uyobe usumthunazile" |

[1] Kuwukushaya indiva iqiniso lisobala nokubukela phansi abanye abantu.

[2] Uma impahla yokugqola ihula imboza amaqakala kowesilisa, noma uma ihula ngokwendlula impama kusuka eqakaleni kowesimame.

| | | |
|---|---|---|
| 13 | Ukuqalekisa | "Ukuqalekisa okholwayo kufana nokumbulala" |
| | | "Ungabowuqalekisa umoya, ngokuba uyalelwe. Bheka ngoba uma umuntu eqalekisa into engakufanele lokho, isiqalekiso siwela kuye" |
| 14 | Ukufafaza izimfihlo | "Omunye wabantu abayobukeleka phansi ku Allah ngoSuku lokwaHlulela, indoda eba munye nomkayo, bese ifafaza imfihlo yomkayo" |
| 15 | Ukukhohlakala | "Omunye wabantu abayobukeleka phansi ku Allah ngoSuku lokwaHlulela, umuntu ogwenywa abantu ngenxa yokukhohlakala kwakhe" |
| 16 | Ukusola iMusilimu ngokungakholwa | "Noma ngubani othi kumnewabo: 'wena ongakholwa', iwela koyedwa wabo uma ngempela kunjalo, ngale kwalokho ibuyela kuye oyiphimisile" |
| 17 | Ukuzibiza ngesibongo okungesona esakho | "Lowo ozibiza ngesibongo okungesona esikayise omzalayo[1] ngabomu, unqatshelwe ukungena eJana" |
| | | "Ningazinyezi ukuzibiza ngoyihlo, lowo ozinyeza ukuzibiza ngoyise, kuyisenzo sokungakholwa" |
| 18 | Ukusabisa iMusilimu nokulikhomba ngesikhali | "Lowo okhomba umnewabo ngensimbi (engalimaza), izingelosi ziyamqalekisa kuze lapho uyayehlisa" |
| 19 | Ukubulala umuntu okhosele ezweni | "Lowo obulala ngokungemthetho umuntu okhosele ezweni lamaMusilimu ngokusemthethweni, angeke awanuke amakha aseJana, azwakala ebangeni leminyaka eyikhulu" |
| 20 | Ukuhlukumeza abangani baka Allah | " U Allah uthi: Lowo ohlukumeza umngani waMi, ngimphakele impi" |
| 21 | Ukuhlonipha umzenzisi | "Ningasho kuMunafiki, 'mnumzane', ngoba uma ngempela engumnumzane wenu, niyobe senithukuthelise iNkosi yenu" |
| 22 | Ukungathembeki kubantu obaphethe | "Leyo nceku u Allah ayibeka ukuba iphathe abantu abathize, kuthi mhla ishona, ishone ibe kade ibaqilile abantu bayo; u Allah uyoyinqabela ukungena eJana" |
| 23 | Ukukhipha imiyalelo ngaphandle kolwazi | "Lowo oyalelwe ngokungenalwazi, icala likuloyo omyalelile" |
| 24 | Ukuphuthwa iJuma ne-Asari ngabomu | "Lowo ophuthwa iJuma ngenxa yokuvilapha, u Allah uyokwenza inhliziyo yakhe ibe lukhuni" |
| | | "Lowo ophuthwa i-Asari ngabomu, imisebenzi yakhe emihle iyoshabalala" |
| 25 | Ukudembeselaekwenzeni | "Umehluko ophakathi kwethu nabo (abangakholwa) iSwala, ngakhoke lowo ongayenzi iSwala usenze isezo sokungakholwa" |

[1] umuntu ozalelwe emshadweni ungokayise kumele azibize ngoyise nangesibongo sakhe. Umzekelo uma enguSipho ezalwa kuMpendle wakwaKhumalo, uyoziba kanje (Sipho ka Mpendle Khumalo). Kepha uma ezalelwe ngaphandle komshado, ungumlanjawana kumele azibize ngonina. Umzekelo, uma enguSipho ezalwa kuThembi wakwaNzuza, uyozibiza kanje (Sipho kaThembi Nzuza). Asikho nesisodwa isizathu esingagunyaza umuntu ukuba aguqule isibongo sakhe, ngisho nentombi uma yendile iyohlala ingumasibanibani.

| | | |
|---|---|---|
| | iSwala | "Phakathi komuntu nokungakholwa ukungenzi iSwala" |
| 26 | Ukukaya phambi komuntu owenza iSwala | "Ukube umuntu okaya phambi komuntu owenza iSwala bekazi icala lalokho, ukulinda amashumi amane bekuyoba ngcono kuye kunokuba akaye umuntu owenza iSwala" |
| 27 | Ukulimaza abantu eMasijidi ngephunga elibi | "Lowo odle u-anyanisi nogaligi makangasondeli eMasijidi yethu, ngokuba izingelosi nazo zihlushwa yilokhu okuhlupha abantu (iphunga)" |
| 28 | Ukweba nokuhlwitha umhlaba | "Lowo ohlwitha isiqephu somhlaba esingangempama yesandla ngokungemthetho, u Allah uyosilengisa entanyeni ngoSuku lokwaHlulela amtshingele emihlabeni eyisikhombisa" |
| 29 | Inkulumo ethukuthelisa u Allah | "Umuntu angakhuluma amazwi athukuthelisa u Allah, enganakile, angene ngenxa yawo eJahanamu" |
| 30 | Ukukhuluma ngaphandle kokukhumbula u Allah | "Ningabo khuluma kakhulu ningamkhumbuli u Allah, ngokuba ukukhuluma kakhulu ngaphandle kokukhumbula u Allah, kwenza inhliziyo ibe lukhuni" |
| 31 | Ukuzimonyonga lapho ukhuluma | "Labo engabazonda kakhulu kini nabazoba sekudeni name, yilabo abangenaso isimo, abakhulumela futhi, abakhuluma ngokuziqhakambisa nokuzigqaja" |
| 32 | Ukunganaki ukukhumbula u Allah | "Uma abantu behleli bengamkhumbuli u Allah kuleso sigungu noma bakhulekele iSithunywa sabo, bayothola ukulahlekelwa, uma u Allah ethanda uyobajezisa noma abaxolele" |
| 33 | Ukudubana kwaMamusilimu | "iMusilimu alivunyelwe ukuba lidube umnewabo izinsuku ezivile kwezintathu, lowo ofa eseqe ezintathu edubile uyongena eMlilweni" |
| 34 | Ukusakaza amachilo | "Bonke abantu bami bazothethelelwa ngaphandle kwalabo abasaka amachilo abo" |
| 35 | Ukungabi nesimilo | "Ukungabo nesimilo kona imisebenzi emihle, njengoba uvinika wona uju" |
| 36 | Ukuphuca umuntu isipho omphe sona | "Lowo ophuca umuntu isipho amuphe sona, ufana nenja edla umhlanzo wayo" |
| | | "Umuntu akavunyelwe ukuba aphe umuntu isipho bese eyasithatha, ngaphandle komzali kulokho akuphe ingane yakhe" |
| 37 | Ukuhlukumeza umakhelwane | "Ukuba indoda iphinge nabafazi abayishumi, kugcono kunokuba iphinge nomfazi kamakhelwane wakhe. Nokuba indoda yebe emizini eyishumi kungcono kunokuba yebe emzini kamakhelwane wakhe" |
| 38 | Ukubuka izinto ezinqatshelwe | "Umuntu ubekelwe isabelo sakhe sokuphinga, ayosithola nakanjani, bheka ngoba amehlo ukuphinga kwawo ukubuka, izindlebe ukuphinga kwazo ukulalela, ulimi ukuphinga kwalo ukukhuluma, isandla ukuphinga kwaso ukubamba, umlenze ukuphinga kwawo izinyathelo kuthi inhliziyo yonaikhanuke ilangazelele bese isitho sangasese siyakuqinisekisa lokho sikuphikise" |
| 39 | Ukuthinta umfazi onqatshelwe | "Ukuba omunye wenu ahlatshwe ngenaliti yensimbi kungcono kunokuba athinte owesimame anqatshelwe yena" |
| | | "Mina angibaxhawuli abafazi" |

| | | |
|---|---|---|
| | yena | |
| 40 | Ukulobolelana ngabafazi | "iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakunqabela umshado wokulobolelana ngabafazi[1]" |
| 41 | Ukuhayiza | "Lowo olilelwa ubumayemaye, uyojeziswa ngalokho kulilelwa kwakhe" |
| | | "Umufi uyajeziswa engcwabeni lakhe lapho elilelwa ubumayemaye" |
| 42 | Ukufunga ngokunye ngaphandle kuka Allah | "Lowo ofunga ngomunye ngaphandle kuka Allah, wenze isenzo sokungakholwa noma esokubhanqa" |
| | | "U Allah uyaninqabela ukuba nifunge ngoyihlo; ngakhoke lowo ofuna ukufunda makafunge ngo Allah noma athule[2]" |
| 43 | Isifungo samanga | "Lowo ofungela amanga ukuze ebe umcebo welinye iMusilimu, uyohlangana no Allah emthukuthelela" |
| 44 | Ukufunga kuhwebo | "Gwemani ukufunga kakhulu ekuhwebeni, ngokuba ukufunga kuyayithengisa impahla kepha futhi kushaqa izibusiso" |
| | | "Ukufunga kuyayithengisa impahla kepha kushaqa izibusiso" |
| 45 | Ukulingisa abangakholwa | "Lowo olingisela [imikhuba] yabantu thizeni, ukanye nabo" |
| | | "Akekho nathi lowo olingisela [imikhuba] yabanye abantu" |
| 46 | Ukungathembeki nobuqili | "Mhla u Allah ebuthanisa abantu bokuqala nabokugcina ngoSuku lokwaHlulela, uyohlomela wonke umuntu obengathembekile ibhayi, bese kuthiwa, 'lokho ukungathembeki kwazibanibani'" |
| 47 | Ukuhlala phezu kwethuna | "Ukuba omunye wenu ahlale phezu kwelahle elishisayo, lishise izimpahla zakhe kuze kufike esikhumbeni sakhe, kungcono kunokuba ahlale phezu kwethuna" |
| 48 | Ukuthanda ukusukunyelwa | "Lowo othanda ukuba abantu bamsukumele, makazakhele indawo yakhe yokuhlala eMlilweni" |
| 49 | Ukuhamba ucela kungenasidingo | "Umuntu ovula umnyango wokuhamba ecela ebe enokwanele, u Allah uyomvulela umnyango wenhlupheko" |
| | | "Lowo ohamba ecela abantu ukuzicebisa, empeleni uzicelela ilahle elishisayo, ngakhoke makanciphise noma azandisele" |
| 50 | Ukukhuphula amanani ngokungenasidingo | "Umuntu ohlala edolobheni akavunyelwe ukuthengisela ohlala emakhaya[1] futhi ningaphakimisi amanani ngokungenasidingo futhi umuntu angahwebi ohwebeni lomnewabo[2]" |
| 51 | Ukumemezela into elahlekile eMasijidi | "Lowo ozwa umuntu ememezela ngento yakhe emlahlekele eMasijidi, abothi: 'u Allah angakubuyiseli yona', ngokuba amaMasajidi awakhelwanga lokhu" |

---

[1] Njengokuthi indoda ishadisele omunye indodakazi yayo ngombandela wokuthi omunye amshadisele eyakhe indodakazi ngaphandle kwamalobolo.

[2] Njengokufunga "dadewethu kababa" noma "ngimfunge ubaba emathamb' amhlophe"…njll

[1] Okusho ukuthi, owasedolobheni akanalo igunywa lokuthatha impahla yomuntu wasemakhaya ayithengise edolobheni noma bevumelene.

[2] Uma u Adamu efuna ukuthengisela u Ali impahla, u Musa akavunyelwe ukuveza ukuhti ufuna ukuyithenga leyompahla ku Adamu, bengakaphothuli.

| | | |
|---|---|---|
| 52 | Ukuthuka uShayitani | "Ningamthuki uShayitani, kunalokho celani u Allah anivikele ebubini bakhe" |
| | | "Ungathi,'engathi uShayitani angasokola', ngokuba uma usho njalo, uyakhukhumala aze alingane nendlu bese ethi, 'ngamandla ami', kunalokho ubothi, 'egameni lika Allah', ngokuba uma usho lokho uyashwaqa aze alingane nempukane" |
| 53 | Ukuthuka umkhuhlane | "Ungawuthuki umkhuhlane, ngokuba usula amacala omuntu njengoba iKiri isusa ukugcola kwensimbi" |
| 54 | Ukulahlekisa abantu | "Lowo obizela abantu ekulahlekeni, uyothwala amacala abo bonke laba abamlandelayo, lokho kungehlisi amacala abalandeli nakancane" |
| 55 | Okungavunyelwe uma uphuza | "iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakunqabela ukuphuza emlonyeni wesigubhu (isithwala manzi)" |
| | | "iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakwexwaya ukuphuza umile" |
| | | "iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakunqabela ukuphefumulela esiphuzweni" |
| 56 | Ukuphuzela ezitsheni zegolide nesiliva | "Ningaphuzeli ezitsheni zegolide nesiliva futhi ningagqoki usiliki othambile noqinile, ngokuba konke lokhu kungokwabo (abangakholwa) lapha emhlabeni, kepha kuyoba ngokwenu kweLizayo" |
| 57 | Ukudla nokuphuza ngesinxele | "Ningabondla ngesinxele futhi ningaphuzi ngaso, ngokuba uShayitani udla ngaso aphinde aphuze ngaso" |
| 58 | Ukuqhamula ubuhlobo nomndeni | "Angeke angene eJana lowo ophula ubuhlobo nomndeni" |
| 59 | Ukungakhulekeli iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) | "Iqonqela langempela yilowo okuthi uma igama lami lishiwo phambi kwakhe angangikhulekeli" |
| | | "Ulahlekelwe umuntu okuthi uma igama lami lishiwo phambi kwakhe angangikhulekeli" |
| 60 | Ukufuya inja engenasidingo | "Lowo ofuya inja ekhaya ngaphandle kweyokuzingela neyokwelusa, njalo ngosuku ulahlekelwa indunduma yemivuzo yakhe (emihle)" |
| 61 | Ukuhlukumeza izilwane | "Owesimame wajeziswa wangena emlilweni ngenxa yomangobe awuvalela waze wafa ngenxa yendlala" |
| | Ukucibela ngento ephilayo | "Ningenzi into ephilayo enomphefumulo into yokucibela" |
| 62 | Ukulengisa insimbi ezilwaneni | "Izingelosi azihambi nethimba elinenja noma insimbi ekhalayo" |
| | | "Insimbi ekhalayo iyicilongo likaShayitani" |
| 63 | Ukukhathalela impilo yomhlaba | "Lowo owenza impilo yomhlaba impkophelo yakhe, u Allah uzobeka inhlupheko yakhe phambi kwamehlo ache, amhlakazele izinto zakhe futhi uyothola lapha emhlabeni lokho abelwe kona kuphela" |
| 64 | Ukwakha phezu kwethuna | "iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sakunqabela ukuba amathuna akhiwe aphakama noma kuhlalwe phezu kwawo noma kwakhiwe phezu kwawo" |

# UHAMBO LWAPHAKADE

## ITHUNA

indawo yokuqala yakweLizayo. Liwumgodi womlilo kulabo abafe bengakholwa nabazenzisi, kepha libe isivande sentokomalo kulabo abafe bengabakholwayo.

Kanti futhi kunamacala ayojeziswa umuntu esasethuneni, kubalwa kuwo; ukunaki ukuchaphazelwa umchamo, ukweba empahleni ehlatshwene empini, amanga, ukulala ungayenzi iSwala, ukudikila iKurani, ukuphinga, ubungqikili (bobulili obufanayo), ukundla imali yenzalo, izikweletu ezingakhokhelwe namanye. Okuyosindisa umuntu kulobunzima imisebenzi emihle ngenhloso emsulwa, ukucela ukuvikeleka kulesijeziso usaphila, ukufunda iSura Mulku, njalonjalo. Kuthi abantu abayosinda kulesijeziso kube iqhawe eliwe empini, inhloli eqaphayo, ofe ngosuku lweJuma, obulawe yisisu, nabanye.

## UKUSHAYWA KWECILONGO:

Icilongo uphondo olukhulu oluphethwe ingelosi ilindele umyalelo wokuba ilishaye. Iyolishaya kabili, ukukhala okwethusayo okuyobulala yonke into ekhona uyaca, okwesibili emva kwamashumi amane eminyaka, ukukhala kokuvusa okuyovusa wonke umuntu; **"Ngosuku lapho liyoshaywa icilongo, bayokwethuka abasemazulwini nabasemhlabeni, ngaphandle kwabathize ngokuthanda kuka Allah"** **[Kurani, 27:87]**
**"Liyophinda futhi lishaywe, bayovuka qingqo beqalaza"** **[Kurani, 39:68]**

## UKUVUSWA:

U Allah useletha imvula eyohlumisa izidumbu kabusha zivuke zinqunu zishaya ngobhadu, bayokwazike ukubona izingelosi namaJini imbala. Bavuswa nje bavuselwa emisebenzini yabo.

## UKUBUTHWA:

U Allah uyobuthanisa indao yaKhe yonke endaweni eyodwa ukuze abehlulele. Bayobe bethukile kwakangathi badakiwe ngaloluSuku olunzima nakangaka olulingana neminyaka eyizinkulungwane ezingamashumi amahlanu. Kuyoba ngathi abantu bahlale nje isikhashana emhlabeni esingatheni. Ilanga liyosondela phezu kwabo ibanga eliyimayela elilodwa vo (izinyathelo eziyizinkulungwane ezine), wonke umuntu acwile emjulukweni wakhe ngokulingene imisebenzi yakhe emibi. Yilaphoke labo ababelandela bezogxekana nalabo ababebahola ebubini emhlabeni baqalekisane abanye bezisola.

iJahanamu iyobe idonswa ngamatomu ayizinkulungwane ezi- 70, itomu ngalinye lidonswa izingelosi eziyizinkulungwane ezi-70. Lapho ongakholwa eyibona iJahanamu uyofisa ukuthola indlela yokuphunyula noma avele aphenduke umhlabathi. Kuthi labo abeka bephula umthetho, njengowayegodla iZaka, umcebo wakhe uyoshisiswa ngomlilo bese egxivizwa ngawo. Obekade ezikhukhumeza yena ehliswe abengangentuthwane, ahlaziswe lowo obengathembekile nobekade ekwabanisa noyiqola. Owebayo yena uyothwala konke abekweba, kuvele konke okufihliwe. Kepha labo abathobele intando kaMdali abayikuthuka, kunalokho loloSuku luyondlula kubo njengeDhuhuri.

## ISHAFA' [UKUSHWELEZA]

iSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) siyonikezwa ithuba lokushweleza okuyikhethelo ngoSuku lokwaHlulela. Bese kuba nethuba lokushweleza eliyonikwa abanye, njengokukhipha abakholwayo eMlilweni nokuphakanyiswa kwezigaba zabo.

**UKWAHLULELWA:**

Abantu bayoma imigqa ngaphambi kukaMdali ukuze ababonise imisebenzi yabo futhi ababuze ngayo. Uyobabuza ngesikhathi abasiphila, ubusha babo, umcebo, ulwazi, isibophezelo abasenza sokumkhonza, izibusiso, nangendlela abasebenzisa ngayo izindlebe, amehlo kanye nenhliziyo.

Labo abangakholwa nabazenzisi bayokwahlulelwa esidlangalaleni kubheke wonke umuntu, ukukhombisa ukubasola ngemisebenzi yabo emibi nokuveza ubufakazi ngabo. Isintu sonkana, umhlaba, imini nobusuku, umcebo, izingelosi, izitho zomzimba, konke lokhu kuyofakaza ukuqinisekisa imisebenzi yabangakholwa baze bayivume. Kepha okholwayo yena uyokwahlulelwa eyedwa noMdlai wakhe, amvumise amacala akhe  kuze kube ngathi impela ubhubhile, u Allah athi kuye: “Ngawafihla amacala akho emhlabeni, namhlanje ngizokuthethelela wona”.

Abalandeli beSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) yibona abayohlulelwa kuqala, kuthi iSwala iyoba ngeyokuqala umuntu azobuzwa ngayo, bese ubulungiswa buyoqala ngokuchithwa kwegazi ngokungemthetho.

**IMIQULU YEZENZO:**

Imiqulu yezenzo iyobe isisatshalaliswa, iqukethe yonke imisebenzi yomuntu angishiye lutho. Okholwayo uyowamukela owakhe ngesandla sokudla, kepha ongakholwa nomzenzisi owakhe awamukele ngesokunxele emva komhlane.

**ISIKALI SEZENZO/IMSEBENZI:**

Bayobe sebendlulela esikalini sangempela esingageji lutho, sinezimpiko ezimbili. Imisebenzi eyoba nesisindo kuso yileyo ehambiselana nezinkambiso ezibekiwe. Eminye lalemisebenzi; amazwi obunye buka Allah, isimilo esiqotho nemikhuleko eyahlukene yokukhumbula u Allah. Imisebenzi yomuntu emihle nemibi iyobe isiqhathaniswa.

**UMTHOMBO**:

Abakholwayo bayo sebeya emthonjeni abayophuza kuwo bangaphinde bonywe kuwo unaphakade. Kanti zonke iZithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ziyobe zinothombo wazo, kepha omkhulu kunayo yonke oweSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), amanzi akhona amhlophe ukundlula ubisi, amtoti ukundlula uju futhi anamakha andlula iMisiki. Izitsha zakhona ezegolide nasiliva zingangezinkanyezi ngobuningi. Lomthombo ubude bawo bungangokusuka e-Ayila eseJodana ukuya e-Adani kwelaseYamani. Mamzi awo aphuma kumfula i*Khawutari*.

**ISIVIVINYO SABAKHOLWANE:**

Emaphethelweni wosuku lokubuthana abangakholwa bayolandela izithixo zabo abebezikhonza emhlabeni, kanti ababuzile, bazilandela nje zibaholela eMlilweni, wena owabona imihlambi yemfuyo. Abanye bayongena ngemilenze kuthi ngobuso. Kuyosala kuphela abakholwayo nabazenzisi, u Allah uyothi kubo: “nilendeni na?” Bayothi: “silinde iNkosi yethu” Kuyothi makhathaleni babone ukuthi nguYena u

Allah lo, ngombala waKhe lapho ewuveza; bayowa ngobuso phansi bakhothame, ngaphandleke kwabazenzisi bayozama kepha bayohluleka njengokusho kuka Allah. Abakholwayo bayolandela u Allah, khona uyobabekela ibhuloho ngaphezu kweJahanamu ukuba bayinqamule, uyobe esebapha ukukhanya kepha abaphuce abazenzisi.

## IBHULOHO [SIRATI]

Leli bhuloho lindlalwe ngaphezu kweJahanamu ukuze abakholwayo banqamule ngalo ukuya eJana. Uma iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sichaza isimo salelibhuloho, sibalula ukuthi liyantengantenga alizinzile liyashelela. Lilengelwa izilengisi ezifana nezilengiso okuthiwa amaSa'dana … lincane kunonwele futhi libukhali ukudlula inkemba.

Yilaphoke abakholwayo bayonikwa khona ukukhanya kwabo ngokulingene imisebenzi yabo emihle, okukhulu kuyobe kungangentaba kuthi okuncane kubabo bonke kube kukhonso lomuntu. Lokukhanya kuyobakhanyisela ukuze banqamule. Ngokwemisebenzi yabo, izivinini zokweqa kwabo ziyohluka. Kwabakholwayo kunalabo abayondula ngokuphazima kweso, abanye okumbani, abanye okomoya, abanye okwenyoni kuthi okwamahhashi ekhethele nokunye okugitshelwayo. Kunalabo abayophumelela ukunqamula bengenamyotu kuthi abanye basined kepha benemiyotu, kanti abanye bagalakadela phakathi eJahanamu.

Abazenzisi bona abayikuthola kukhanya, bayobuyela emumva bethi bayofuna ukukhanya kwabakholwayo, kepha kuyofakwa ubonda phakathi kwabo nabakholwayo, bayobe sebelinga ukunqamula bagalakadele bonke phakathi.

## UMLILO WASEJAHANAMU:

Kuyongena kuwo abangakholwa nalabo abaohambukile kwabakholwayo kanye nabazenzisi. Ebantwini abayi-1000 kuyongena eMlilweni abanga-999, ngeminyango eyi-7 yeJahanamu. LoMlilo ushisa ngokuphindwe nga-69 uma uqhathaniswa ngowa nowakulomhlaba. Isikhiwo somzimba wabangakholwa eJahanamu uyokhuliswa ube mukhulu, ibanga eliphakathi namahlombe uhambo lwezinsuku ezintathu, kuthi izinyo lomhlathi libe ngangentaba ye-Uhudi, nesikhumba sakhe siyoqina, kuhlume esinye uma sesishile, konke lokhu ukuze asizwe kahle isijeziso. Isiphuzo esikhona amanzi abilayo adabula amathumbu kuthi ukudla kona kube iZakumi, isihlahla esinameva esibhajwa emqaleni nezinsila kanye nobomvu.

Ukuvuthwa kwezikhumba, ukuncibikala, ukusha, ukuhudulwa, amaketangu namasongo entanyeni, ezinye zezinto ezenzeka eJahanamu. Ijule kakhulu, kangangokuthi uma uswana luphonselwa phakhathi liyoshaya phansi selineminyaka enga-70. Umlilo wakhona uthungelwe ngabantu nangamatshe futhi kungama umoya oshisayo kanti nomthunzi wakhona unesifuthefuthe esishisayo, bagqoka izimbatho zomlilo. Umlilo waseJahanamu awushiyi kwasani ubhuqa konke futhi uyadineka uvuthe ubuhanguhangu ufike ngisho emathanjeni nasenhlizweni.

## IBHULOHO ELIMAPHAKATHI [KANTARA]

**"Abakholwayo bayokhishwa eMlilweni, babekwe ebholohweni elimaphakathi kweJana neJahanamu, behlulelwe kokubi ebenzana kona emhlabeni, kuyothi lapho sebelungise bahlanzwa, bavunyelwe ukungena eJana. Ngimfunge lowo**

**umphefumulo kaMuhamadi useZandleni zaKhe, uyoyazi lapho ikhona indawo yakhe eJana ukundlula lapho ebehlala khona emhlabeni"**

**IJANA:**

Indawo lapho okuyohlala khona abakholwayo, yakhiwe ngegolide nesiliva udaka lwakhona iMisiki. Amatshe amatshe akhona amaLulu namaYakutu, inhlabathi yona iSaforoni. Iyi-8 iminyango yaseJana, ububanzi bayo uhambo lwezinsuku ezintathu, kepha kuyoba nesiminyaminya lapho abantu bengena. Ziyi-100 izigaba zaseJana, ukuqhelelelana kwazo kunjengokuqhelelelana kwezulu nomhlaba. Isigaba esiseqongweni kuthiwa iFiridosi, yilapho kugobhoza khona imisuka yemifula yaseJana egeleza uju, ubisi, ikgamari namanzi. Imifula egeleza ngaphandle kwemisela futhi okholwayo uyigelezisa ngokuthanda.

Ukudla akwesweleki, kuhlala kukhona kuseduze. Futhi kunetende elakhiwe ngeLulu elingamamayela anga-60 ngobubanzi, kuwo wonke amajika alo kunakhosikazi omniniyo. Abantu eJana bayobe bengenaboya emzimbeni (njengezinza, emakhwapheni…) noma intshebe, izinkophe zigcotshwe ngeKuhuli. Abasoze baguga kanjalo nezembatho zabo. Ayikho indle, ushobane noma ukungcola. Amakamo abo ayigolide futhi umjuluko wabo uyiMisiki. Abafazi babo bahle bangamatshitshi alinganayo.

Owokuqala oyongena eJana iSithunywa uMuhamadi (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) nezinye iZithunywa. Osezingeni eliphansi kunabo bonke uyothi uma efisa okuthile akuthole okuphindwe kashumi. Izisebenzi zakhona abafana abaphila unaphakade abahle okwamalulu athe chithisaka.

Ukubona u Allah mathupha nokuzuza intokomalo yaKhe kanye nokuhlala unaphakade eJana ezinye zezibusiso ezinkulu.

# INDLELA YOKWENZA IWUDU



iSwala ayisoze yamukela uma yenziwe umuntu engayenzanga iwudu kuqala. Kumele iwudu yenziwe ngamanzi ahlanzekile angakaguquki esimeni sawo semvelo, njengamanzi asolwandle, asemapitsini, asemthonjeni, asemifuleni kanye nawemvula.



Uzoqala iwudu ngosho iBasimala, bese ugeza izandla zombili ukufika esihlakaleni kathathu. Kanti uma uvuka ebuthongweni basebusuku, akumele ufake iziandla zakho esitsheni samanzi ewudu ungakazigezi, noma uma bezinokungcola.



Uzobe usulandelisa ngokuyakaza umlomo, ngokuthi ufake amanzi emlonyeni uwuyakaze bese uphimisa. uzikwenza lokhu kathathu. ukusebenzisa iSiwaki lapho uyakaza umlomo kuyakhuthazwa.



Bese ulandelisa ngokuyakaza izimpumulo, ngokuthi ufake amanzi ezimpumulweni ube ngathi uyawahogela ukuze adonseke angene, bese ufaka isithupha nocikicane ezimpumulweni ukuqinisekisa ukuthi ukungcola kuyaphuma. lokhu ukuphindaphinda kathathu.



Uzobe usugeza ubuso (kusekela ekuqaleni kwezinwele kuya ngaphansi kwesilevu nokusuka endlebeni kuya kwenye) kathathu. Uma unentshebe encane kumele ugeze kuze kufike esikhumbeni. Kepha uma iyihlathi kwanele ukuyigeza ngaphezulu.



bese ugeza izingalo zombili (uqale ngeyakosokudla) kusuka eminweni kufika ezindololwaneni. Isandla ngasinye usigeze kathathu.



bese uhambisa izandla ezimanzi ekhanda kusuka ekuqaleni kwezinwele kuya entanyeni, bese ufaka umunwe wokukhomba endlebeni, kuthi usenze njalo usule emva kwezindlebe ngesithupha. Lokhu kwenziwa kanye.



Bese ugeza izinyawo (uqale ngelosokudla) ukufika emaqakaleni, ugezisise emanswampeni.

# INDLELA YOKWENZA ISWALA



**Ekuqaleni:** Uma uzoqala iswala kumele ume qingqo, bese usholo phezulu *iTakibiri* (الله أكبر), uma uhola iswala ukuze bakuzwe abakulandelayo, Kepha uma uwedwa uyisho buthule uzizwe wena kuphela, uphakamise izandla uhlanganise iminwe ziqondane namahlombe. Uma uholwa i-Imamu kumele uyisho eyakho *iTakibiri* emva kwakhe.



**Usamile:** Bese ubeka isandla sokundla phezu kwesobunxele phezu kwesifuba. Amehlo athi njo lapho ozowa khona kuSujudi. Ube usufunda enye yama*Du'a* ayi*Suna* okuvula i*Swala*. Emva kwale *Du'a* ube usufunda *iTa'wudu, i*landelwe *iBasimala* , konke lokhu buthule.

Bese ufunda *iSura Fatiha*. Kumele uthi *"Amin"* uma uqeda ukufunda le*Sura*. Emva kwalokho usungafunda noma kuphi neKurani lapho owazi khona. Kumele ufundele phezulu kuFajari nakumaRaka (amahlandla) amabili okuqala kuMaghiribi ne-Isha. Kanti ngale kwalokho ufundela buthule. Uma ulandela i-Imamu asikho isidingo sokufunda iSura Fatiha neSura lapho ifundela phezulu, kumele uzifundele kumaRaha lapho ifunda buthule.



**Iruku;** Emva kokufunda iKurani uzobeke usuphakamisa izandla njengoba wenze ekuqaleni kweSwala, usho *iTakibiri* ukhothame ugobe umhlane uqonde, kanjalo nekhanda libe semgqeni nomgogodla lingabheki phezulu noma ligebe libheke phansi. Bese ubambelela ngezandla zakho emadolweni ongathi uyawagxvula undlale iminwe. Uyobeke usufunda kathathu *leDu'a,* (سُبْحَانَ رَبِّيَ العَظِيم)

Futhi kunqatshelwe ukufunda iKurani ku*Ruku*. Kanti uma ubambe iRuku usuke uyitholile leyoRaka.



**Ukuphakama ku*Ruku*;** Uma usuphakama ku*Ruku* uzophakamisa izandla njengoba wenze ekuqaleni kwe*Swala*, uthi: (سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَهُ)

**Kuthi lapho usumile qingqo uthi; (رَبَّنَا وَ لَكَ الحَمْدُ)**



**Ukuya ku*Sujudi*;** Uma usuqede ukuphimisa lokhu okungenhla uzobe ususho *iTakibiri* bese uyaphansi ubambelele ngezandla kulandele amadolo kuze ubuso. Kumele uqikelele ukuthi ibunzi nekhala kuthinta phansi, kuthi izandla zona zithi cababa phansi iminwe ihlangene ibheke *eKibila* iqondane namahlombe noma izindlebe. Izingalo zona akumele zithinte phansi noma ezinhlangothini, nesisu nasemathangeni. Izinyawo kumele zithi dli phansi izinzwane zibheke *eKibila*. Uzobe ususho **kathathu**: (**سُبْحَانَ رَبِّيَ الأَعْلَى**)
Futhi kunqatshelwe ukufunda iKurani ku*Sujudi*. Kumele izinyawo, amadolo, izandla nobuso kanye nekhala kuthinte phansi kanyekanye.





**Ukuya ku*Julusi* (ukuhlala):** Emva kokusho i*Du'a* ye*Sujudi*, uzophakamisa ikhanda usho *iTakibiri*, uhlale ngendlela ye *Iftirashi* (ulalisa unyawo lwesinxele uhlale phezu kwalo umise olwekundla izinzwane zibheke *iKibila*) noma umise izinyawo uhlale phezu kwezithende. Uzoneke ususho lamagama:(**رَبِّ اغْفِرْ لِي ، رَبِّ اغْفِرْ لِي**)
**Noma wengeze phezu kwalokho uthi:**
(**وَارْحَمْنِي وَاجْبُرْنِي وَارْفَعْنِي وَارْزُقْنِي وَاهْدِنِي وَانْصُرْنِي وَعَافِنِي**)
Emva kwalokho uzophinda usho *iTakibiri* ubuyele *kuSujudi* yesibili wenze njengoba kuchaziwe ngaphezulu.

**Ukuphakama ku*Sujudi*;** Uma usuqedile ukusho *amaDu'a kuSujudi*, uzophakamise ikhanda usho *iTakibiri*, uhlale ngokwe *Iftirashi* kancane bese uyasukuma ume ukwenza *iRaka* yesibili.

[Kusukela kwi*Takibiri* yokuqala kuya ku*Sujudi* yesibili, kubizwa nge*Raka* (ihlandla). Kuthi iRaka lesibili lifane nalo elokuqala ngapahandle kokuthi awusayifundi *iDu'a* yokuvula. Kuthi ku*Raka* lesithathu nelesine ufunde nje kuphela *iSura Fatiha*.]



***iJulusi yeTashahudi* yokuqala;** Emva kwe*Sujudi* yesibili ku*Raka* lesibili kumele uhlale ngokwe *Iftirashi*, ubeke isandla sakho sokunxele phezu kwethanga lakho lesokunxele, ubumbe inqindi ngesokudla isithupha sibambe uphakathile (umunwe omude), ukhombe *eKibila* ngokhombisile, uwunyakaziselapho usuwenza *iTashahudi*, uthi;
**التَّحِيَّاتُ لِلهِ وَ الصَّلَوَاتُ وَ الطَّيِّبَاتُ ، السَّلاَمُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَ رَحْمَةُ اللهِ وَ بَرَكَاتُهُ ، السَّلاَمُ عَلَيْنَا وَعَلَى عِبَادِ اللهِ الصَّالِحِيْنَ ، أَشْهَدُ أَنْ لاَ إِلَهَ إِلاَّ اللهُ وَ أَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَ رَسُوْلُهُ.**
Uzobe ususho *iTakibiri* wenze *iRaka* yesithathu neyesine, ngale kokufundela phezulu futhi uzofunda *iSura Fatiha* kuphela




***iJulusi yeTashahudi* yokugcina:** Uzobeke usuhla ngokwe*Tawaruki* (isinqa nethanga langakwesokunxele phansi unyawo ulufake ngaphansi kwelesokudla). Uzosho *iTashahudi* bese ulandelanisa nge*Swalati* kuSithunywa:
**اللهُمَّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّدٍ وَ عَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا صَلَّيْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيْدٌ مَجِيدٌ ، اللهُمَّ بَارِكْ عَلَى مُحَمَّدٍ وَ عَلَى آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا بَارَكْتَ عَلَى إِبْرَاهِيمَ وَ عَلَى آلِ إِبْرَاهِيمَ إِنَّكَ حَمِيْدٌ مَجِيدٌ .**
**Bese ulandelanisa ngalamaDu'a:**
**اللهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ القَبْرِ وَ مِنْ عَذَابِ جَهَنَّمَ وَ مِنْ فِتْنَةِ المَحْيَا وَ المَمَاتِ وَ مِنْ شَرِّ فِتْنَةِ المَسِيحِ الدَّجَّالِ.**
**Uphinde ulandelanise ngale:**
**اللهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْمًا كَثِيرًا وَ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ ، فَاغْفِرْ لِي مَغْفِرَةً مِنْ عِنْدِكَ وَ ارْحَمْنِي إِنَّكَ أَنْتَ الغَفُورُ الرَّحِيمُ.**



***iTasilimu:*** Emva kwalokho uzobe usuyayiphothula iSwala yakho ngokuthi kwesokundla nangakwesokunxele: **السَّلاَمُ عَلَيْكُم وَ رَحْمَةُ اللهِ**

# ULWAZI LUZALA IZENZO

Ukuba nolwazi olungazali izenzo kuyinto u Allah neSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) kanye nabakholwayo abayixwayayo, u Allah uthi:

﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ۝٢ كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُواْ مَا لَا تَفۡعَلُونَ ﴾

**Nina enikholwayo kungani nikhuluma eningakwenzi na? Kumuthukuthelisa kakhulu u Allah uma nikhuluma eningakwenzi.** **[Kurani, 61:2-3]**

**U Abu Hurayira wathi:** *"Ulwazi olungazali izenzo lufana nomcebo ongasetshenziswa entandweni ka Allah"*

**U Fudwayili wathi:** *"Usolwazi uyohlala engakwazi akufundile uma elokhu nje engakakufaki ezenzweni"*

**U Maliki ka Dinari wathi,** wahlangana nendoda eyayigagu ngenkulumo kepha izenzo zayo kuwumbedo uqobo.

***MFOWETHU NODADEWETHU OYIMUSILIMU:***

U Allah ukwenzele lula ukuba ufunde lencwadi elusizo nakangaka, sekusele nje ukuthi uvune izithelo zokufunda kwakho, ngisho phela ukufaka ezenzweni lokhu okufundile.

Ufundile ngencazelo yezambulo zeKurani, ngakhoke qikelela ukwenza ngokufundile kulezambulo. AmaSahaba ayethi uma efunde izambulo eziyishumi kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), babengaqhubeki ukufunda manye kuze kube bafundisise kahle ulwazi nezinkambiso eziqukethwe yilezambulo abazifundile. Yingakho babethi 'sifunde ulwazi nezinkambiso zalo', okuyinto egqugquzelwe ku Isilamu.

Oka Abhasi, lapho echaza inkulumo ka Allah ekhuluma ngalabo abafunda iKurani ngendlela efanele, uthi, yilabo abalandela izinkambiso zeKurani ngendlela efanele. U Fudwayili yena uyengeza uthi;

*"iKurani yalethelwa ukuba ibe ilandelwe ngezenzo, kepha abantu bathatha ukuyifunda njengokuyilandela"*

***MFOWETHU NADADEWETHU***

Uphinde wafunda ngezimfundiso zeSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), ngakhoke phuthuma ulandele lezifundiso ngezenzo zakho, bheka ngoba abaqotho basendulo babencintisana ekulandeleni lezimfundiso nasekumemeleni abanye kuzo, begcina umyalelo weSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) futhi besaba isijeziso sika Allah;

**"Uma nginiyalela into ethize, yenzeni ngokusemandleni enu, futhi uma nginiqabele into ethize ziqhelelelaniseni nayo"** **[Bhukgari no Musilimu]**

**"Mabaqaphele labo abaphambana nomyalelo wakhe (uMuhamadi), bengavivinywa ngokungakholwa noma bathole isijeziso esibuhlungu"** **[Kurani, 24:63]**

Ziningi izibonelo ezikhombisa ukuzikhandla kwabasendulo ekwenzeni abakufundile;

▶ Umama wabakholwayo, u Ummu Habbhibha, mhlazane efunda kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ukuthi lowo owenza amaRaka ayi-12 ngosuku uyokwakhelwa indlu ngawo eJana, uthi-ke kusukela ngalowo mzuzu akakaze amphuthe.

▶ U – Abdullah ka Umari, wafunda kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) ukuthi, uma iMusilimu linento elifuna ukwabelana ngayo uma selishonile, akumele kundlule ubusuku obubili bulandelana engasibhalanga phansi isabelofa. Uthike umfo ka Umari, 'kusukela ngikuzwa lokhu kuSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye), akukho nobubodwa ubusuku obandlula ngingenaso isabelofa sami'.

▶ U Imamu Ahmadi yena uthi, 'akukho haditi engayibhala engingezange ngiyilandela ngezenzo, kangokuthi ngathola ukuthi iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) mhla senza *ihijama* (ukulumeka) sapha u *Abu Tayibi idinari*, name ngase ngipha lona owangenza *ihijama* (umelumeki) *idinari'*

▶ U Imamu Bhukgari yena wathi; 'angizange ngihlebe muntu kusukela ngafunda ukuthi ukuhleba kunqatshelwe. Futhi ngifisa ukufika ku Allah angangehluleli ngokuthi ngihlebe ngomuntu mumbe'.

▶ iSithunywa (ukuthula nezibusiso zika Allah zibe kuye) sathi sabalula ukuthi umuntu ofunda i-aya Kursi njalo makuphela iSwala uvinjwe nje ukuthi ashone ukuze angene eJana.

U Ibin Kayimi uthi, 'ngezwa ukuthi u Ibin Tayimiya kwakungamphuthi ukufunda le-aya makuphela iSwala, ngaphandle uma ekhohliwe'.

Emva kokuthola ulwazi nokulandela izinkambiso zalo, kumqoka kakhulu ukuba ungazincintshi umvuzo wokumemela abanye kulokho u Allah akubusise ngakho.

**"Lowo oholela abanye entweni enhle, uyothola umvuzo ofana nawalowo oyenzayo"** **[Musilimu]**

**"Ongcono kini, yilowo ofunda iKurani ayifundise abanye"** **[Bhukgari]**

**"Yendlulisani enikufunde kimi, noma kungaba i-aya eyodwa nje"** **[Bhukgari no Musilimu]**

**"Uma umuntu eshona imisebenzi yakhe ima nsi, ngaphandle kwemithathu; unsungulwana womnikelo oqhubekayo noma ulwazi alufundisa lwasiza abantu noma umntwana oqotho ombeka emikhulekweni."** **[Musilimu]**

Sifunda iSura Fatiha izikhathi eziyishumi nesikhombisa ngosuku, kulapho esicela khona u Allah ukuba asihlenge ekubeni yilabo abathukuthelelwe noma labo abadukile. Ingabe kuphusile yini ukuba siphinde sibalingisela na? Ngokuba sithole ulwazi kepha singalulandeli, sifane namaJuda abathukuthelelwe noma sense izinto singenalwazi, sifane nama*Nasarina* adukile!

Sicela u Allah asiphe kanye nawe ulwazi olunezibusiso nezenzo eziqotho.
U Allah wazi kangcono.

